# ئۇيغۇر شىۋىلىرى سۆزلۈكى

غۇلام غوپۇرى تۈزگەن





مىللەتلەر نەشرىياتى

# مۇندەرىجە

## «سۆزلۈك»نىڭ تۈزۈلۈش تەرتىۋى

1. «سۆزلۈك»كە جەمئىي 4 مىڭغا يېقىن سۆز ۋە سۆز بىرىكمىسى كىرگۈزۈلدى. مەتبۇئات ۋە نەشرىياتچىلىقتىكى ئەھمىيىتى كۆپرەك كۆزدە تۇتۇلغىنى ئۈچۈن، قائىدىلىك فونىتىكىلىق ئۆۋەتىلىشىشتە كۆرۈلىدىغان سۆزلەر ئاساسەن كىرگۈزۈلمىدى.

2. «سۆزلۈك»كە كىرگۈزۈلگەن ھەر بىر سۆزنىڭ مەنىسى ھازىرقى ئەدەبىي تىلدىكى سۆزلەر بىلەن چۈشەندۈرۈلدى. سۆزلەرنىڭ چۈشەندۈرۈشلىرىگە كۆپىنچە شۇ سۆزلەر قاتناشقان ماقال ـ تەمسىل، بېيىت، قوشاق ۋە تېپىشماقلاردىن مىساللار كەلتۈرۈلدى. مەنىداش سۆزلەرنىڭ ئالدىنقىسى چۈشەندۈرۈلدى، كېيىنكىسى چۈشەندۈرۈلمەي، ئالدىنقىسىغا قاراشقا تاپشۇرۇلدى.

3. شۇ رايونى بىرقەدەر ئېنىق بولغان سۆزلەرنىڭ تەۋەلىكى قىسقارتىلىپ كۆرسىتىپ قويۇلدى، ئېنىق بولمىغانلىرى ياكى بىرقانچە رايوندا تەڭ قوللىنىلىدىغانلىرىنىڭ تەۋەلىكى كۆرسىتىلمىدى.

4. سۆزلەرنىڭ باشقا ـ باشقا مەنىلىرى چېكىتلىك پەش بىلەن ئايرىلدى. كەلتۈرۈلگەن مىساللارنىڭ ئالدىغا قوش چېكىت قويۇلدى ياكى "م:" بەلگىسى بېرىلدى. كۆچمە مەنە ئۈچۈن سۆزنىڭ ئالدىغا "كۆچمە:" بەلگىسى بېرىلدى.

5. «سۆزلۈك»كە كىرگۈزۈلگەن سۆزلەر ھازىرقى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبە تەرتىۋى بويىچە بېرىلدى.

# «سۆزلۈك»نىڭ ئېلىپبە تەرتىۋى

## «سۆزلۈك»تىكى قىسقارتىلما سۆزلەر

ل — لوپنۇر
خ — خوتەن
قە — قەشقەر
قۇ — قۇمۇل
ت — تۇرپان

ئا — ئاقسۇ
غ — غۇلجا
كۇ — كۇچار
كۆچمە — كۆچمە مەنىسى

# ئۇيغۇر شىۋىلىرى توغرىسىدا

شىۋىلەر بىر مىللەتكە ئورتاق بولغان مىللىي تىلنىڭ ئۇلى. بەزى مىللىي تىللار بىرقانچە شىۋىنىڭ ئۇزاق تارىخىي جەرياندا بىر بىرىگە تەسىر كۆرسىتىپ، ئۆزئارا ئايرىمىلىقلارنى ئازايتىپ، ئورتاقلىقنى كۆپەيتىپ، بىر بىرىگە يېقىنلىشىشى ئارقىسىدا، ئۇلاردىن مەلۇم بىر شىۋىنى ئاساس قىلغان ھالدا شەكىللىنىدۇ. ئاساس قىلىنغان بۇ شىۋە تىلشۇناسلىقتا "يېتەكچى دىئالېكت" دېيىلىدۇ. ئالايلى، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى قەشقەر، ئاقسۇ، قۇمۇل، تۇرپان، ئىلى ۋە ئۈرۈمچى شىۋىلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان مەركىزىي دىئالېكت ئاساسىدا شەكىللەنگەن، ئۈرۈمچى شەھىرى 20-ئەسىرنىڭ باشلىرىدىن بۇيان ئۇيغۇر خەلقىنىڭ سىياسىي، ئىقتىسادىي ۋە مەدەنىي مەركىزى بولۇپ كەلگەچكە، ئۈرۈمچى تەلەپپۇزى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ يېتەكچى تەلەپپۇزى بولۇپ قالماقتا.

تىل ئىجتىمائىي ئالاقە قورالى بولۇش سۈپىتى بىلەن كۈچلۈك تۇراقلىققا ئىگە بولغانلىقتىن، ئورتاق مىللىي تىل بىلەن يەرلىك شىۋىلەر ئوتتۇرىسىدا، مىللىي ئەدەبىي تىلنىڭ پۈتۈنلەي ئومۇملاشقىنىغىچە بولغان خېلى ئۇزاق بىر دەۋر ئىچىدە، تىلنىڭ ئۈچ تەركىۋىي قىسمى بويىچە بەزى ئۆزگىچىلىكلەر مەۋجۇت

بولۇپ تۇرىدۇ. بۇ ئۆزگىچىلىكلەر ئىچىدە فونېتىكىلىق ۋە لېك-
سىكىلىق پەرقلەر كۆپرەك، گىراماتىكىغا ئائىت پەرقلەر ئازراق
بولىدۇ. شۇنىڭدەك ئورتاق مىللى تىل بىلەن ھەرقايسى
شۋىلەر ئوتتۇرىسىدىكى بۇنداق پەرقلەرنىڭ دەرىجىسى ئوخ-
شاش بولمايدۇ، يەنى بەزى شۋىلەر بىلەن مىللى
ئەدەبىي تىل ئوتتۇرىسىدىكى پەرقلەر ئانچە زور بولمايدۇ، بەزى-
لىرىدە بولسا بۇنداق پەرقلەر خېلى گەۋدىلىك بولىدۇ.

ئۇيغۇر تىلىنى ئالساق، ئالدى بىلەن لوپنۇر دىئالېكتى،
ئاندىن قالسا خوتەن دىئالېكتى بۇ جەھەتتە ئالاھىدە پەرقلىنىپ
تۇرىدۇ. مەسىلەن، لوپنۇر دىئالېكتىدا سۆزنىڭ بىرىنچى ۋە
ئىككىنچى بوغۇملىرىدىكى ”ئا، ئە“ تاۋۇشلىرىنىڭ ئاجىزلاشما-
لىقى، سۆزنىڭ بىرىنچى بوغۇمىدىكى ”ئو، ئۆ“ تاۋۇشلىرىنىڭ
كېيىنكى بوغۇملاردىكى سوزۇق تاۋۇشلارغا لەۋلەشتۈرۈش تەسى-
رىنىڭ كۈچلۈك بولۇشى، ئۈزۈك تاۋۇشلارنىڭ ئوڭ ئاسسىمىلاتى-
سىيىسىنىڭ كۈچلۈك بولۇشى، ھازىرقى كەلگۈسى زامان پېئىلى-
نىڭ بىرئاز قەدىمقى شەكلىدە قوللىنىلىشى قاتارلىقلار، خوتەن
دىئالېكتىدا ”ل“ بىلەن ئاخىرلاشقان پېئىللار ھازىرقى كەلگۈسى
زامان بىلەن تۈرلەنگەندە ”ل“ تاۋۇشى بىلەن كەلگەن بوغۇم-
نىڭ چۈشۈپ قېلىشى، پېئىل يىلتىزلىرىنىڭ كەينىگە غاق //
قاق // گەك // كەك // ،غۇلۇق // قۇلۇق // گۈلۈك // كۈلۈك، لىغ // لىگ
قاتارلىق قوشۇمچىلار قوشۇلۇپ سۈپەتداش ياسىلىشى ۋە بۇنداق
سۈپەتداشلارنىڭ جۈملىدە خەۋەر بولۇپ كېلىشى قاتارلىقلار
ئەدەبىي تىل بىلەن فونېتىكىلىق ۋە گىراماتىكىلىق جەھەت-
لەردىكى ئالاھىدە پەرقلەرنى شەكىللەندۈرىدۇ.

مەركىزىي دىئالېكت دائىرىسىگە كىرگەن ھەرقايسى شۆبىلەردىمۇ بۇنداق پەرقلەر بار، لېكىن يۇقۇرىدا كۆرسىتىپ ئۆتكەن دىئالېكتلارغا نىسبەتەن ئانچە چوڭ ئەمەس.

شۆبىلەردە مىللى ئەدەبىي تىلدىكى سۆزلەرنىڭ كۆپىنچىسى قوللىنىلغاندىن تاشقىرى، مىللى ئەدەبىي تىلدىكى سۆزلەرگە ئوخشىمايدىغان بىر تۈركۈم سۆزلەر قوللىنىلىدۇ. مانا شۇنداق سۆزلەر "شۆۋە" دېيىلىدۇ. بۇنداق سۆزلەر مىللى ئەدەبىي تىل بىلەن شۆبىلەر ئوتتۇرىسىدىكى لېكسىكىلىق پەرقنى شەكىللەندۈرىدۇ.

شۆۋە سۆزلىرىنىڭ قوللىنىلىش دائىرىسى ئوخشاش بولمايدۇ. بۇلارنىڭ بەزىلىرى بىرلا شۆۋە رايونىدا، يەنە بەزىلىرى بىرقانچە شۆۋە رايونىدا قوللىنىلىدۇ. مەسىلەن، ئالۇن~ ئالۋۇن (ساراپ)، ئارۋاق (سېھىر)، گۆسمە (غەيۋەت)، قارنى يورۇق (كاۋاۋىچىن، خاجۇ)، ئايغا باقار (ئاپتاپپەرەس)، چاقچىلقاي (ئالدىراشلىق)، شىراغول (گەپ ئۆتمەس)، تاسقىر (سار)، سۇمال (تاغار)، چىقار (مەنبە، كېلىپ چىققان يېرى)، چىقما (مەھسۇلات)، خالو (نوغۇچ)، لالو (زەمبىل)، چىڭكىرىش (چىداملىق-پۇختا)، شومچى (كۆز-كۆز قىلغۇچى، داغۋاز)، سوتۇق (ئاھاڭ، كوي) دىگەن سۆزلەر قۇمۇلدىلا قوللىنىلىدۇ. جوغدۇن (تىتىك)، ئۆكەركە (ئەجەپ، چىرايلىق) دىگەن سۆزلەر قۇمۇلنىڭ بەلگىلىك بىر تاغ رايونىدىلا قوللىنىلىدۇ. سۇرمۇل (ئىشنىڭ ئېپى)، سارسىماق (دۆشكەلىمەك، خارلىماق)، مۆكول-تىقىل (قاتتىق-قۇرۇق، ئاددى) دىگەن سۆزلەر تۇرپاندىلا قوللىنىلىدۇ. سونۇ (غەلىتە، ئاجايىپ)، سونۇرقىماق (ئەجەپ-

لەنــمەك)، سرتــق (خەۋەر، ئۇچۇر، نەتــجە) دىگەن سۆزلەر قۇمۇل، تۇرپان، كورلا ئەتراپــلىرىــدا (سرتىق سۆزى ئاتۇش، مەكتلەردە "سىيتىق" شەكلىدە كۆرۈلىدۇ) قولــلىنىلىدۇ. ساقاق (بېلىقنىڭ نەپەس ئەزاسى)، جۇلاق (هىلە ـ نەيرەڭ)، جۇسۇن (پىگورا، تۇرق، ئوبراز)، چاقچىغار (چولپان)، غارغالتا (پورت، ماتۇ)، ئىنە (ئانا)، ئوغــچا (باســماق، تۇزاق) دىــگەن سۆزلەر لوپنۇردىلا قوللىنىلىدۇ. قورامــساق (كونا، قەدىمــقى)، سارىغۇچ (ئاياللار رومىلىــنىڭ بىر خــلى)، توسرىــماق (هالــسرىماق، كۆچەنمەك)، چۆپچۈل (غورىگۈل، ئادەدى)، كېتىۋال (ئاقساقال) دىگەن سۆزلەر قەشقەردىلا قوللىنىلىدۇ. جىجىۋىللىق (تەرسالىق، تېرىككەكلىك)، چۆرۈلمە (قىزغا بېرىلــدىغان تويلۇق كــيىم ـ كېچەك)، بوسۇت (توي قىلغۇچىلارغا بېرىلىدىغان سوغا)، توەـ بالقا (قوپال)، تالجىقماق (تېلىقماق، قاتــتىق هېــرىش)، ئۇۋاق تارتماق (كۆيۈنمەك، غەم يىمەك)، دىــگەنگە ئوخــشاش سۆزلەر غۇلجىدىلا قولــلىنىــلىدۇ. ئازما (شاقىراتــما)، بوغۇناق (چاڭ ـ توزان)، ئورۇنجا (پايىتما)، ئوتىنچى (تېــۋىپ)، سۇنجاق (پۇتـ نىڭ سوڭى)، خارەت (ياغاچــچى) دىــگەن سۆزلەر خوتەنــدىلا قوللىنىلىدۇ.

شىــۋىــلەرگە خاس سۆزلەرنىڭ كېــلىپ چىقىــشى ئوخشاش بولــمايــدۇ. ئۇيــغــۇر شــىــۋىــلىرىــدە قولــلىنىــلىۋاتــقان بىر قىســم ســۆزلەر ئەســلىدە قەدىمقى ئۇيغۇر تىلىغا خاس سۆزلەر ئىدى (بۇ سۆزلەر ئۇيغۇر تىلىغا چەت تىللاردىن، بولۇپمۇ ئەرەپ، پارس تىللىرىدىن كۆپلەپ سۆزلەرنىڭ قوبۇل قىلىنىــشى بىلەن چەتكە قېقىلىپ، هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىدا قوللىنىلمايـ

دىغان، پەقەت ئايرىم جايلاردىلا قوللىنىلىدىغان بولۇپ قالغان)، يەنە بىر قىسمى بولسا كېيىنكى دەۋرلەردە ھەرقايسى جايلاردا ياساپ قوللىنىلغان سۆزلەردۇر. قەدىمقى ئۇيغۇر تىلىدىن قالغان سۆزلەرنى ئالساق، قۇمۇلدا قوللىنىلىدىغان: ئاسىغ (پايدا)، ئەلكۈن (خالايىق، جامائەت)، ياقا (ئىجارە)، ئۆيلەڭ (چىمەن)، ئۇيا (قېرىنداش، تۇققان)، ئەردەم (ئەدەپ-ئەخلاق)، كۆلۈك (يۈك توشۇيدىغان ئۇلاق)، كۆندۈك (سېغىزدىن ياسالغان ئاشلىق ساندۇغى)، تۇرما (لوبو) دېگەنگە ئوخشاش سۆزلەر؛ خوتەندە قوللىنىلىدىغان: ئالتىن (ئاستىن)، ئاران (ئېغىل)، ئاغماق (يۇقۇرىغا ئۆرلىمەك)، ئاياق (ياغاچتىن ئويۇپ ياسالغان قاچا)، ئوماي (ئەش-ھەمرا)، تۇم (سوغۇق) دېگەنگە ئوخشاش سۆزلەر؛ لوپنۇردا قوللىنىلىدىغان: ياڭكۇ (ئەكس سادا)، ئوتاچى (تېۋىپ)، قاراچى (پۇقرا)، سات (پەيت-پۇرسەت) دېگەنگە ئوخشاش سۆزلەر، شۇنىڭدەك باشقا جايلاردا قوللىنىلىدىغان: بېغىرساق (ۋاپادار، سادىق)، يېقى-يۇقى (شەرەم) دېگەنگە ئوخشاش سۆزلەر بۇنىڭ مىسالىدۇر. ئۆرمەك (قىل تاغار)، تۇگۇۋاش (جوۋاۋا)، تۇگمىگۇل (ھىندىستان گۈلى)، ئۇسىقاق (چۆمۈچ)، باسقۇچ (شوتا، پەلەمپەي)، چىمالتا (گوجەي)، يۆگۈمەچ (خۇاجەر، ھونان)، سايلاتما (پىشايۋان) دېگەنگە ئوخشاش سۆزلەر قۇمۇل، لوپنۇر ۋە باشقا جايلاردا كېيىنكى ۋاقىتلاردا ياساپ قوللىنىلغان سۆزلەردۇر. غولچىراق (قول ئېلېكترى)، قوپارغۇ (داەكرات)، ئوزغۇن (بىرىنچى، چىمپىيۇن)، قالدۇرۇق يەر (شەخسى ئىگىدارچىلىغىدىكى يەر)، ئاق ئوغۇت (خىمىيۋى ئوغۇت) دېگەنگە ئوخشاش سۆزلەر يېقىنقى

يىللاردا ھەرقايىسى جايلاردا ياسالغان سۆزلەر بولۇپ، بۇلارنىڭ بىر قىسمى ئەدەبىي تىلغا كىرگۈزۈلۈپ، تۇرلۇك ئەسەرلەردە ئىشلىتىلمەكتە.

شۇلەردە تۈپ سۆزلەردىن باشقا، ياسالما سۆز، جۈپ سۆز، بىرىككەن سۆز ۋە تۇراقلىق سۆز بىرىكمىلىرىمۇ كۆپ ئۇچرايدۇ، مەسلەن، ياداي-چۇداي (ئاددى، غورىگۇل)، قەل-قامشىق (قاملاشقان)، قارا گۇجۇر (قارىسىغا)، ئارۋاڭ-سارۋاڭ (قاملاشمىغان، ئىسكەتسىز)، قىغىل-تاغىل (غاراڭ-غۇرۇڭ)، ئۆگەن-سۆگەن (نۇقسان)، مول-كول (ئىپشىپ-تىپشىپ تۇرغان)، چىپقىل-چۇقۇل (جاپا-مۇشەققەت تارتىپ قىلىش) دىگەنگە ئوخشاش جۈپ سۆزلەر؛ قاپچى (يالغانچى)، شومچى (كۆز-كۆز قىلغۇچى، داغۋاز)، قاقما (مىتىن)، پاسلداق (قوماچ)، ئاسقۇ (گۆش ئاسىدىغان كانارا)، ئارىچى (سالاكەش) دىگەنگە ئوخشاش ياسالما سۆزلەر؛ كۆكتاشقا مىنىمەك، ئوچاق بىشىدىكى داڭقان، چىچىكى چاي بولماق دىگەنگە ئوخشاش تۇراقلىق بىرىكمىلەر بۇنىڭ مىسالى.

شۇلەرگە خاس سۆزلەر ئۆزلىرىنىڭ فونىتىكىلىق ۋە سىمانتىكىلىق خۇسۇسىيەتلىرىگە قاراپ تۆۋەندىكى بىرقانچە تۇرگە ئايرىلىدۇ.

1. بىلدۇرگەن مەنىسى ئەدەبىي تىل بىلەن ئوخشاش، ئەمما تاۋۇش قۇرۇلمىسى ئوخشىمايدىغان سۆزلەر، مەسلەن، لوپنۇردا: ئايلۇ (قازانچۇق)، ئارغا (ئاۋۇنچۇق)، ئاغالا (ھۆرمەتلە، ئەتىۋارلا)، ئىڭگىلىك (ھالقا، زىرە)، قارىشقا (بۆرە)، لاڭقا (ياغاچ توسما)؛ خوتەنىدە: ئادارگۇل (شەپەقگۇل)، كاڭكا (چوڭ

سۋەت)، قاۋۇن (مالنىڭ دوۋۇسۇنى)، ئۇدۇك (كۆيۈك، ئىشقى- مۇھەببەت)، قۇز (تەسكەي)؛ غۇلجىدا: ئاپچىرىماق (كىرىشىپ كەتمەك)، جۇسۇنلىماق (تەققى-تۇرقىغا زەڭ قويماق)، چەلگىنىش (ماي باغلاش)؛ قۇمۇلدا: ئالاڭلىق (پاراكەندىچىلىك)، بۆكمەس- لىك (تەسلىم بولماسلىق)، جورۇڭقاي (شەجەرە، نەسەبنامە)، جولىۇ (تىزگىن)، گاشات (غەم-غۇسسە)، ئۇيقاش (قاپىيە، قاملىشىش)، كېكىتمە (ھەجۋى)، بۇلتۇلاش (باھانە كۆرسى- تىش)، بەلدىر (دوقمۇش، تۆت كوچا ئاغزى)، چۇچۇلماق (پىشىنىش، كىيىم سالماق)، چامچا (يەكتەك، ئۇزۇن چاپان) قاتارلىقلار.

2. تاۋۇش قۇرۇلمىسى ئەدەبىي تىل بىلەن ئوخشاش بول- سىمۇ، بىلدۈرگەن مەنىلىرى ئوخشىمايدىغان سۆزلەر. مەسلەن، "چۆمۈچ، چىۋىن، سوقا، ئۇدۇم، چوڭ دادا" دېگەن سۆزلەرنى ئالساق، بۇ سۆزلەرنىڭ تاۋۇش قۇرۇلمىسى ئەدەبىي تىلدىكىگە ئوخشاش بولسىمۇ، لېكىن ھەرقايسى شىۋىلەردە ئوخشىمىغان مەنىلەردە قوللىنىلىدۇ. ئالايلى، چىۋىن سۆزى لوپنۇردا "پاشا"نى بىلدۈرىدۇ، چىۋىننى ئۇلار "قارا سىڭگەك" دەيدۇ. "سوقا" سۆزى قۇمۇلدا چاي ئىچىدىغان "كورۇچكا"نى بىلدۈرسە، باشقا جايلاردا يەر ھەيدەشكە ئىشلىتىلىدىغان "سوقا"نى ياكى گۆرۈچ ئاقلايدىغان "سوقا"نى بىلدۈرىدۇ. "ئۇدۇم" دېگەن سۆز قۇمۇلدا ئاغزىنى ئۇشتۇش، بىر ئىشنى يامان تەرىپىگە جورۇش ياكى يامانلىقنى تىلەش مەنىسىنى بىلدۈرسە. باشقا جايلاردا "ئىرسىيەت، ئادەت" مەنىسىنى بىلدۈ- رىدۇ. مەسلەن، قۇمۇلدا "ئۇدۇم قىلساڭ ئۇلارسەن" دېگەن

ماقال بار. بۇ ”بىر ئىشنى يامىنىغا ئۇيلىساڭ، شۇ ئىشقا ئۇلىشىپ قالىسەن“ دىگەنلىكتۇر. باشقا جايلاردا بىر ئىشقا ئادەتلىنىپ قالغان بولسا، ”بۇ ئىش ماڭا ئۇدۇم بولۇپ قاپتۇ“ دىيىلىدۇ. ”چۆمۈچ“ دىگەن سۆزنى ئالساق، جەنۇبىي شىۋىلەردە، بولۇپمۇ قەشقەردە تۆمۈر ياكى ياغاچتىن ياسالغان ساپلىق مەنىسىدە ئىشلىتىلىدۇ. ئەمما چۆمۈچنى (يەنى قاپاق چۆمۈچنى) ”نوگاي“ دەيدۇ. ”چوڭ دادا“ دىگەن سۆز غۇلجا، قۇمۇللاردا ئاتىسىنىڭ ئاكىسىنى بىلدۈرسە، قەشقەردە بوۋىسىنى يەنى ئاتىسىنىڭ ئاتىسىنى بىلدۈرىدۇ.

3. بىلدۈرگەن مەنىسى ئەدەبىي تىل بىلەن ئوخشاش بولسىمۇ، تاۋۇش قۇرۇلمىسىدا كۆپىنچە قائىدىلىك فونېتىكىلىق ئۆزگىرىش كۆرۈلىدىغان سۆزلەر. مەسىلەن، ئۆۋەن — ئەۋەن — ئۆگەن؛ تۇۋرۇك — تۇۋلۇك — تۇپلۇك — تۇۋەك؛ ئۇجمە — ئۇژمە — جۇجەم؛ كۆرتە — كۇدە؛ خوتەك — خوتۇق؛ تاۋار — تاگار — تۇگا؛ ۋەسىيەت ـ گۆسىيەت؛ سوپۇن — سوۋۇن — سوگۇن؛ بىر — بىي — بىژ؛ قارا — قايلا — قالا؛ يانچۇق — ياچۇق؛ ئۆتۈك — ئۆتەك؛ بېلىق — بالىق؛ روجەك — ئورۇجەك؛ يىلتىز — ئىلتىز؛ ساغرۇ — سارو؛ سالجا — شالجا؛ چاقسا — چاقچا — شاخشا دىگەنگە ئوخشاشلار.

4. ئوخشاش يىلتىزغا ئوخشمايدىغان قوشۇمچىلارنى قوشۇش ئارقىلىق ياسىلىپ، يەنە ئەدەبىي تىل بىلەن ئوخشاش مەننى ئىپادىلەيدىغان سۆزلەر. مەسىلەن: شالداما — شالدۇرۇق؛ ئوتۇنخانا — ئوتۇنئۆي؛ ئوتاق — ئوتالغۇ؛ ئاتخانا — ئاتقۇتان دىگەنگە ئوخشاشلار.

5. شۋە سۆزلىرى قاتارىدا مەنە دائىرىسىنىڭ كەڭ-
لىگى ياكى تارلىغى جەھەتتە پەرقلىنىدىغان سۆزلەرمۇ بار.
”ئايماق“ سۆزى ئەدەبىي تىلدا ”ۋىلايەت، ئوبلاست، قەبىلە“
دىگەن مەنىلەردە قوللىنىلسا، كەلپىن، يېڭىسار قاتارلىق جايلار-
دا ”مەھەللە“ مەنىسىدە قوللىنىلىدۇ. مەسىلەن، كۆجۈم ئايماق —
ئادەم زىچ جايلاشقان مەھەللە.

ئەدەبىي تىل ئۆز تەرەققىياتىدا شىۋىلەردىن سۆز
ئېلىپ، ئۆزىنى تولۇقلاپ ۋە تېخىمۇ بېيىتىپ بارىدۇ.
شىۋىلەر تېگى-تەكتىدىن ئېيتقاندا، ئەدەبىي تىلنىڭ پۈتمەس-
تۈگىمەس بۇلىقى. مەسىلەن، شىۋىلەردىن، قالدۇرۇق
يەر، قولچىراق، ئاق ئوغۇت، موللاقچى ماشىنا قاتارلىق سۆزلەر
ئەدەبىي تىلىمىزغا قوبۇل قىلىنىپ، كەڭ تۈردە قوللىنىلىۋاتىدۇ.
يانچى، يېغىلىق، ئايماق، كۆجە، قارنى يورۇق، ساقاق، چىرىم-
تال، ئوشۇقماق، چاقچىلقاي، تاگسۇق، بۆلەكچىلا، ئوزغۇن،
سونۇرقىماق، سونۇ، سىرتىق، بۆلەك، قوپارغۇ، جوسۇن، ئۇختا،
ئۇقاق، ئەردەم، يالجىماق، دۆگجىمەك، سولتايماق، سونايلانماق،
سويلىماق، ئوتاچى، تىنتىش، ئەلياتقۇ، پىچىم (تەقدىر، قىسمەت)
دىگەنگە ئوخشاش سۆزلەرنىڭ بىر قىسمى ئەدەبىي تىلىمىزدا
خېلى ئومۇملىشىپ قالدى.

شىۋىلەرگە خاس سۆزلەر ئوبيېكتىپ رىياللىق، ئۇنى
بەلگىلىك ساندىكى ئاما قوللىنىدۇ. مۇنداق سۆزلەر ئۇزاق
تارىخقا ئىگە. شۇڭا ئۇنى ئوپئۇل-توپئۇللا كونىراپ، ئىستىمال-
دىن قالغان سۆزلەر دەپ، بىراقلا يوققا چىقىرىۋەتكىلى بولماي-
دۇ. شۇنىڭدەك، ئۇنى چەتكە قېقىشمۇ توغرا ئەمەس. بىز

چەتكە قاققىنىمىز بىلەن، ئۇلار بەربىر ئۆز يېرىدىكى ئامىنىڭ
ئۆزئارا ئالاقىسىدە خېلى بىر مەزگىل ساقلىنىپ تۇرىدۇ. يەرلىك
كىشىلەر ئۆزىنىڭ ئوي-پىكىرلىرىنى ھامان ئۆزىنىڭ يەرلىك
سۆزى بىلەن ئىپادىلەشنى ياخشى كۆرىدۇ، بولمىسا، بىر خىل
چۈشىنىكسىزلىك، سۇنئىيلىك، يېقىمسىزلىق ھېس قىلىدۇ.
ئالايلۇق، ”سىرتىق“ سۆزى قۇمۇل-تۇرپاندا ئومۇمى يۈزلۈك
ئىشلىتىلىدىغان سۆز بولۇپ، خەۋەر، ئۇچۇر، يىپ ئۇچى، نەتىجە
دىگەن مەنىلەردە قوللىنىلىدۇ. مەسىلەن، بىرەر ئىش ياكى
ئادەمنىڭ خەۋىرىنى ئالالمىغانلىقنى ”سىرتىغىنى ئالالمىدىم“
دەيدۇ. بىرەر پۇل ياكى مالنىڭ ھىساۋىنى چىقىرالمىغانلىقنى
”بۇ پۇلنىڭ سىرتىغىنى چىقىرالمىدىم“ دەيدۇ، بىرەر ئىشنىڭ
مەخپىيەتلىكىنى ساقلىماقچى بولسا، ”بۇ ئىشنىڭ سىرتىغى چىقىپ
كەتمىسۇن“ دەيدۇ. ئۇلار بۇ ئۇقۇملارنى مۇشۇ سىرتىق دىگەن
سۆز بىلەن ئىپادىلىمەي، ئەكسىچە ”خەۋەر“، ”ئۇچۇر“،
”نەتىجە“، ”مەخپىيەت“ دىگەن سۆزلەر بىلەن ئىپادىلىسە، قائىـ
داقتۇ بىر خىل ياسىمىلىق، ئېنىقسىزلىق، چۈشىنىكسىزلىك ھېس
قىلىدۇ، ئۇلارغا بۇ سۆزلەر ”سىرتىق“ سۆزىدەك تەبىئى،
يېقىملىق تۇيۇلمايدۇ. چۈنكى، بۇ سۆز ”خەۋەر“، ”ئۇچۇر“
دىگەن سۆزلەرگە ئوخشاش بىرلا مەنە بىلەن چەكلىنىپ قالماي،
بىرقانچە مەنىلەرنى بېرەلەيدۇ. لوپنۇرلۇقلارنىڭ ھىلە، نەيرەڭ
مەنىسىنى بېرىدىغان ”جۇلاغ“ دىگەن سۆزىمۇ خۇددى شۇنىڭغا
ئوخشاش. ئۇلار ”بۇ سىنىڭ ھىلە-نەيرىڭىڭ“ دىگەن ئۇقۇمنى
”بۇ سىنىڭ جۇلاغىڭ“ دەپ ئىپادىلەشنى ياخشى كۆرىدۇ.
چۈنكى، بۇنداق ئىپادىلەش ئۇلار ئۈچۈن تەبىئى، يېقىملىق،

چۈشىنىشلىك ۋە چوڭقۇرراق تۈيۇلىدۇ. مەسىلەن، "ئۈمۈنماق"،
"ئۈمۈنۈپ قالماق" دېگەن سۆزنى ئالايلى، بۇ سۆز
ئورنىغا ئەدەبىي تىلدا تولاراق "تاما قىلماق"، "ئارزۇ قىلماق"،
"تەلەپ قىلماق"، "ئۈمىت قىلماق" دېگەن سۆزلەر ئىشلىتىلىدۇ-
دە، نەتىجىدە "ئۈمۈنماق" سۆزى ئاڭلىتىدىغان ئۇقۇمنىڭ نازۇك
تەرەپلىرىنى ئىپادىلەپ بەرگىلى بولمايدۇ، بۇ نازۇك تەرەپلەرنى
پەقەت شۇ سۆزنىڭ ئۆزىلا ئىپادىلەپ بېرەلەيدۇ، خالاس.
شۇنىڭدەك، يۇقۇرىدا ئېيتىلغان: ئۇدۇم قىلماق، ئۇدۇم بولۇپ
قالماق، يادايى-چۇدايى، يادايىچىسىغىلا دېگەنگە ئوخشاش سۆز-
لەرمۇ شۇنىڭغا ئوخشاش سۆزلەر بولۇپ، بۇنداق سۆزلەرنىڭ
ئەدەبىي تىلدا تەڭدىشىنى تېپىش تەس. تېپىلغاندىمۇ بەرىبىر
ئۆز ئەينىدىكىدەك نازۇك تەرەپلەرنى ئىپادىلەپ بېرەلمەيدۇ.
شېۋىلەردە يەنە شۇنداق سۆزلەر باركى، ئەدەبىي تىلدا
زادىلا تەڭدىشى يوق. مەسىلەن، لوپنۇر دىئالېكتىدا قوللىنىلىد-
غان مانجار (بېلىق تۇتۇش ئۈچۈن تالدىن توقۇلغان بىر خىل
ئاغزى تەتۈر سېۋەت)؛ خوتەن دىئالېكتىدا قوللىنىلىدىغان تاناي
(سۇ ئۆتكۈزۈش ئۈچۈن ئىشلىتىلىدىغان ئۈستى يېپىق ئېرىق)
دېگەنگە ئوخشاش سۆزلەر؛ بىر قىسىملىرىنىڭ ئەدەبىي تىلدا
تەڭدىشى بولسىمۇ، بىلدۈرگەن مەنىلىرى ئارىسىدا نازۇك پەرق-
لەر بولغانلىقتىن، ئىستىلىستىكىلىق نۇقتىدىن ئەدەبىي تىلدىكى
تەڭدىشى بىلەن تەڭ قوللانغىلى بولمايدۇ. مەسىلەن، "ئېجىل"
دېگەن سۆزنى ئالساق، بۇ سۆزنىڭ لوپنۇر دىئالېكتىدا بىلدۈ-
رىدىغان مەنىسى ئەدەبىي تىلدىكى "ئاشنا، يار، نىگار" دېگەن
سۆزلەر بىلەن ئوخشاپراق كېلىدۇ. لېكىن بۇ سۆز غۇلجىدا

"بول" ياردەمچى پېئىلى بىلەن قوشۇلۇپ، مەلۇم بىر شەخسكە (مەيلى ئۇ چوڭ بولسۇن، كىچىك بولسۇن، مەيلى ئەر بولسۇن، ئايال بولسۇن) "كۆنۈكۈپ قېلىش، ئۆگىنىپ قېلىش" دىگەن مەننى بىلدۈرىدۇ. يۇقۇرىدىكى سۆزلەردە بۇنداق مەنە بولمىغانلىغى ئۈچۈن "ئېجىل بولۇپ قالماق"نى "ئاشنا بولۇپ قالماق، يار بولۇپ قالماق" دىگەن بىرىكمىلەر بىلەن ئوخشاش ئىپادىلىگىلى بولمايدۇ.

بۇنداق سۆزلەر ئەدەبىي تىلىمىز ئۈچۈن زور بىر بايلىق مەنبەسى. بىز ئۇلارنى قىزغىن توپلاپ، ئەتىتىق قىلىپ، ئەدەبىي تىل دەرىجىسىگە كۆتىرىپ ئومۇملاشتۇرۇشىمىز كېرەك، شۇنداق قىلغاندىلا، ئەدەبىي تىل بىلەن شىۋىلەر ئوتتۇرىسىدىكى پەرقنى بارا-بارا ئازايتىپ، ئەدەبىي تىلىمىزنى تېخىمۇ بېيىتقىلى ۋە ئۇنىڭ ئىپادىلەش كۈچىنى تېخىمۇ ئاشۇرغىلى بولىدۇ.

قولىڭىزدىكى بۇ «ئۇيغۇر شىۋىلىرى سۆزلۈگى» مانا مۇشۇ مەقسەتتە تۈزۈپ چىقىلدى.

بۇ سۆزلۈك پۈتۈن ئۇيغۇر تىلىدىكى شىۋىلەرگە خاس سۆزلەرنىڭ پەقەت بىر قىسمىنىلا ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. تەتقىقات ۋە ئىزدىنىشنىڭ چوڭقۇر ۋە ئەتراپلىق بولمىغانلىغى سەۋەپلىك، بىرمۇنچە سۆزلەرنىڭ چۈشەندۈرۈشلىرى خاتا ياكى نامۇۋاپىق بولۇپ قالغان بولۇشى، بىر قىسىم سۆزلەرنىڭ قوللىنىلىش دائىرىسى كەڭ ياكى تار بولۇپ قالغان بولۇشى مۇمكىن. ھۆرمەتلىك كىتاپخانلارنىڭ تۈزىتىش ۋە تولۇقلاش يۈزىسىدىن قىممەتلىك پىكىرلىرىنى بېرىشىنى سورايمەن.

شۇنىڭ بىلەن بىللە مۇشۇ پۇرسەتتىن پايدىلىنىپ، سۆزلۈكنى ئىشلەش داۋامىدا مېنى يازما ۋە ئاغزاكى ماتېرىياللار بىلەن تەمىنلىگەن ھەممە يولداشلارغا سەمىمى مىننەتدارلىق بىلدۈرىمەن.

**غۇلام غوپۇرى**

# ئا

**ئابا** ل. ”ئاۋا“غا قاراڭ.
**ئاباختا** قاماق، تۇرمە، سولاق (”ئاۋاختا“مۇ دېيىلىدۇ). م: ئۇنىڭ دادىسى ئاباختىدا ئۆلۈپ كەتكەن.
**ئاپا** قۇ. ھەدە، ئاچا، ئىگىچە.
**ئاپپاق** قۇ. خانىم، ئاغىچا، ئاپپاي، ئايىم (بۇ سۆز ئەسلىدە ۋاڭ-غوجىلارنىڭ ۋەزىر-تۆرىلىرىنىڭ ئاغىچىلىرىغا بېرىلىدىغان ھۆرمەت نام بولۇپ، كېيىنكى چاغلاردا چوڭ ياشلىق مۆتىۋەر ئاياللار ھۆرمەتلىنىپ مۇشۇ نام بىلەن ئاتىلىدىغان بولۇپ قالغان).
**ئاپچىرىماق** غ. كىيىم-كېچەك ۋە رەختلەرنىڭ سۇ تېگىش بىلەن كىرىشىپ كېتىشى؛ ياغاچتىن ياسالغان نەرسىلەرنىڭ قۇرۇپ قىسقىرىپ، كىچىكلەپ كېتىشى. م: كۆڭلىكىڭىز ئاپچىراپ قاپتۇ؛ ئىشىك ئاپچىراپ كېتىپتۇ.
**ئاپچىماق** قۇ. يۇقۇرىدىكى ”ئاپچىرىماق“ سۆزىنىڭ مەنىلىرىنى بىلدۈرگەندىن باشقا، يەنە سۇ قويۇلغان يەرلەرنىڭ شامالدا قۇرۇشۇپ قېلىشىغىمۇ قوللىنىلىدۇ.
**ئاپقۇناق** قۇ. داپخان (تونۇرنىڭ كۆل چىقىرىدىغان تۆشۈكى).

**ئاپتوللۇغ** خ. مەزمۇت، قاۋۇل. م: ئاپتوللۇغ ئادەم ـ بەك قاۋۇل ئادەم.

**ئات ئارقانلىماق** غ. ئاتنى ئۇتلاقتا ئېلىپ چىقىپ، بىر پۇتىنى ئۇزۇن ئارغامچا بىلەن چۇشەپ قويۇپ بېقىش ئۇسۇلى.

**ئاتان** ئاختا قىلىنغان تۆگە.

**ئات بېشى** ئا. يىڭناغۇچ.

**ئات چىپىي** غ. بوۋاقلارغا ئات قويۇش شەرىپىگە بېرىلىدىغان زىياپەت.

**ئاتقوتان** ل. ئات ئېغىلى، ئاتخانا، ماخو.

**ئات قۇلاق** كۆل بويلىرىدا ئۆسىدىغان ساپان غوللۇق ئۆسۈملۈك.

**ئاتقۇنە** قۇ. ئات، نام، ئاتاق، تەخەللۇس سۆزلىرىنىڭ ئەركىلەتمە ئېيتىلىشى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئېلىپ بويلۇق ئاي سەنەم،
ئاتىڭ نەدۇر يار سەنەم.
ئاتقۇنەڭنى بىلمەيمەن،
زاتىڭ نەدۇر يار سەنەم.

**ئاتلاق** تاغ سىرتى، تاغ قىرى.

**ئاتىغا** قۇ. ۋاڭ ـ غوجىلارنىڭ بالىلىرىنى ئىمىتىپ چوڭ قىلىدىغان ئىنىك ئانىلارنىڭ ئەرلىرى "ئاتىغا" دەپ ئاتىلىدۇ.

**ئاتىغاز** غ. ئاتاغاز، ئەركەك غاز.

**ئاتىلا** قە. بۇغداي ئۇنى بىلەن جىگدە ئۇنىنى ئارىلاشتۇرۇپ ياسايدىغان بىر خىل ئۇماشقا ئوخشاش تاماق.

**ئات يارتىش** غ. ئاتنى بەيگىگە سېلىشقا تەييارلاش.
**ئاجرىق** قۇ. بىر خىل ئوتنىڭ نامى؛ چىمەن، ئوتلاق مەنىسىدىمۇ كېلىدۇ («ئەجرىق»مۇ دېيىلىدۇ).
**ئاچارا** قۇ. چات ئارا، چاتىراق.
**ئاچا قۇلاق** خ. گىلەم دۇكىنىنىڭ يان تەرىپىدىكى ياغاچ.
**ئاچاكا** ئا. ئاچا، ھەدە.
**ئاچچىقى تۇۋۇدىن كەلمەك** قە. بۇ، قاتتىق خاپا بولغانلىقنى بىلدۈرۈشتە قوللىنىلىدىغان بىرىكمە. م: شۇ تاپتا ئاچچىقىم تۇۋۇدىن كېلىۋاتىدۇ، جۇما.
**ئاچماق** خ. ئېچىق، باشلام، ئاچما، ئېرىق-ئۆستەڭلەرنىڭ ئېچىقى.
**ئاختۇرما** قۇ. تۇرۇپ، لوبو، ئاقتۇرما.
**ئاخشىمارا** قۇ. ھەپىرەڭ، ئاخشىمى ئېچىلىدىغان بىر خىل گۈل.
**ئاخلاق يەر** خالى يەر.
**ئاخۇنباش** قە. موگو، يەر مەدىكى.
**ئاخۇشوت** قۇ. ئاقباش ئوت (تاغ چوققىلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت بولۇپ، تۇغۇتلۇق ئاياللارنىڭ بەدىنىنى يۇيۇش ئۈچۈن ئىشلىتىلىدۇ).
**ئاداپ** ئۆي ھايۋانلىرىغا ئاشنىڭ سۈيى بىلەن كېپەك، نان ئۇۋاقلىرىنى قوشۇپ سۇيۇق قىلىپ چېلىپ بېرىلىدىغان ئاش.
**ئادارگۈل** خ. قىپقىزىل چوغدەك ئېچىلىدىغان بىر خىل گۈل (شەپەق گۈلگە ئوخشايدۇ).
**ئاداسقا** غ. ئاتا-ئانىلاردىن تەۋەرۈك بولۇپ قېپقالغان كونا

نەرسىلەر، كونىراپ كەتكەن نەرسىلەر ("ئاداسقۇ"مۇ دېيىلىدۇ).
**ئادەمنىڭ توُكىنى ئادەم يېمەك** غ. بۇ، ئادەمنىڭ بەك كۆپلۈگىنى بىلدۈرىدىغان بىرىكمە.
**ئارا** ل. پۇرسەت، بوش چاغ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:
خۇدا بۇرسا باي بولۇپ مال ساتۇرمىز.
ئارا تاپساق بىللە ئۆيدە ياتۇرمىز.
**ئارا بولماق** دال بولماق، ئەسقاتماق، مەدەت بولماق، ئورنىنى باسماق، بەرىكەت قىلماق. م: ئۇزۇكچىلىكتە بىر چىنە ئۇن ئون چىنە ئۇنغا ئارا بولدى ئەمەسمۇ!
**ئارا-تۇرا** قۇ. بەزىدە، بەزى-بەزىدە، گاھ-گاھ، گاھىدا؛ ۋاقتىلىق.
**ئارا تۇرماق** دال بولماق، پانا بولماق، كاپالەتلىك قىلماق، ئەسقاتماق، قۇتقۇزماق. م: بېشىمغا كۈن چۈشكەندە يەنىلا ئۆز قېرىنداشلىرىم جېنىمغا ئارا تۇردى؛ سەن بۇ ئىشقا ئارا تۇرالامسەن — سەن بۇ ئىشقا كاپالەتلىك قىلالامسەن؟
**ئارا-چۇلا** قۇ. پۇرسەت، ۋاقىت، ئىمكانىيەت، بوش چاغ، چۇلا. م: مەن سىزگە ئارا-چۇلا بولغاندا كېلىپ بىرەر كۈن قارىشىپ بېرەي.
**ئارا-سىرا** قۇ. ئاندا-ساندا، گاھ-گاھ، بەزىدە.
**ئارا سېلىنىدى** قۇ. ئارىدا قالماق، ئارىدا قالغان ئىش، ئىككى تايىن ئىش.
**ئاراشتا قالماق** ئارىدا قالماق، ئىككىلەنمەك.
**ئارامچان** قۇ. ئاراملىق، ئارام-خۇدا.
**ئاران** خ. ئېغىل، قوتان.

**ئارپا تەكسى** خ. ئارپا پىششىغىدا پىشىدىغان بىر خىل شاپتۇل ("تەكە" دەپمۇ ئاتىلىدۇ).

**ئارتۇك ـ سارتۇك** ساڭگول ـ سۇڭگول ت. (نۇرغۇن نەرسىلەر- نى رەتسىز كۆتىرىۋالغانلىقنى بىلدۈرىدىغان قوش سۆز).

**ئارتىق** ئۇلاققا ئارتىلىدىغان يۈك، نەرسە.

**ئارتىق ياغاچ** ئىككى تام ياكى ئىككى تۈۋرۈك ئارىسىغا توغرا قويۇلىدىغان ياغاچ، لىم.

**ئارچىمبەل** گەزلىمە، رەخت. بېيىتتا مۇنداق كەلگەن:

ئارچىمبەلدە تون كىيىپسىز،
ياقاسىنى بۇزماڭ.

**ئاراداپ** قۇ. "ئاداپ"قا ئوخشاش.

**ئارداق** قۇ. بۇزۇلغان، سېسىغان. م: قوغۇن سېسىپ ئارداپ كېتىپتۇ.

**ئاردىماس** قۇ. خورىماس، غەم يىمەس، هار ئالماس.

**ئارزۇقماق** قە. ئەندىكمەك، هولۇقماق.

**ئارغا** ل. ئويۇنچۇق، ئاۋۇنچۇق.

**ئارغۇن** شالغۇت، قوتاز بىلەن كالىنىڭ ئوتتۇرىسىدىن چىققان كالا؛ ئاغمىخان.

**ئارقان ئۆزەر** غ. مىجەزى چۇس، كاج ئادەملەرنى سۈپەت- لەشتە قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**ئارقىلىق** قە. هاجەتخانىنىڭ يەنە بىر خىل ئاتىلىشى؛ خالى ـــ پىنهان جاي.

**ئارقىن** قۇ. سۇ يالاپ ئويۇۋەتكەن چوڭ جىرغاي.

**ئارۇن** خ. ئاز، ئازراق، م: ماڭا نېنىڭدىن ئارۇن بەر ـــ ماڭا

ئېنىڭدىن ئازراق بەر.

**ئارۋاق** قۇ. سېھىر، ئەفسۇن، كۆز باغلاش: ھىلە، نەيرەڭ.

**ئارۋاڭ-سارۋاڭ** غ. كېلەڭسىز، رەتسىز، چۇۋالچاق، چىگ-گىلماچ، چېچىلاڭغۇ، ئىسكەتسىز. م: ئۇ كۆتەكنىڭ ئارۋاڭ-سارۋاڭ پۇتاقلىرى ئارىسىغا كۈچ بىلەن پالتا ئۇردى.

**ئارۋۇ** قۇ. ئەتىۋار، ئەزىز، ئىناۋەت. م: ئارۋۇلۇق بالا — ئەتىۋار بالا؛ ئارۋۇسى يوق — ئىناۋىتى يوق. **ئارۋۇلىماق** — ئەتىۋارلىماق، ئايىماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاخشىمى ئارىلاپ كەلگىنىڭ،
ئۆزۈڭنى ئارۋۇ قىلغىنىڭ.
گەپ قىلالماي تۇرغىنىڭ،
ئەقلىڭنى جوراالماغىنىڭ.

**ئارۋۇن** قۇ. ئاۋۇن، كۆپ، مول.

**ئارىچى** سالاكەش، ۋاستىچى، ئارىلاشقۇچى. م: ئارىچىغا ئالتى تاپاق (ماقال).

**ئارىچىلىماق** سالاكەشلىك قىلماق، سۇلھى-سالا قىلماق، ئارىلاشماق، ئارىغا كىرمەك.

**ئارىستە** قە. بوش، خالى. م: ئىشتىن ئارىستە بولسام چوقۇم بارىمەن.

**ئارىسىدىن ئالا مۇشۇك ئۆتۈپ كەتمەك** غ. بۇ، رەنجىشىپ، قېيىدىشىپ قالغانلىقنى بىلدۈرىدىغان بىرىكمە.

**ئارىش** ئاچال، يولنىڭ، سۇنىڭ ئىككىگە ئايرىلغان يېرى. م: يول ئارىش.

**ئارىلىق**[1] پارا. م: بېگىمگە ئارىلىق بەرمەي ئىشىڭنى پۈت-

تۆرەلمەيسەن.

**ئارىلىق**[2] قۇ. كارىدور، تاشقارقى ئۆي.

**ئازغۇن** قە. ئاسىي، خىيانەت قىلغۇچى، ئازغۇچى. م: قاچقۇنغا شەپقەت يوق، ئازغۇنغا ھۆرمەت (ماقال).

**ئازلۇق** ئارزۇلۇق، ئەتىۋارلىق. م: ئازلۇق بالا — ئەتىۋارلىق بالا.

**ئازما** خ. شارقىراتما؛ ئېگىزدىن سۇ چۈشۈپ ئويۇۋەتكەن جاي.

**ئازنماق** ل. ئاتنىڭ كىشنىشى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئارغىماغى ئازنىنايدۇ ئىشكتە،
تورغۇيۇمۇ نەرى كەم دىمەتتىكتە،
جېنىم ئايلام ئاسىا ئولتۇرۇپ خىيال قىل،
نەزمى سالدىم چىداماي ئېچىلىمگە.

**ئاس** قۇ. ئېھتىمال، بەلكىم شۇنداق بولسا كېرەك، شۇنداق چاغۋا دىگەن مەنىلەرنى بىلدۈرۈپ، جۈملە ئالدىغا ياكى كەينىگە كېلىدىغان قوشۇمچە سۆز. م: ئاس، شۇنداق چاغۋا، شۇنداقا ئوخشايدۇ، ئاس.

**ئاسسىغ** قۇ. پايدا، نەپ، مەنپەئەت. م: بۇ ئىش ساڭا ئاسسىغ بەرمەيدۇ — بۇ ئىش ساڭا پايدا بەرمەيدۇ؛ بۇ نەرسە ساڭا ئەسقاتمايدۇ.

**ئاسقا**[1] گۆش ئاسىدىغان ئىلمەك، كانارا ("ئاسقۇ"مۇ دىيىلىدۇ).

**ئاسقا**[2] قۇ. ئات-ئۇلاقلارنىڭ پۇتى قىسىلىپ قېلىپ، ماڭغىلى بولمايدىغان تاشلىق يەر. م: ئاتلار ئاسقىغا كىرىپ

قالسا چىقالمايدۇ.

**ئاسقاق** كۆكتات تېرىلىدىغان يەرنىڭ تۇپىسىنى يۇمشىتىش، تاش-چالمىلىرىنى ئۈلگۈپ چىقىرىۋېتىش ئىشلىرىغا ئىشلە-تىلىدىغان سايمان، تىرنا.

**ئاسماقچىلماق** ئىلمەك سالماق. م: ئاسماقچىلاپ سوراش — ئۇدۇل سورىماي، ئەگىتىپ، بىلىندۈرمەي سوراش.

**ئاسىغدىماق** ل. ئەتىۋارلىماق، كۆزى قىيماسلىق، قىسىنماق. م: يېگەنىمدىن ئالىپ كەلدىم ئاسىغداپ — سىزنى ئەتىۋار-لاپ ياكى قىسىنىپ، يەۋاتقان تامىقىمدىن سىزگە ئېلىپ كەلدىم.

**ئاسقىماق** قە. ئالدىرىماق، تەمتىرىمەك، جىددىيلەشمەك، ھولۇقماق؛ دەككە-دۈككىگە چۈشمەك، چۆچۈمەك. م: ئاسقى-ماي سۆزلەڭ؛ يۈرىكىم ئاسقىپلا كەتتى.

**ئاشسۇ** قە. تويدا قىز تەرەپكە بېرىلىدىغان قوي، ماي، گۈرۈچ، ئوتۇن-ياغاچ قاتارلىق نەرسىلەر.

**ئاشقورا** قۇ. چوڭ چىنە، ئاپقۇرا، ئاشخورا.

**ئاشقۇنچە** قۇ. ئارتۇق، ئوشۇق؛ ياخشى، ئۈستۈن. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

يەپ ئەمەس، يېپەك ئەمەس،
بويىڭىزغا كيگىنىڭىز.
بىزدىن ئاشقۇنچە ئەمەس،
ماختاپ يۈرۈپ سۆيگىنىڭىز.

**ئاشورىغى** قۇ. ئاچكۆز، تويماس.

**ئاشۇت** قۇ. ئاش-پاش، ئاش-ئوزۇق.

**ئاغا** ل. يۇرت چوڭى، ئاقساقال، ھاكىم. ئاغاسىز ئەل بولماس، ياقاسىز تون (ماقال).

**ئاغاچا** ل. خانىم، خېنىم، ئاغىچا، ئايىم.

**ئاغاداش** يېقىن كۆرگەن كىشىنى (تەكتۇشىنى) چاقىرغاندا ئاتاپ ئېيتىلىدىغان سۆز. ("ئاداش"قا ئوخشاش).

**ئاغالاماق** ل. بەزلىمەك، گوللىماق. م: بالانى سەن ئاغالاپ تۇر، مەن تالاغا چىقىپ كىرەي، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كېتەدىمەن ئەسكى تارىم ياقالاپ،
يۈرۈيدىمەن مەن دەردىمنى ئاغالاپ.
قاتۇن ئالماي بوي يۈرۈپ - ئۆلۈپ كەسسەم،
سىزگە ئوخشاش بىر خانىمنى تامالاپ.

**ئاغىچا** غ. قازان يۇغۇچ.

**ئاغدارما** قە. موللاقچى ھارۋا.

**ئاغرىقچىلىق** ت. كۆڭۈل قېلىشلىق، كۆڭۈل ئاغرىقى، رەنجىش.

**ئاغزى پالۋان** ئاغزى كۈچلۈك، قولىدىن ئىش كەلمەيدىغان.

**ئاغزىدىن ئاق ئىت كىرىپ، كۆك ئىت چىقماق** ئاغزىنى بولۇشىغا بۇزماق، ئاغزىنى بەزەپ قىلماق.

**ئاغزىغا ئىنەك تەپمەك** ئاغزى تۇۋاقلىنىپ قالماق، گەپ قىلالماي قالماق. م: ئاغزىڭغا ئىنەك تەپكەنمۇ، نىمە ئىندىمەيسەن؟

**ئاغلاقچى** ھەيدىگۈچى، سۈيلىگۈچى؛ نازارەتچى ("چېقىمچى، گەپ توشۇغۇچى" مەنىسىدىمۇ كېلىدۇ).

**ئاغماق** ئۆرلىمەك، كۆتىرىلمەك. م: يۈرىكىم ئاغدى — يۈرىكىم خۇددى يۇقۇرى ئۆرلىگەندەك بولدى.

**ئاغۋانا ياغلىق** قە. ئاق شايىنى تۈگۈپ، ئاق قالغان يېرىنى

يەنە رەڭگە چىلىغاندا يەنە بىر خىل رەڭ ئالىدۇ. مۇشۇنداق ئىشلەنگەن ياغلىق ئاغۋانا ياغلىق دەپ ئاتىلىدۇ.

**ئاغى** قە. بانا، سەۋەپ؛ ئارا تۇرماق، ئارا بولماق ("ئاغۇ"مۇ دېيىلىدۇ) م: سەن تولا ئاغى قىلما؛ ئۇ سوغۇق ۋە ئاچلىقتا ئاغى بولامدىكىن دەپ ئويلىدى بولغاي، تاماكا چەكمەكچى بولدى.

**ئاغىچا** قە. خېنىم، خانىم. تارىشا ئوتۇن ئوتۇن ئەمەس، ئاغىچا خوتۇن خوتۇن ئەمەس (ماقال).

**ئاغىدىماق** قە. قېيىدىماق، يامانلىماق.

**ئاغىل-تاغىل** ئىگىز-پەس، قالايمىقان چىققان ئاۋازنى سۈپەتلەپ ئېيتىلىدىغان سۆز. م: ئۇلار ئاغىل-تاغىل سۆرەن سېلىشىپ كىرىپ كەلدى.

**ئايغا باقار** قۇ. ئاپتاپپەرەس.

**ئاقبالداق** قە. قازاندا قورۇپ پىشۇرۇلغان قوناق، قوماچ.

**ئاق بۇغداچ** قە. بىر خىل كۆكتات.

**ئاق پوستەك** كۇ. قوغۇنىنىڭ بىر تۈرى (رەڭگى قاپاقتا ئوخشايدۇ).

**ئاق پۇسمىلاق** غ. ئاق پىشماق، ئاق ھەم دۇغىلاق. م: ئايخاننىڭ ئاق پۇسمىلاق يۈزى گۈرەنلىرىگىچە قىزىرىپ كەتتى.

**ئاق پېجە** قە. پۇتنىڭ ئۇچى بىلەن تەڭ قىلىپ تىكىلگەن ئايالچە پېرىجە.

**ئاق تاغلىق، قارا تاغلىق بولۇشۇپ كەتمەك** ئالاقىنى ئۈزۈل-كېسىل ئۈزمەك، ئادا-جۇدا بولماق.

**ئاق توغاچ** قە. توغاچنىڭ بىر تۈرى.

**ئاق تومۇر** نېرۋا تومۇر.

**ئاق تۇماق** قە. ئاق تېرىگە زەي تۇتۇپ تىكىلگەن تۇماق.

**ئاقتىن ئاق، سېرىقتىن ساق** ساپ، پاك، ھېچقانداق مەسىلە يوقلۇقىنى بىلدۈرىدىغان بىرىكمە.

**ئاق چاككاك** ئوغرى تىكەن.

**ئاق چەشكە** قۇ. توم زەنجىۋىلنىڭ قۇرۇتۇلغىنى.

**ئاقچى** ئاقۇچ، ئاق ئارىلاش؛ قوغۇنىنىڭ بىر تۈرى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سېغىزخان ئاقچى ئىدى،
قۇيرۇغى ساقچى ئىدى.
تۈلكە تۇمەن بېگى ئىدى،
قۇيرۇغى مىڭ بېگى ئىدى.

(بۇ سۆز ئەزلەرگە ئات بولۇپمۇ كېلىدۇ).

**ئاق سانجىماق** غ. چاچقا ئاق كىرمەك.

**ئاق سەي** قە. بەسەي.

**ئاقسىرىماق** قە. ياخشى تاماق يېگۈسى كەلمەك، ياغسىرىمەك، گۆشسىرىمەك.

**ئاق قار** غ. قىش پەسلىدىكى مەۋسۇملەرنىڭ بىرى بولۇپ، يېڭىچە 12-ئاينىڭ 7-، 8-كۈنلىرىدىن باشلىنىدۇ. بۇ مەۋسۇم "سېرىق قار" مەۋسۇمى بىلەن "قارا قىش" مەۋسۇمىنىڭ ئارىلىقىدا كېلىدۇ.

**ئاققاراق** ل. كۆز ئېقى.

**ئاققاش بۇلبۇل** خ. تۇمۇچۇق.

**ئاق قۇغلۇق** خ. سەللىگۈل.

**ئاققىنە** قۇ. ‟ئاق“ سۆزىنىڭ يېقىملىق ياكى ئەركىلىتىپ ئېيتىلىشى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاققىنە گۈمبەز ئىچىدە،
ئاقىرىپ ياتقان ئانام.
چۆرىسىگە گۈل تېرىپ،
بىزنى يېتىم قىلغان ئانام.

**ئاق كۈن** بوشىنىدىغان كۈن، تۇغىدىغان كۈن، تۇغۇت كۈنى. م: ئاق كۈنى يېقىنلىشىپ قالدى؛ ئاق كۈنى توشماستىن تۇغۇپ قويدى.

**ئاق لەگلەك** قە. ئاق تۇرنا.

**ئاقلىماق** قە. ئىشقا ئاشۇرماق، يورۇقتا چىقارماق. ئەل تىلىكىنى ئەر ئاقلار، يەر داڭقىنى ئەل ساقلار (ماقال).

**ئاق ھەدە** غ. چوڭ ياشلىق ئاياللار ھۆرمەتلىنىپ شۇنداق چاقىرىلىدۇ.

**ئاق ئۇغۇت** قۇ. خىمىيىۋى ئۇغۇت.

**ئاقۇشقاق** قۇ. شالدا بولىدىغان كۆرمەك.

**ئاقۇۋۋاق** قۇ. يېقىلغۇ قىلىنىدىغان، قامقاقا ئوخشاش بىر خىل ئۆسۈملۈك.

**ئاق ئۆپكە** قە. يالاڭتۇش، سەرالىق.

**ئاق ئۆي** قۇ. كىگىز ئۆي.

**ئاقۆپلەك** قۇ. بەسەي، يېسىۋېلەك.

**ئاق ئىش** ئىنچىكە ئىش، ھۈنەر-سەنئەتلىك ئىش، مۇرەككەپ ئىش.

**ئاق يەم** غ. قارچۇغىنىڭ پوكىنىنى تازىلاش ئۈچۈن، قەنگە

مىلاپ بېرىلىدىغان يەم.

**ئاق يۇلتۇز** قۇ. زۆھرە يۇلتۇز، ۋېنىرا.

**ئاكىچا** كۇ. ئۆزىنىڭ ئاكىسى ياكى ئۆزىدىن چوڭلار: قېيىن-ئاتىسىنىڭ ئىنىسى.

**ئاگاي** ل. قەبرە، مازار.

**ئاگرى** ل. ئاجىز، ئاغرىقچان، ئورۇق، ناچار؛ نامرات.

**ئاگىلىشتۇرۇ** قۇ. ئالىلبۇرۇن، ئالىلقاچان، ئاۋال.

**ئاڭقا** خ. يارىماس. م: ئاڭقا ئادەم. (بۇ سۆز كەلپىندە دىققەتسىزلىك، ئېھتىياتسىزلىق مەنىسىدە كېلىدۇ).

**ئاڭقىش** قۇ. چاڭقاش، ئۇسساش.

**ئاڭخۇق** ل. ھاڭغۇق، بويۇنتۇرۇق.

**ئاڭۋاچۇن** ت. شۇڭلاشقا، شۇڭا.

**ئاڭۋاشقا** غ. شۇڭلاشقا، شۇڭا.

**ئاڭۋالا** قۇ. شۇڭا، شۇڭلاشقا.

**ئالاباغىر** ل. قارا كۆڭۈل، ۋاپاسىز.

**ئالابوياق** ل. تۇراقسىز، شاللاق.

**ئالا تارتماق** غ. ئېتىزنىڭ سۇ چىقمىغان يېرىگە سۇ چىقىرىش ئۈچۈن ئېرىقچە ئالماق.

**ئالارمەن** ل. قول سوزغۇچى، قول سۇنغۇچى.

**ئالاق-پالاق** ل. ئالاقزادە. م: ئالاق-پالاق بولمۇ — ئالاقزادە بولما.

**ئالا-قۇرا** قۇ. ئالا-بۇلماچ، ئالا-بۇلا.

**ئالاكا** ت. ئاكا، ئاغا.

**ئالاڭ** قۇ. ئالا، ئالا-بۇلا؛ شالاڭ. م: بۇغدايلار ئالاڭ

ئۈنۈپ قاپتۇ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاسمانلار ئالاڭلاپتۇ،
يۇلتۇزلار شالاڭلاپتۇ.
مەن يارغا نىمە قىلغان،
ئۇ مەندىن يامانلاپتۇ.

**ئالاڭغىرىماق** قۇ. ئېچىرقىماق؛ ھالسىرىماق، دەرمانسىزلاشماق.

**ئالاڭلىق** قۇ. پاراكەندىچىلىك، خاتىرجەمسىزلىك، مالىمانلىق، قالايمىقانچىلىق.

**ئالاياق** غ. تۆت پۇتى ئاق ئات.

**ئالتۇنچى** قۇ. زەرگەر.

**ئالتۇنلۇق** قۇ. ئۇلۇقلار مازارلىغى.

**ئالتىن** ئاستى، تېگى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تاڭ سەھەردە ناغرا چالدى،
ئاڭلاندى ئۈنى.
ئالتىندا كۆك ئارغىماق،
يەتكەندۇ كۈنى.

**ئالتىۋارىم** قۇ. ئالا-جوقا، تۇراقسىز. م: بۇ تولىمۇ ئالتىۋارىم كىشى ئىكەن.

**ئالچاڭلاپ كەتمەك** قە. بەك تەكەببۇرلىشىپ كەتمەك (كۇچاردا "ئالچاڭشماق" دېيىلىدۇ).

**ئالچۇ** خ. ئالىچۇق، كەپە.

**ئالچى** ئوشۇقنىڭ ئويۇق تەرىپى. م: ئوشۇقى ئالچى قوپماق — ئىشى ئوڭدىن چىقماق، تەلىيى ئوڭدىن كەلمەك.

**ئالدى پەش** خ. شاپاشلىغاق، ئالدىدا چاپىدىغان.

**ئالدىراشقاپ** ئا. ئالدىراپ، ئالدىراپ-سالدىراپ. م: ئۇ ئالدىراشقاپ چىقىپ كەتتى.

**ئالدى يوغام** خ. "ئالدى پەش"كە ئوخشاش.

**ئاللا ئېيتماق** غ. كېچىدە قوشاق ئېيتىپ، كىشىلەرنى زورغا ئويغاتماق.

**ئاللىق** قۇ. "ئارىلىق"قا ئوخشاش.

**ئالمان** غ. تېز، ئىتتىك، چاققان؛ باتۇر. م: ئالغۇچە ئالمان، بەرگۈچە بەزگەك (ماقال)؛ ئالمان بۆركۈت، ئالمان ئىت. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئالمان قارچۇغام بولسا،
قوندۇرسام بىلەكىمگە،
تاڭسام مەن يۈرەكىمگە.

**ئالمەت** قۇ. بەك، تولىمۇ، خويمۇ، قالتىس (بۇ "ئالامەت" سۆزىنىڭ قىسقارتىلمىسى).

**ئالۋاستى كۆلەڭگۈسى** قە. ۋەھىمە، قورقۇنچ، ساراسىم.

**ئالۋۇن** قۇ. ئېزىتقۇ، سەراپ (بۇ سۆز لوپنۇردا "ئالۋىن" دېيىلىدۇ).

**ئالۇدە بولماق** قە. بىسەرەمجان بولماق. م: كۆڭلۈم ئالۇدە بولۇۋاتىدۇ.

**ئالىپاساق** قە. ئالا-چىپار، قارا-قۇرا. م: بۇ كىتاپ ئالا-پاساق بېسىلىپ قاپتۇ.

**ئالىپتە** قە. كاتتا، چىرايلىق. م: سەن بۈگۈن نىمانچىۋالا ئالىپتە بولۇپ كەتتىڭ.

**ئالتاغىل** قە. سېرىق يىلەن ئاق ئارىلاشقان ئالا، ئالا-بۇلىماچ.
**ئالچا** كەتەكچە قىلىپ بويالغان ماتا.
**ئالچاقماق** ل. ئالاق-جالاق، ئالىچەكمەن. م: كۆزۈم ئالد- چاقماق بولۇپ كەتتى.
**ئالغەلەپ** قە. ئالجوقا، شەككاك.
**ئالقاراق** ماللاردا بولىدىغان بىر خىل كېسەللىك.
**ئالقاغا** يالغانچى، ئالدامچى؛ تۇتروقسىز.
**ئالقول** سوغاق قول، يات قول.
**ئالقۇراق** قە. تۆرلۈك رەڭدىكى نەرسىلەردىن قۇرالغان. م: ئالقۇراق چاپان ياكى كۆرپە.
**ئالىكۆلۆك** غ. ئالقوڭغۇز.
**ئاماچ** خ. قارا، نىشان، ئوق ئېتىش سىنىقىدا ئىشلىتىلىد- غان نىشان.
**ئانجىرغا** ئورۇق، ئاۋاق، يىگىنى چىرايىغا چىقمايدىغان.
**ئانناي** قۇ. ۋىيەي (ھەيرانلىق ۋە ھەسرەتنى بىلدۈرىدىغان سۆز). م: ئانناي! بۇنىڭ قىلىۋاتقىنىنى قاراڭ.
**ئانىغاز** غ. ئاناغاز، چىشى غاز.
**ئانىكا**[1] كۇ. موما (ئانىسىنىڭ ياكى ئاتىسىنىڭ ئانىسى).
**ئانىكا**[1] خ. "ئانا" سۆزىنىڭ ئەكىلەتمە شەكلى.
**ئانىكام قاق دىگۈزۈۋەتمەك** قە. ۋاي جېنىنى چىقىرىۋەت- مەك، جۇگۇ-جۇگۇ دىگۈزۈۋەتمەك.
**ئانىلار چېيى** غ. ئېغىر ئاياق خوتۇنلار بوشىنىش ئالدىدا بېرىلىدىغان چاي.
**ئاۋا** ل. ئانا، دادا. م: سېنىڭ ئاۋاڭ مېنىڭ ئاۋامدىن چوڭ.

قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاۋاڭكى ئاشنى چىقار،
ئارام كىسالانى ياغىغا.
(هارام كالىنىڭ يېغى بىلەن،
داداڭنىڭ نەزىرىسىنى بەرگىن).

**ئاۋاپ** خ. ئالدامچى.

**ئاۋارىز** قۇ. ئارزۇ، ئارمان، تەلەپ، پۇخا. م: ئاۋارىزى قانمىدى — ئارمىنى چىقمىدى، پۇخادىن چىقمىدى.

**ئاۋلاق** ل. بۇ سۆزنىڭ ئىككى مەنىسى بار: بىرى، ئۇۋ قىلىنىدىغان جاي، ئۇۋ هايۋانلىرى ياشايدىغان جاي، يەنە بىرى، پىسە كىپسەللىگى.

**ئاۋۇتماق** كۆپەيتمەك؛ بەزلىمەك. م: گەپنى ئاۋۇتماق — گەپنى كۆپەيتمەك؛ كۆڭۈلنى ئاۋۇتماق — كۆڭۈلنى بەزلىمەك.

**ئاۋۇرماق** ئىپتىلىپ كەلمەك. م: ئىت ئۇنىڭغا ئاۋۇرۇپ كەلدى.

**ئاۋۇشقا** ل. قىرى بوۋاي، چال (خوتەندە ئۇبۇشقا دېيىلىدۇ).

**ئاۋۇغاي** ل. ئاۋاق، ئورۇق. م: ئاۋۇغاي بالا — ئاۋاق بالا.

**ئاۋۇلماق** قۇ. غەيۋەت قىلماق، يامانلاپ بەرمەك. م: مېنى ئۇنىڭغا ئاۋۇلاپ بېرىپتۇ — مېنى ئۇنىڭغا يامانلاپ بېرىپتۇ.

**ئاۋۇنچۇق** ل. ئويۇنچۇق، كۆڭۈل ئالىدىغان ياكى بەزلەيدىغان نەرسە.

**ئاۋىي** ئابروي، ئىززەت-هۆرمەت. م: ئۇنىڭ ئاۋىيىنى قىلىپ بىرنىمە دېمىدىم.

**ئاياق** خ. ياغاچ چۆچەك. م: ئايدا كەلگەنگە ئاياق، كۈندە كەلگەنگە تاياق (ماقال).

**ئاياق سالماق** غ. بۇغدايىنى تېپىش ئۈچۈن خامانىنىڭ ئوتتۇرىسىغا بۇغداي ئۆنچىسىنى دائىرە شەكلىدە يېيىپ قويماق.

**ئاي جىجەم** قۇ. ئاي مومام. م: ئاي جىجەم كەلدى. — ئاي مومام كەلدى.

**ئايغاق** غ. خەۋەر يەتكۈزمەك، مەلۇم قىلماق. م: ئېغىز ئايغاق، تىل تايغاق (ماقال).

**ئايغاقچى** تىڭتىڭچى؛ چېقىمچى؛ خەۋەرچى.

**ئايغىنەم** قۇ. "ئاي" سۆزىنىڭ كىچىكلىتىپ ئېيتىلىشى، ئاي-دەك چىرايلىقىم، ئامرىقىم.

**ئايقىن-يايقىن** غ. ئوچۇق-ئاشكارا، ئاڭقاي-تاڭقاي.

**ئايگۈل** خ. گىلەمنىڭ ئوتتۇرىسىغا ئورۇنلاشتۇرۇلغان گۈل.

**ئايلا** ت. ئاچا، ھەدە.

**ئايلۇ** ل. قارانچۇق.

**ئايلى تاتقۇچ** قۇ. شالداما، شالدۇرۇق.

**ئايماق** ئا. مەھەللە، يېزا. م: كۆجۈم ئايماق — توپ مەھەللە.

**ئايمىقى** خ. كۆزدە كۆممەي، قىشنىڭ سوغىقىغا كۆندۈرۈلگەن تەك (تال) ئايمىقى تەك دېيىلىدۇ.

**ئاي-ھاي سالماق** تۈۋلىماق، قىچقارماق، چاقىرماق.

**ئايىقى سۈيۈلۈپ قالماق** غ. بېرىش كېلىشى كۆپىيىپ قالماق، ئايىقى چاققانلىشىپ قالماق.

# ئە

**ئە-ئە** قۇ. ئەجەپلىنىش، ياراتماسلىق تۇيغۇلىرىنى بىلدۈرىدىغان ئىملىق. م: ئە-ئە، قويسىلىرا نېرى — ئۇئەش، قويسىلىچۇ نېرى.

**ئەپپەي** ت. ۋېيەي، ۋايجان (قورقۇش، ئەجەپلىنىش ۋە ھاياجاننى بىلدۈرىدىغان ئىملىق). م: ئەپپەي بۇ نىمە قىلىق!

**ئەتتىكەن** تىكىنەك (تىرناق ئەتراپىغا چىقىدىغان يارا)

**ئەر** كۆچمە: باتۇر، قەھرىمان؛ مەرت.

**ئەرەڭ-سەرەڭ** ت. ھەر خىل-ھەر ياڭزا، ئۇڭ-تەتۇر. م: ئەرەڭ-سەرەڭ گەپلەرنى قىلىپ يۈرمە.

**ئەرتە** غ. بالدۇر، ئىلگىرى، بۇرۇن، ئاۋال. م: ئېكىننى ئەرتە ئەككەن، ھوسۇلنى ئەرتە ئورار (ماقال).

**ئەرتەك** قە. رىۋايەت، ھېكايە. م: ئەل مېنى ياخشى دەپ ئەرتىكىمنى قىلسۇن.

**ئەردەشمەك** قۇ. قىرىشماق؛ ئەۋج ئالماق، ئېغىرلاشماق. م: كېسەل ئەردىشىپ قالدى، ھېچ قويۇش بەميتتۇ.

**ئەردەم** قۇ. ئەدەپ-ئەخلاق.

**ئەرگۈل** نوختىنى چۇلۇۋۇر بىلەن ئۇلاشتۇرۇپ تۇرىدىغان تۇمۇر بۇرما؛ گايكا.

**ئەرۋا قېقىۋەتكەندەك** ئورۇق، ئاجىز، جانسىز، روھسىز ھالەتنى سۈپەتلەشتە قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**ئەرۋائىشى** غ. نەزىر ئىشى (كوچىغا قويۇپ قويۇلىدۇ).

**ئەرۋەش** قە. ئەپسۇن، سېھرى. م: ئەپسۇن-ئەرۋەش ئوقۇدى.

**ئەرىن** قۇ. كالپۇك، لەب: ئەر دىسە، ئەر نىتى چىشلەپتۇ — باتۇر دەپ ماختاپ قويسا، قۇشقىنىغا ئولتۇرۇپتۇ (ماقال) بېيىتتا مۇنداق كەلگەن:

ئەرىنلىرىنىڭ تاتلىقلىغى تىلىنى يارادۇ،
كىرپىكلىرى جىلۋە قىلىپ جاننى ئالادۇ.

**ئەزمىدە** قۇ. ھەزىم، سىڭىرىش. م: مەن بۇ تاماقنى ئەزمىدە قىلالمايمەن.

**ئەزمىسىنى ئەزمەك** گەپنى چاينىماق، ئارقا-ئالدىغا يانىماق، دىلىغۇلدا بولماق.

**ئەس** سېزىم، ھۇش، ھىسسى خاتىرە.

**ئەستى** قۇ. ئېھتىمال، بەلكى، تايىنلىق. م: ئەستى شۇنداق — تايىنلىق شۇنداق.

**ئەكچە** قە. ئوكچە. م: ئۇلار ئىككىسى ئەكچە پاراڭلاشتى.

**ئەكچىمەك** قۇ. سۈيى قاچماق، چالا قۇرىماق.

**ئەكمەك** غ. تېرىماق، تىكمەك. ماقالدا مۇنداق كەلگەن: ئارپا ئەككەن ئارپا ئالار، بۇغداي ئەككەن بۇغداي ئالار؛ بەرسەڭ ئالىسەن، ئەكسەڭ ئورۇسەن؛ بىرنى كەسسەڭ، ئوننى ئەك.

**ئەگرۈم** خ. ئازگال، سۇ يىغىلىپ قالىدىغان يەر.

**ئەگۈز** غ. قار سۈيى.

**ئەگۈش** داشقال.

**ئەگون** ئەگمىلىك دەرۋازا.

**ئەگمەك** قۇ. كېسەل يوقلىماق، هال سوراپ كەلمەك، كۆرۈ-شۈپ كەلمەك. م: باللارنى ئەگىپ كەلدىم — باللىرىمىنىڭ ئۆيىنى يوقلاپ كەلدىم.

**ئەگدىپ يۈرمەك** قە. پېيىگە چۈشمەك، پايلاپ يۈرمەك.

**ئەڭگى - تەڭگى** ئەڭگى - تەڭگى بولماق — بېشى قايماق، ئېسى چىقماق.

**ئەڭگىز** سوغۇقى ئاشقان.

**ئەڭگىزە** ت. ئاندىن كېيىن، ئاندىن.

**ئەڭگىز بالا** قاغىش بالا، ئورۇنسىز جېدەل قىلىدىغان بالا.

**ئەڭلىك ئوت** تاغلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل دورا ئوت.

**ئەل** غ. چاما، ئىمكانىيەت، ئامال. م: ئەلىمنىڭ كېلىشىچە ئىشلەيمەن.

**ئەلەس - بۈلەس** قە. ئالىچەكمەن. م: كۆزلىرى ئەلەس - بۈلەس بولغىلى تۇردى.

**ئەلەس** قۇ. ئالغاي.

**ئەلەڭگۈ** غ. ئېزىتقۇ، ئالۋۇن؛ يالقۇن. م: ئەلەڭگۈلىمەك — يالقۇنلىماق.

**ئەلەنجە** قۇ. ئامال. ئىلاج. چارە.

**ئەلتەك** ئەلگە ئارىلاشقاق، يېتىرقىمايدىغان. م: ئەلتەك بالا.

**ئەلكۈن** قۇ. ئامما، خالايىق، جامائەت. م: ئەلكۈن ئالدىدا سەتچىلىككە قالدىغان ئىشنى قىلمايلى.

**ئەلكېزەر** قە. سەرگەردان، مۇساپىر، بۇرالقى.

**ئەلمەلە** جامائەت، ئەل، خالايىق. م: بۇ ئىشنى ئەلمەلە ئۇقۇپ قالمىسۇن — بۇ ئىشنى جامائەت ئۇقۇپ قالمىسۇن.

**ئەلمى - تەلمى** ئەھۋالى. ئوي - چۇقۇرى، ئىپپى - جىپپى. م: بۇ يەرنىڭ ئەلمى - تەلمى بىلەن تېخى تونۇشۇپ كېتەلمىدىم.

**ئەلياتقۇ** كەچ سائەت 9 ـ 10 بولغان ۋاقىتلار.

**ئەلۋەك** مول، كۆپ، ئاۋات. م: ئەلۋەكچىلىك — مولچىلىق، ئاۋاتچىلىق.

**ئەم** قە. شىپا، داۋا. م: كۆك ئىنەكنىڭ سۈتى يۆتەلگە ئەم (شىپا) بولىدۇ.

**ئەمەك** ئەرمەك. م: ئەرمەك بولماق، ئىچ پۇشۇغىنى چىقارماق.

**ئەمچى** تېۋىپ، دوختۇر. م: كۆپ ئاغرىغان ئەمچى بولار، كۆپ كەزگەن يولچى (ماقال).

**ئەمزەك** ئەمچەكنىڭ تورپىسى (تۇگمىسى)؛ ئېمىزگە.

**ئەمسۆرۈل** قۇ. غەيرى، باشقىچىلا، ئېگىز - پەس، قاملاشمىغان. م: ئەمسۆرۈل گەپ قىلمىساڭچۇ.

**ئەمسۈر** ت. ھۇشسىزلىق. م: بالا ئەمسۈر بولۇپ قالدى — بالا ھوشىدىن كېتىپ قالدى.

**ئەمگەك** قۇ. كۆچمە: جاپا، غۇربەتچىلىك، قىيىنچىلىق. م: ئەمگەك تارتماق — جاپا تارتماق.

**ئەمگەكالىك** قۇ. شور پىشانىلىك، تەلەيسىز، جاپا كەش.

**ئەمگەكشا** قۇ. جاپاكەش.

**ئەمگىگى قېيىشماق** قۇ. نەس باسماق، ئىشى تەتۈرگە ئۆرۈل-

مەك، ئىشى ئوڭماسلىق، ئىلگىرى كەلــمەسلــك. م: بۇ بالىنىڭ ئەمگىكى قېيىشىپ، كېسىلى قويۇش بەرمەي كەتتى.

**ئەمگىمەك** قۇ. چارچىماق. هارماق، تالماق.

**ئەملىك مال** قۇ. كۆندۈرۈلمىگەن مال. م: قۇ. ئەملىك ئات، ئاساۋ ئات، توسۇن ئات.

**ئەملىمەك** داۋالــماق، كېــسەلــگە دورا بەرمەك. م: چېــچەك ئەملىمەك ــ چېچەك چەكمەك (سالماق).

**ئەنە قەي** ئا. قارا، هوي (هەيرانلىق، ئەجەپلىنىش، نارازىـ لىق تۇيغۇلىرىنى بىلدۈرىدىغان سۆز). م: ئەنەقەي، مەنەت بالا بولاپ قېپسەن!؛ ئەنەقەي، مۇنىڭ قىــلـغان ئىشىــنى! (كەلپىندە)

**ئەن تارتقۇ** خ. گىلەمنىڭ ئەن تەرىپىنى تارتىدىــغان كالـ تەك.

**ئەن تارتقۇ سىخى** خ. ئەن تارتقۇ يىپى باغلىنىدىغان ئىلمەك.

**ئەن تارتقۇ شانىسى** خ. ئەن تارتقو ياغىچىغا باغلىنىدىــغان شانا.

**ئەندەك** قە. بىر دەم، كىچىككىنە، جىندەك. م: ئەندەك تەخىر قىلىپ تۇرۇڭ.

**ئەندۇ** قۇ. خاتا، ناتوغرا. يامان، يېگىلىش، چاتاق. م: ئەنـ دۇ گەپ قىلما؛ كېچە ئەندۇ يېتىپ قاپتىمەن، بويىنۇم قىڭغىر بولۇپ قېپتۇ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تىرداندا ئوقۇم جىق ئىدى،
ئاتقاندا كۆڭلۈم توق ئىدى.
يارىم ياندا تۇرغاندا،

ئەندۇ خىياللار يوق ئىدى.

**ئەندۆرىمەك** قۇ. بېشى قايىماق، تېنىمەك، تەمترىمەك، ئاداشماق. م: بۇ كوچىغا كىرىپ ئەندۆرەپ قالدىم، ھېچ بىلالمىدىم (بەزى جايلاردا «ئۆندەرىمەك» مۇ دېيىلىدۇ).

**ئەندىكمەك** ئەنسىرىمەك، چۆچىمەك، قورقماق.

**ئەن سالماق** قۇ. ۋاقىرىماق. م: بالام نىمە ئەن سەپكەتتىڭ؟

**ئەنسەپ يىغلىماق** قۇ. ۋاقىراپ يىغلىماق. م: بالىغا قاراپ قوي، ئەنسەپ يىغلاپ كەتتى.

**ئەۋەي** غ. ناھايىتى، قەۋەت؛ ئەجەپلىنىش تۇيغۇسىنى بىلدۈرىدىغان ئىملىق.

**ئەۋزەر يولى** قە. يەر ئاستى يولى.

**ئەۋزاي** غ. چىراي، تۇرق؛ پەيل. م: ئۇنىڭ ئەۋزايى يامان ("ئوزاي" مۇ دېيىلىدۇ).

**ئەۋمەك** خ. ئەندىشە قىلماق، ئۆيىمەك. غەم قىلماق. م: ئوغلامدىن بەك ئەۋدىم.

**ئەينولا** . كۆچمە: ئالدامچى.

# ب

**باتچى** غ. ماختانچاق؛ مىننەتخور؛ داملامچى، كۆز - كۆز قىلغۇچى.

**باتخور** غ. "باتچى"غا ئوخشاش.

**بات قىلماق** ت. كۆز - كۆز قىلماق، داملىماق؛ مىننەت قىلماق.

**باتنخور** ت. قېيىدىغاق، يامانلىغاق.

**باجىماق** قۇ. باشقۇرماق، بېجىرمەك. م: بۇ بالا كىچىك، تېخى هارۋا باجىغىچىلىك بولمىدى.

**بادارغا** ل. بادىرا، چەنزە، بادىرا ياغاچ.

**بادالڭ** خ. ئاشلىق قاچىلاش ئۈچۈن بورىدىن ياسالغان يۇمىلاق قاچا؛ سامان قاچىلاش ئۈچۈن بورىدىن ياكى تال - چىۋىقتىن قۇراشتۇرۇپ هارۋىغا ئورناشتۇرۇلغان يۇمىلاق ياكى تۆت چاساساندۇق.

**بادالڭ قوساق** قە. يوغان قوساق.

**بادرالڭ كۆز** پۇلتىيىپ چىققان كۆز.

**بارا** قۇ. بارقا پاخلان ياكى ئوغلاق تېرىسى.

**باران** قۇ. شەپە، قارا؛ هەيۋە. م: يىراقتىن بىر نەرسىنىڭ بارانى كۆرۈنۈۋاتىدۇ.

**بارانا** ل. تىرنا.

**باراۋەت** باغ سەيلىسى زىياپىتى.

**بارقا** ت. قىرقىش ۋاقتىغا يەتكەن قوزىنىڭ تېرىسى.

**بارتو** ت. غوجىدار، گوۋەنجا، ئىگىلىك ئىشلىرىنى باشقۇرغۇچى.

**بارداق** سۇ كاسىسى، ئاياق.

**باردامچى** قە. ئۆيدە بار نەرسىلەرنى ئەتەي ساقلاپ قويۇپ، بالا-چاقىلىرى ياكى ئۆتەر-كېچەر تۇققانلىرى كەلگەندە قويۇپ بېرىشنى ياكى كىيىم-كېچەك بولسا كىيدۈرۈپ قويۇشنى ياخشى كۆرىدىغان ئادەم.

**بارغىرا** قۇ. بىر خىل ئوت.

**بارغىندى** قۇ. بارغۇچى.

**بارلىق** ياي، بىساتلىق، مال-مۈلۈكلۈك. م: بۇ خېلى بارلىق ئۆي ئىكەن.

**بازارلاپ كەلمەك** قە. بازارغا بېرىپ، سودىلىق ئېلىپ كەلمەك.

**بازارلىق** قە. خېرىدارلىق؛بازاردىن ئېلىپ كەلگەن سوغا-سالام. م: بازارلىق مال — خېرىدارلىق مال؛ مەن سىلەرگە بىر ئاز بازارلىق ئېلىپ كەلدىم.

**بازار-ئوچا** قە. بازار، شەھەر. م: بازار-ئوچاغا بېرىپ، نەرقى-ناۋانى ئۇقۇپ كېلەيلى.

**بازار-ۋېلىق** قۇ. "بازار-ئوچا"غا ئوخشاش. م: بۈگۈن بازار-ۋېلىققا بېرىپ، ئاز-تولا رەخت-پۇچۇك ئېلىپ كەلدۇق. (بۇ سۆزنىڭ توغرا ئېيتىلىشى "بازار-بالىق").

**بازغاشماق** قە. سوقۇشـقاق خورازدەك ھۆرپۈيۈشمەك.

**بازلماق** قە. قانات سۆرىمەك.

**بازىلماق** قۇ. بەزلىمەك: بۇ بالا بەك يىغلاپ كەتتى، بىر-ئاز بازىلاپ قويسىڭىزچۇ.

**باستۇرما** قە. كوچىلارنىڭ ئۈستىگە يېپىلىدىغان تۆت يېقى ياكى ئىككى يېنى ئوچۇق لاپاس.

**باسقاق** قە. پىستان، پىسىلداق.

**باسقۇ** ل. شوتا ("باسقۇچ"مۇ دېيىلىدۇ).

**باسماق**[1] ئا. تاختا مۇشۇك (بەزى جايلاردا قۇشقاچ تۇتىدىغان نەرسىنى "باسماق" دەيدۇ).

**باسماق**[2] كۇ. سەندەل ئاياق، ساپما ئاياق، باشماق.

**باسماقدىماق** بېسۋالماق، دەسسىمەك: ئۇ خوجۇن-قاچىلىرىنى يەرگە قويۇپ بولغىچە، تۆتى تۆت ياقتىن كېلىپ باسماقدىۋالدى؛ بۆرە توشقاننى باسماقداپ تۇرۇپ يېگىلى تۇردى (ئېغىزدا "باسمادىماق" دېيىلىدۇ).

**باسق** ل. پىچەن ئورۇپ قۇرۇتۇپ قويۇلغان ئوت-چۆپ، قومۇش-قوراي ۋە شۇنىڭغا ئوخشاش ئوت-چۆپلەر. م: باسق ئورۇمى — قىشلىق ئوت-چۆپ ئورمىسى.

**باشاق** قۇ. پالەك، باشاق كۆك.

**باشاماق** قۇ. كەپسىز، بەڭۋاش، گەپكە كىرمەيدىغان. م: باشاماق بالا — بەڭۋاش بالا.

**باش بۇرنى** ئالدى، ئەۋۋىلى، دەسلىۋى. م: ئۇ ئوتياش، قوغۇن-قاپاق، مىۋە-چىۋىنىڭ باش بۇرنىنى ئۇلارغا بېرەتتى.

**باش بېقىشماق** ئا. كۆچمە: غەيۋەت قىلىشماق.
**باشتۈگاۋۇق** بەگۋاشلىق، باشباشتاقلىق، ئۆزبېشىمچىلىق.
**باش سۇ** قە. بوغىدايغا قويۇلىدىغان ئۈچىنچى قېتىملىق سۇ (باش ئالدۇرۇش ئۈچۈن قويۇلىدۇ).
**باش سۇقماق** ئۇنىڭ-بۇنىڭ ئالدىغا بارماق، كىرمەك. م: ئۇ كۆپ يەرگە باش سۇقۇپ، ئاخىرى بىر ئورۇنغا ئورۇنلاشتى.
**باش سىغدۇرماق** پاناجاي تاپماق.
**باشكىنە** قۇ. "باش" سۆزىنىڭ كىچىكلىتىپ ئېيتىلىشى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

بوكۆن كېچە يار قېشىغا،
يەتكۈزسەڭ بوز ئات.
باشكىنەڭدىن يۆگەن ئېلىپ،
قىلىمەن ئازات.

**باشلاق** خ. باشلام، سۇ بېشى، ئېچىق.
**باشلىق** قۇ. رەتلىك، تەرتىپلىك، جاي-جايىدا. م: ئۆي دىگەن باشلىقىنە بولسا نىمىدىگەن ياخشى!
**باش ئۇن** قۇ. 1-دەرىجىلىك ئاق ئۇن.
**باشىماق** قۇ. "باجىماق"قا ئوخشاش.
**باش يېدى** قۇ. ئالغانلىكى خوتۇنى ئۆلۈپ كېتىدىغان ئەرلەر ياكى تەككەنلىكى ئېرى ئۆلۈپ كېتىدىغان خوتۇنلار شۇنداق دەپ ئاتىلىدۇ.
**باغجار** قە. بوجغۇر، بودرە. م: ئىشىك ئالدىدا قوساقلىرىنى كۆتىرەلمەي تۇرغان قاشقىلىق ئىنەك بىلەن باغجار قوزىلىق

قوي تۇراتتى.

**باغرۇ** ت. باغرى قاتتىق، رەھىمسىز.

**باغدال** غ. چىپار، چىكىم-چىكىم، چار. م: باغدار خوراز — چار خوراز.

**باغلاق** غ. مال باغلاپ قويۇلىدىغان جاي.

**باغلانچى** خ. ئاغامچا، ئارقان.

**باغى-تاغى بولماق** قە. مالىمان چىقارماق، بۇزۇلماق، قالايمىقانچىلىق تۇغدۇرماق. م: بىرنەچچىسى باغى-تاغى بولۇپ، چوماق-توقماق كۆتىرىپ توپىلاڭ چىقاردى.

**باكانىياز** خ. يىكارچى، بىكار تەلەپ، ئاقنانچى.

**بالاخور** چاتاقچى، ئىش تېرىغۇچى، ۋەقە تۇغدۇرغۇچى.

**بالداق** ئەپكەش. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سۇغا چىقتىم كۆلۈڭگە،
بالداق سىلىپ مۈرەمگە.
دىدارىڭنى كۆرەي دەپ،
نەچچە باردىم مەلەڭگە.

**بالۇقا** ل. بولقا.

**بالىچان** قە. بالىغا ئامراق. م: بالىچان ئادەم — بالىغا ئامراق ئادەم.

**بالچۇق** ت. ئۆزۈك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۇ يېقىمىمۇ ئالچۇق،
بۇ يېقىممۇ ئالچۇق.
ھەجەپ ئوبدان ياراشتى،
يارىم بەرگەن بالچۇق.

**بالكا** خ. بالا (ئەكىلەتمە سۆز).
**بايتاسۇن** قۇ. تاغنىڭ ئېگىز يەرلىرىدە ئۆسىدىغان ئارچىسىمان ئۆسۈملۈك.
**بايخان** غ. ئۇلاقىا چەيلىتىپ يۇمشىتىش ئۈچۈن خامانغا دۈگىلەك شەكىلدە رەتلىك ـ تەكشى دۆۋىلەنگەن بۇغداي ئۈنچىسى (بەزى جايلاردا "پايخان" دېيىلىدۇ).
**بايخاندىماق** غ. "بايخان"نىڭ پېئىل شەكلى.
**بايران** ل. ۋەيران. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

بۇلبۇل سايراپ ئۆتتىمۇ،
باغىڭ بايران كەتتىمۇ.
يار ئۈستىگە يار تۇتۇپ،
باشىڭ كۆككە يەتتىمۇ.

**بەتكەردە** خ. مۇتىھەم، ئۇششۇق؛ لۈكچەك.
**بەجىنگۈل** قۇ. قات ـ قات ئېچىلىدىغان ئېگىز غوللۇق گۈل.
**بەردەڭگى** غ. قاراملىتىق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سادىرنىڭ ئاتار بولسا،
بەردەڭگى بىلەن ئاتسۇن.
مەن جاڭجۇڭغا خەت يازدىم،
كاللامنى كېسىۋەتسۇن.

**بەردەم** قە. چىدام: بەردەمرەك بولۇش ـــ چىداملىغراق بولۇش.
**بەشىغىز** قۇ. گەپكە ئارىلاشقاق، يېتىم ئاقساقال، ساقالغا ياماشقۇچى.
**بەقەم** قىش ـ ياز كۆكىرىپ تۇرىدىغان غوللۇق دەرەخنىڭ بىر

خىلى (غولى قارامتۇل قىزىل، ياغىچى چىڭ كېلىدۇ).

**بەگچەك** قە. بەگ بالىسى، بەگزادە؛ تاز.

**بەلپۈرمە** خ. گارمون يوپكا (يېڭىدىن ياسالغان سۆز).

**بەلتارتما** قە. تاسما بەلۋاغ.

**بەلچە**[1] خ. موزدوزنىڭ كۆن-چەمەلەرنى تىلىدىغان، شىلىدىغان پىچىقى.

**بەلچە**[2] مەش، ئوچاقتىن كۆل ئالىدىغان كىچىك كۈرجەك.

**بەلچە**[3] قۇ. تاغ باغرى.

**بەلچەك** خ. كىچىك كۈرەك.

**بەلچىر** قۇ. ئىككى ئېقىننىڭ قوشۇلغان يېرى.

**بەلدەڭ** قۇ. ئەپكەش، بالداق.

**بەلدەم** قۇ. بوغۇم، ئۆگە.

**بەلدىر** قۇ. تۆت كوچا ئاغزى، دوقمۇش، تۆت چاسا.

**بەلدىمەك** بەرتىمەك، تاياقنىڭ شوينا چىگىدىغان يېرىگە بەرتىك چىقارماق.

**بەلكۆينەك** قۇ. يوپكا (يېڭىدىن ياسالغان سۆز).

**بەلگۈرجەك** قۇ. "بەلچە[2]"گە ئوخشاش.

**بەلگۈنەك** قۇ. ئېدىر باغرى.

**بەللىك**[1] ل. ئىشتاننىڭ بېلى، لىپەز.

**بەللىك**[2] قۇ. هارۋا بەلۋىغى.

**بەللىمەك** نىشانغا ئالماق-قورولغا ئالماق؛ مىلتىققا **ئوق** سالماق (بەتلىمەكمۇ دېيىلىدۇ).

**بەمەل** غ. ئۆگە، بېغىش.

**بەمەلچەك** غ. "بەمەل"گە ئوخشاش.

**بەيگە ئالماق**   غ. بىرىنچىلىكنى ئالــماق، بىرىنچى بولماق، ئۇزۇپ چىقماق.

**بەۋاكەلمەك**   قە. تەك كەلمەك، توغرا تۇرماق. م: ھۇجۇمغا بەۋا كېلەلمىگەن دۈشمەن ئەسكەرلىرى قېچىشقا باشلىدى.

**بوتا**   ھاۋانچا تېشى (بەزى جايلاردا "بۆتە" دېيىلىدۇ).

**بوتو**   ل. بوتا، تايلاق.

**بوجا** [1]   قۇ. ئىشەنچ، كاپالەت، مۆلچەر. تۇغۇتــقا بوجا يوق (ماقال).

**بوجا** [2]   غ. ھارۋىغا قېتىلغان ئاتنىڭ ئۇزۇن تىزگىنى.

**بوچا**   خ. قاتىلىپ قۇرۇتۇلغان گۆش.

**بودا**   قۇ. چوڭ مال، قارامال.

**بوداق**   قە. قىياس، مۆلچەر، پەرەز. م: ئۇ ئويلاپ باشقىچە بىر بوداققا كەلدى.

**بودەك**   خ. سېمىز، بۇدرۇق.

**بودولغو**   ل. تاقابىل. م: بودولغو كەلمەك ـــ تاقابىل كەلمەك.

**بوران چىپچىگى**   قۇ. مامكاپ، كۇسەيخۇا.

**بوران قوپتى**   قۇ. بوران چىقــتى. كەمبەغەل تالــقان يىسە بوران قوپۇپتۇ (ماقال).

**بۇرۇل**   غ. خالدار (چىپار). بۇرۇل ئات.

**بوزاڭ توپا**   خ. يول توپىسى.

**بوزغۇن تۆلەك**   ئۇچار ـ قاناتلارنىڭ بىرىنچى قېتىم تۈك تاشـ لىشى (ئىككىنچى قېتىم تۈك تاشلىشى "كۆك تۆلەك"، ئۈچىنچى قېتىم تۈك تاشلىشى "قارا تۆلەك" دېيىلىدۇ).

**بوزقىيا**   تۇمان قىروسى (تۇمانلىق قىش كۈنلىرى تال ـ دەرەخ

شاخلىرى ياكى سىمتاناپ تۈۋرۈكلىرىگە باغلىنىپ كېتىدىغان
قارغا ئوخشاش قىرو).

**بوزلۇق** غ. ئېچىلمىغان تىلىك، بوز يەر.

**بوزلىماق** ئىڭرىماق، بۇۋۇللىماق (تۆگىنىڭ بوزلىشى).

**بوزلاپ يىغلىماق** ھۆڭگىرەك ئېتىپ يىغلىماق، قاتتىق يىغلىماق، تۆگىدەك بوزلاپ يىغلىماق.

**بوسۇت** غ. تويدا كىشىلەر ئادەمگەرچىلىك يۈزىسىدىن قويىدىغان سوغا ــ سالام.

**بوسۇرما تەلپەك** قە. تۇماق ياكى تەلپەكنىڭ بىر تۈرى.

**بوسۇق**[1] قۇ. بوسۇغا.

**بوسۇق**[2] ل. بوغۇرساق.

**بوسۇنچۇق** غ. بوزەك، ئاناي.

**بوشقا** قۇ. ئوردىدا ئۇششاق ئىشلارغا يەنى لاۋازىمات ئىشلىرىغا مەسئۇل بولغۇچى كىشى ("بوشقى" مۇ دېيىلىدۇ).

**بوش مەيسە** قە. بوشاڭ، ئىزلەڭگۇ.

**بوغا** غ. ھارۋىغا قېتىلىدىغان ئاتنىڭ بويىنىغا سېلىنىدىغان جۇمبۇ.

**بوغجىما** خ. بوپا، بوقچا.

**بوغچا** ل. تويلۇق؛ بوپا، بوغجىما.

**بوغداش** قە. بىر خىل كۆكتات.

**بوغماق**[1] ل. باغلام.

**بوغماق**[2] كۇ. بوغماق، قىلتاق (ئۇششاق جانىۋارلارنى تۇتۇش ئۇچۇن قويۇلىدىغان بىر خىل توزاق).

**بوغماق**[3] خ. سېمىز، دوغىلاق.

**بوغۇچ** قە. بوقۇش، پۆپۈك.

**بوغۇم** قۇ. ئىنىم، ئۇكام، سىڭلىم.

**بوغۇن**[1] خ. چىڭگىلىككە ئوخشايدىغان بىر خىــل ئۆسۈملۈك.

**بوغۇن**[2] قۇ. ھەرە (ھەسەل ھەرىسى).

**بوغۇناق** خ. چاڭ ـ توزاڭ.

**بوغۇنۇقماق** خ. خاپا بولماق، بوغۇلماق.

**بوغۇن ياتىغى** قۇ. ھەرە كۆنىكى.

**بوقتاق** قۇ. كىچىك داۋان ياكى توغرا قىر.

**بوقتۇغ** ل. جەينەكتىن يۇقۇرى مۈرىگىچە بولغان ئارىلىق.

**بولاق** بولىدۇرۇلغان، كۆپكەن. م: بولاق مانتا.

**بولجا**[1] خ. دەرەخ كۆتىكى.

**بولجا**[2] مۆلچەر، قىياس.

**بولجا تېرەك** خ. يىلتىزىدىن كۆكلەپ چىققان تېرەك.

**بولجالىماق** مۆلچەرلىمەك، قىياس قىلماق.

**بولۇق** غ. ھوسۇلــلۇق، ئوخشــغان. م: بولۇق بۇغداي — ھوسۇللۇق بۇغداي.

**بولۇم** لاياقەت، ئىقتىدار، قابىلىيەت. م: بولۇملۇق كىشى — قابىلىيەتلىك كىشى. بولۇمىمىزنى بولدۇرالمىدىم، خۇرجۇن ـ قاچىسىنى تولدۇرالمىدىم (ماقال).

**بونجا** قە. ئىككى ـ ئۈچ يىللىق كۆچەت.

**بوي** قۇ. بويتاق، تۇل. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تەكتۇشلار ئۆيلىنىپ كەتتى،
بىز يۈرۈيمىز مۇ بوي.
ساقال ـ بۇرۇت قولغا كەلدى،

قىلمايمىزمۇ توي.

**بوياق** قۇ. زاراڭزا.

**بوياندىماق** قە. بويىننى سوزۇپ قارىماق.

**بوي ئاينەك** قۇ. تام ئەينەك (تامغا يۆلەپ قويۇلىدىغان تىك ئەينەك).

**بويتاسما** ۋۇجاڭدەي (ئەسكەر باشلىقلىرى بويىغا ئاسىدىغان تاسماباغ).

**بويسۇره** غ. بوي سۇرۇشتۇرۇپ، بويىغا قاراپ. م: باللارنى بويسۇره قىلىپ تىزماق.

**بويلاشماق** بوي ئېگىزلىگىنى سېلىشتۇرماق. م: ئىككىمىز بويلىشىپ باقايلى، قايسىمىز ئېگىز ئىكەنمىز.

**بويلىماق** بويۇننى سوزۇپ قارىماق؛ تەگمەك، يەتمەك؛ ئۇ يىراققا بويلاپ قارىدى؛ ئاغامچا قۇدۇققا بويلىمىدى؛ مەن سۇغا بويلىمىدىم (مەن سۇنىڭ تەكتىگە يېتەلمىدىم).

**بويۇنچاق** قۇ. خامۇت (كالىنى هارۋا ياكى ساپانغا قوشقاندا، بويىنغا سېلىنىدىغان جەينەكسىمان ياغاچ ئەسۋاپ).

**بۇتناش** باتناش، قېپىداش، ئاغرىنىش. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئېرىق ـ ئۆستەڭ ئاتلايسەن،
يۇقۇرى ـ تۆۋەن قاتنايسەن.
ئىشىك ئۇڭغا تارتمىسا،
ماڭا نىمە بۇتنايسەن.

**بۇرالقا** قۇ. مۇساپىر، ياقا يۇرتتىن كېلىپ قالغان، ئىشىكمۇـ ئىشىك دوقۇرۇپ يۇرگۇچى ("بۇرالقى"مۇ دېيىلىدۇ).

**بۇردا بولماق** خاپا بولماق، ئاچچىغلانماق.
**بۇردۇ** ل. ئالدام (تۇرپاندا بۇردا دېيىلىدۇ، بۇردا قىلماق۔ ئالدىماق، ساختا قىلماق).
**بۇرنى بۇرۇدىغان** قۇ. ئىشنى ئۇگمىغان، تەلەيسىز.
**بۇرنى كۆپمەك** غ. بالاغەتكە يەتمەك (سەلبىي مەنىدە ئىشلىتىلىدۇ).
**بۇرنىنى تارتالماي قالماق** بەك ئالدىراشچىلىق بولۇپ كەتكەنلىكنى بىلدۈرىدۇ.
**بۇرنىنڭ تۆپىسگە ئېلىپ قويماق** غ. پىسەنت قىلماسلىق، ئېتىۋارغا ئالماسلىقنى بىلدۈرىدۇ.
**بۇرۇتنى يېكەندە ئالماق** غ. ئەپلىمەك، جايلىماق، جاجىسىنى بەرمەك.
**بۇرۇغدىماق** قۇ. كۆزگە چۈشكەن ئاقنى ئەمەلەش ئۈچۈن قوللىنىلىدىغان بىر خىل ئاددى ئۇسۇل.
**بۇرۇقماق** غ. غەرق بولماق. م: ئىستا بۇرۇقماق؛ هاراقتا بۇرۇقماق — هاراققا غەرق بولماق.
**بۇرۇندۇق** ل. چۈلۈك (تۆگىنىڭ).
**بۇز ئادەم** قۇ. ئىش بۇزار، چاتاقچى: بۇ بالا بۇز ئادەم چىقىپ قالدى — بۇ بالا ئىش بۇزار ئادەم چىقىپ قالدى.
**بۇزۇم بېشى** قۇ. بەتخۇاش، ئىش بۇزدى، چاتاقچى.
**بۇس-بۇلغۇناق** قە. بۇس-تۇتۇن. م: بۇس-بۇلغۇناق تۇتۇن دىمىغىنى ئېچىشتۇرماقتا ئىدى.
**بۇغداي ئۇمىچى** قە. بۇغداي ئۇنىنى سەل نەمدەپ ئالقاندا ھىمىرىپ ئېتىلىدىغان ئۇماش.

**بۇغدىيەك** قە. كىچىكرەك؛ بىر خىل ئوت.

**بۇغۇل** قە. ”بورۇل“غا ئوخشاش.

**بۇغۇنۇتتە** قۇ. بۇ يەردە، مەشەدە.

**بۇقا باغلىماق** غ. بىخ چىقارماق. م: دەرەخ بۇقا باغلاپتۇ، بۇ يىل مىۋە ئوخشىغىدەك.

**بۇل** ئاشلىقنىڭ يامغۇردا قېلىپ بۇزۇلۇشى. م: بۇ بۇغداي بۇل بولۇپ قېپتۇ.

**بۇلبۇلەك** خەرەك.

**بۇلتۇلماق** قۇ. گوللىماق، بەزلىمەك، بانا قىلماق، ئاغى قىلماق. م: سەن بالىنى بۇلتۇلاپ تۇر، مەن تالاغا چىقىپ كىرەي.

**بۇلجىماق** قىسىرلىماق، قوزغالماق، مىدىرلىماق، تەۋرىمەك.

**بۇلغۇچلىماق** سىلكىشلىمەك، ئىت ـ بۆرىلەرنىڭ بىر نەرسىنى چىشلەپ تۇرۇپ سىلكىشلىشى، كالىنىڭ مۈڭگۈزىنى ئۇ ياق ـ بۇ ياققا پۇلاڭلىتىشى.

**بۇلغىماق** قۇ. پۇلاڭلاتماق، شىلتىماق. م: قولۇڭنى تولا بۇلغىماي گەپ قىل.

**بۇلۇقتۇرما** تۇرۇم ـ تۇرۇم، تۇرۇلۇپ ـ تۇرۇلۇپ. م: تۇرخۇندىن ئىس بۇلۇقتۇرما بولۇپ چىقىۋاتىدۇ.

**بۇي سالماق** خ. ئىسرىق سالماق.

**بۇيسۇ** ل. ئەترە، ئادىكولون.

**بۆتۈن** غ. يوچۇن، يات.

**بۆجەن** توشقان بالىسى (بەزى جايلاردا ”بىجەن“ دېيىلىدۇ).

**بۆرە بېگى** قۇ. ياۋا ھايۋانلارغا مەسئۇل بولغۇچى بەگ.

**بۆرە تېرىسىنى كەيمەك** غ. ھاۋا تۇتۇلغانلىغىنى ياكى

ئادەمنىڭ غەزەپلەنگەنلىگىنى بىلدۈرىدۇ.

**بۆرە سامسىغى** بىر خىل سېمىز ئەتلىك تەيپارتاپ ئوت.

**بۆرە سويمىسى** قە. كەپە قوغۇن (قومۇلدا "كەلپىغون" دېيىلىدۇ).

**بۆرەكچە ھالقا** قە. بۆرەك شەكلىدىكى زىرە.

**بۆرتە ئات** غ. ئېشەك رەڭگى ئات.

**بۆرتمە** غ. قاپارتما: بۆرتمەگۈل — قاپارتماگۈل؛ بۆرتمە شال — قاپارتماگۈل چىقىرىپ ئىشلەنگەن رومال.

**بۆزچى** ل. توقۇمچى، باپكار. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تەكتەك ئېتەر تۆمۈرچى،
پۇلنى ئۇسار كۆنچى.
بىلىگىچە ئورا كولاپ،
جان تالىشار بۆزچى.

**بۆسكەك** غ. قوپال، ئارقان ئۆزەر.

**بۆشۈك تەۋرەتكە** قۇ. ياچۇەك.

**بۆكەيمەك** قۇ. ئېگىشمەك، دوگغايماق.

**بۆكتۈرگە** غانجۇغا.

**بۆكتەرلىمەك** غانجۇغىلىماق.

**بۆكسە** قۇ. پەس، تۆۋەن.

**بۆكسى بولماق** قۇ. ئېگىشمەك، پۈكۈلمەك، پەسلىمەك.

**بۆكمەك** قۇ. بوي ئەگمەك، بوي سۇنماق، تەسلىم بولماق، ئەل بولماق؛ كەمتەر بولماق.

**بۆلەك** قۇ. خالتا، سوۋغا. م: خالتا-ۋېلەك ئەۋەتتۇق — سوۋغا-سالام ئەۋەتتۇق.

**بۆلەك چىقماق** ئۆي ئايرىپ چىقماق.
**بۆلەنچۈك** قە. سەگۈنچۈك.
**بۆلگە** ل. سوۋغا، سوۋغا ـ سالام، خالتا، خالتا ـ ۋېلەك.
**بۆۋەر** قۇ. كۈنگەي، كۈنباقار تەرەپ.
**بۆۋەك** خ. بوۋاق.
**بۆۋەكچىلىك** غ. گۆدەكلىك، تەربىيىسىزلىك، ياشلىق، بالىلىق.
**بۈجۈ** قۇ. جىن، ئالۋاستى (كىچىك بالىلارنى قورقىتىشقا قوللىنىلىدىغان سۆز).
**بۈگۈلۈك** غ. ياغاچ چاك، كاك كارۋىتى، بەنچاك.
**بۈلدۈرگە** قۇ. قامچىنىڭ قارسىلدىتىلىدىغان چۇچىسى؛ ئوقنىڭ بۈلدۈرگىسى.
**بۈۋىقاپاق** "بوز قىيا"غا ئوخشاش.
**بېتالدى** غ. ئۆز ئالدىغا، ئۆز مەيلىچە؛ بىكارغا، بوشقا.
**بېتەمترا** قۇ. ئالدىراڭغۇ.
**بېجىمبوش** قە. بوشاڭ، غەيرەتسىز.
**بېدىرىماق** قۇ. قىسىلماق، ئازار يىمەك، خارلانماق.
**بېزەك** زىننەت، ياسىداق، ياسانچۇق، ساختا.
**بېسىق** غ. ئېغىر؛ پەسكارىغا چۈشۈپ قالماق. م: دادىسىنىڭ پەيلىگە قاراپ، ئوغلى خېلى بېسىقىغا چۈشۈپ قالدى.
**بېسقلىق** خ. ئۆنجە. م: ماۋۇ خاماندىكى بېسقلىق كىمنىڭ؟
**بېسلغاق** بىر خىل ئۆسۈملۈك.
**بېشى باغلاقلىق** غ. بىراۋغا ياتلىق قىلىشقا پۈتۈشۈپ قويغان قىز بېشى باغلاقلىق قىز دېيىلىدۇ.
**بېشى بوش** غ. بىرسىگە باغلانمىغان، دېيىشىپ قويغان

يېرى يوق، لايىغى يوق، پۇتتۇشمىگەن.

**بېشى تۆرىمەك** بېشى ئايلانماق، ئېزىپ قالماق. م: بۇ ئايلانما كوچىلارغا كىرىپ بېشىم تۆرەپ قالدى.

**بېشىدا چېقىلغان چاقماق** غ. بىراۋنى بوزەك تاپماق ياكى ئەخمەق قىلماق.

**بېشىدا دەنشاڭ يولىماق** ھىلە ـ مىكىر ئىشلەتكەنلىكنى بىلدۈ-رىدۇ.

**بېشىدا ياڭاق چاقماق** بوزەك تاپماق، قىينىماق.

**بېشىغا چاڭگا تىزماق** قە. كولدۇرلاتماق، قىيىنچىلىققا سالماق، تەڭقىسلىقتا قويماق.

**بېشىغا سۇ قۇيماق** غ. زايا قىلماق، ئىسراپ قىلماق، بۇزۇپ چاچماق. م: قاراپ تۇرۇپ بەش يۈز كوينىكى بېشىغا سۇ قۇ-يۇۋەتتى.

**بېشىغا سىركە قۇيۇۋالماق** قە. بېشىغا بالا تېرىۋالماق، ئۆزىگە ئىش تېپىۋالماق.

**بېشىغا ئىسسىتما چۈشمەك** قە. بېشى قاتماق، بېشىغا غەم چۈشمەك.

**بېشىنى بەركەش، يەلكىسىنى ئەپكەش قىلماق** قە. بىرەر ئىشنى جان پىدالىق بىلەن، جاپادىن، قورقماي تىرىشىپ ئىشلەشنى سۈپەتلەشتە قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**بېشىنى غاجاپ ئولتۇرماق** غ. كىشىگە ئارىلاشماي، يالغۇز ئوچاق بولۇپ ئۆتۈشنى سۈپەتلەش ئۈچۈن قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**بېشىنى ئوچاق قىلىۋەتمەك** قە. چوقان سېلىپ، تاپا ـ تەنە

بىلەن، باش-مىڭىسىنى يەۋەتمەك، گاڭگىراتماق. م: ۋاي دۇي-
جاڭ، مۇبادا ئاشلىق ئوخشىماي قالسا، ئەزالار يىغىلىپ، بېشى-
ڭىزنى ئوچاق قىلىۋېتىدۇ، جۇمو!

**بېشى ئوچۇق** غ. "بېشى بوش"قا ئوخشاش.

**بېشى ئىششىپ قالماق** بىر ئىش ئۇستىدە ئەخمەقلىق قىلغان-
لىقنى بىلدۇرىدۇ.

**بېغىر باسماق** غ. ئۆزلىشىپ قالماق.

**بېغىرساق** ت. ۋاپادار، سادىق، مېھرىبان.

**بېغىش** قۇ. تۇگمەننىڭ نۆۋىتىنى كۇتۇپ ئاپىرىپ قويىدىغان
ئازغىنە ئاشلىق.

**بېقىم** قە. قاراش، خەۋەر ئېلىش، تەربىيە، غەمخورلۇق
قىلىش، بېقىش. م: بۇ بالىنىڭ بېقىمى ياخشى بولماپتۇ؛
بېقىمسىز بالا — تەربىيە كۆرمىگەن بالا.

**بېقىمتۇل** قۇ. يېشىل بىلەن سېرىق ئارىلىغىدىكى رەڭ.

**بېكىشمەك** غ. پۇتۇشمەك. چېكىشمىگۇچە بېكىشمەس
(ماقال).

**بىجاقى** كۇ. ئۇزۇمنىڭ بىر تۇرى.

**بىجە** ت. بۇجغۇر. م: بىجە قوزا، بىجە كۆرپە.

**بىجىق** خ. ئەمچەك (ئاياللارنىڭ).

**بىجىك** قۇ. قازناقنىڭ ئىچىدىكى نەرسە-كېرەك ئېلىپ قويۇ-
لىدىغان تەكچە.

**بىجىك كىرمەك** قۇ. كىچىك بوۋاقلارنىڭ چېچى ئىككى
چېكىسىدىن چۇشۇپ كەتمەك. م: بۇ بالىنىڭ چېچىغا بىجىك
كىرىپ قەپتۇ.

**بىجىگەن** قوغۇننىڭ بىر تۈرى ("مىجىگەن"مۇ دېيىلىدۇ).
**بىجىنار** غ. ياغلىق ئۆرۈك، ئاق ئۆرۈك.
**بىچاغ** خ. ۋاقىتسىز، قەرەلسىز، خالىغان چاغدا.
**بىچقىم** قە. بولۇمسىز، ئىقتىدارسىز، قولىدىن ئىش كەلمەي-دىغان، ھاڭۋاقتى.
**بىچىم** قە. يۈزدىكى ياكى ئالقاندىكى سىزىقچىلار.
**بىخسىماق** غ. كۆكىرۈپ قالماق، پاختىلىشىپ قالماق (بەزى جايلاردا "نىخسىماق" مۇ دېيىلىدۇ).
**بىرىناق** ت. كۆكۈل غەشلىكى، كۆڭۈلنىڭ بىئاراملىغى. م: ئۇ بۈگۈن ناھايىتى بىرىماق كۆرۈنىدۇ.
**بىرەپتات بولماق** كەلدى-باردى قىلماسلىق، ئارازلىنىش، نېرى تۇر-بېرى تۇر بولۇپ قالماق.
**بىرەن-سىرەن** ئاندا-ساندا، بىرە-بىرە.
**بىر پاساتلىق** قە. بىر قېتىملىق. م: بىر پاساتلىق جەڭ.
**بىر توغرام** غ. بىر جايدا ئولتۇرالمايدىغان، شاختىن شاخقا قونۇپ يۈرىدىغان ئادەملەرنى سۆپەتلەشتە قوللى-نىلىدۇ.
**بىر توقاي** غ. بىر تالاي، بىرمۇنچە.
**بىر سەتەل** قۇ. مىقدار سۆز (بىر سىقىمدىن ئازراق).
**بىر قىلماق** يايماق، يېپىۋەتمەك، ئاشكارا قىلىۋەتمەك. م: ئۇ بۇ ئىشنى جىلغانىغا بىر قىلدى.
**بىر كەلتۈرمەك** "بىر قىلماق"قا ئوخشاش.
**بىزە** قۇ. بىرئاز.
**بىزەزىر** قۇ. ئانچە-مۇنچە، بىرئاز.

**بىزمان** سەل تۇرۇپ، بىرئازدىن كېيىن. م: بىزمانلىققا — بىردەمدىن كېيىن.
**بىزىر** قۇ. بىرئاز، سەل. م: بىزىر تۇرۇپ تۇر — سەل تۇرۇپ تۇر.
**بىزىك** قۇ. بىرئاز، كىچىككىنە، ئازغىنە.
**بىزىندە** قۇ. قولتارتقۇ (باللارنى بۆشۈككە تېڭىپ قويىدىغان باغ).
**بىقورۇچىلىق** قە. كىشىگە قارام بولۇپ قېلىش، كىشىنىڭ قولىغا قاراپ قېلىش.
**بىيلەن** قۇ. هورۇن، يالقاۋ، ئېرىنچەك، ئېزىلەڭگۈ، تەييار تاپ (تاغلىقلار سۆزى).

# پ

**پاپاماق** ت. ئۆملىمەك (قۇمۇلدا ”پۆپۇلمەك“ دېيىلىدۇ).
**پاتاق** ئاق قۇناقنىڭ يانچىغاندىن كېيىن قالغان دان شاكىلى.
**پاتاڭ** گەجگە، بويۇننىڭ ئارقا تەرىپى؛ بويۇن گۆشىدە بولىدىغان پەيسىمان ماددا (بەزى جايلاردا ”چاچ“مۇ دېيىلىدۇ).
**پاتاڭگۇشاماق** غ. گەجگىگە ئۇرماق.
**پاجاق** غ. گىلەم توقۇش چەللىسىنىڭ تۆۋرۈكى.
**پاخپاق** زىرائەتلەرنىڭ قوپۇق، ئۆسكىلەك، ئەمما دانسىز بولۇپ قېلىشى؛ قۇرۇق، پو. م: بۇ بۇغداي پاخپاق بولۇپ قېپتۇ؛ پاخپاق گەپ.
**پاختىگى ئوڭدا ئۇچماق** ئىشى ئېقىپ قالغانلىقنى، ئامىتى كېلىپ قالغانلىقنى بىلدۈرگۈچى بىرىكمە.
**پاختىۋەن** پاختىدىن قىلىنغان ئوق، يالغان ئوق. م: بۇ شەھەرنى بىر كۈندە ئالىمىز دەپ پاختىۋەن پونى ئاتقان ئىدى؛ پاختىۋەن ملتىق ــ باللار ئويىنايدىغان ئويۇنچۇق ملتىق (ئوقى پاختىدىن قىلىنىدۇ).
**پاخشە** قە. چىقىلغان، بۇزۇلغان، سۇنغاق، سۇنۇق. م: پاخشە تۇخۇم، پاخشە خىش.
**پاخما** قە. پاخپايغان، جىڭگىلەك. ئالتۇن باشلىق ئاتاڭ بىلەن

قالغۇچە، پاخما باشلىق ئاناك بىلەن قال (ماقال).

**پاخماچىگە** ل. ئىلغانىىغان بىسلىغاق چىگە.

**پارەش** قۇ. ئاشپەز (ئوردا ئاشپەزلىرى پارەش دىيىلىدۇ).

**پارپاق** كۇ. "پاخپاق"قا ئوخشاش.

**پارتاگچى** ت. بەتخەج، ئىسراپخور.

**پارلىماق** قۇ. تاللىماق، خىللىماق؛ پەرلىمەك، قارا چىراقنىڭ پىلىگىنى چىقىرىپ قويماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

چىراق نىمە كۆيمەيدۇ،
پارلاپ قويسا كۆيمەمدۇ.
يىراقتىكى يارلانى،
چىللاپ قويسا كەلمەمدۇ.

**پاسار** خ. قوناقنىڭ شىخى. م: پاسار ئوتىنىڭ كۆلى چوڭ، ساپساپچىنىڭ گىپى (ماقال).

**پاساڭ**[1] قۇ. ياستۇق ياغاچ؛ هارۋا شوتىسىنىڭ ئالدى-كەينىدىكى ئىككى يوتىسىنى تۇتاشتۇرىدىغان چىتىق ياغاچ.

**پاساڭ**[2] قە. غازاڭ (خازان). م: قوغۇنى پاساڭداش — قوغۇننى غازاڭ قىلىش.

**پاسپاس**[1] ل. پىستان، پىسپىس، پىسلداق.

**پاسپاس**[2] قۇ. ناچار، يارامسىز.

**پاسلداق** ل. قوماچ.

**پاشا** ل. چىۋىن.

**پاشلىق** ل. چىۋىنلىق (پاشا ۋە چىۋىندىن ساقلىنىش ئۈچۈن تۆشەككە ئورنىتىلغان تور چىمىلدىق).

**پاقا بەشگى** ل. قۇلۇلە.

**پاقا ئۈتى** سۇدا ئۆسىدىغان سامان غولۇق ئۆسۈملۈك.

**پاقۇل** ل. قوماچ، پاسىلداق.

**پاقىلەش** ئۇزاق ۋاقىت ئاقماي تۇرۇپ قالغان سۇنىڭ يۈزىدە
پەيدا بولىدىغان لەش.

**پاگى** خېمىر تۇرۇچ.

**پاڭ** ساغرو، گاس.

**پاڭپا** قۇ. ئاختارمىلىقتىكى يوغان چالما (بەزى جايلاردا
"پامپا"مۇ دېيىلىدۇ). ئاختارمىلىقتىن پاڭپا تېپىلماپتۇ (ماقال).

**پاڭپارا** قۇ. "پاڭپا"غا ئوخشاش.

**پاڭپارىماق** قۇ. تولا سەمرىپ كېلەڭسىزلىشىپ كەتمەك.
پومپىيىپ كەتمەك. م: بۇ خوتۇن سەمرىپ، پاڭپاراپلا
كېتىپتۇ.

**پاڭقاي** غ. "پاڭ"غا ئوخشاش.

**پاڭقۇش** غ. دۆت، ھاڭۋاقتى.

**پالاق** بۇزۇلغان، سېسىپ قالغان، كۆكىرىپ قالغان. م:
پالاق تۇخۇم، نان پالاپ قېپتۇ.

**پالادا** قۇ. "پالاق"قا ئوخشاش.

**پالاقمان** قە. كامالەك، ياي.

**پالاڭ** پاخال. م: شال پالىڭى-شال پاخلى.

پالپاڭ كۇ. چالما، پامپا، پاڭپا.

**پالتۇك** غ. پەگا (ماڭدا)نىڭ بىر چېتى، كەش قويۇلىدىغان
ئورۇن.

**پالچىق** ل. سۇ بار كېچىك.

**پالقان** قۇ. ئاياقنىڭ سوڭىغا ئورنىتىلغان قەلەي.

**پال كۆز** غ. پۇلتىيىپ چىقىپ تۇرغان كۆز. م: ئۇنىڭ پال كۆزلىرىمۇ ھەممىشەم بىرلا نۇقتىغا قاراپ تۇراتتى.
**پالوپا** قۇ. پالەچ؛ پۇتلاشماق.
**پانا** چوڭراق ياغاچ شىنا.
**پاناس** خ. ئىزناكقا ئىشلىتىلىدىغان مىتال.
**پاناقىماق** غ. پانا تارتماق، پاناغا ئىرىشمەك، يولەكچىگە ئىرىشمەك.
**پانۇس ئوت** ئىتىز بويلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.
**پاۋان** خ. پالۋان — پەھلىۋان (بۇ سۆز باتۇر، قەھرىمان، كۈچلۈك؛ مەرگەن؛ ئوۋچى دىگەن مەنىلەرنى بىرىدۇ).
**پاي بەرمەسلىك** غ. چىداش بەرمەسلىك، پايلىماسلىق.
**پايتىمىسىنى تەتۈر ئورىماق** پالاكەت باسماق، تەلىيى قاچماق.
**پايچەك** خ. پاچاق.
**پايخان** خ. يانچىش ئۇچۇن خامانغا دۆۋىلەنگەن ئۆنچە؛ پاچاق سۆڭگى. م: پايخان سالماق — ئۆنچە يايماق. پايخىنىڭنى چىقىۋېتىمەن.
**پايخانلىماق** خ. چەيلىمەك، دەسسىمەك، يانچىماق، پېتىقدىماق.
**پايسوق** خ. پوسۇققىدە، تۇيۇقسىز، تاسادىپى ("پارسوق" مۇ دىيىلىدۇ).
**پايكا** خ. مەخسۇس چىلىمدا تاماكا ساتقۇچى.
**پايلامسىز** قۇ. چىدامسىز، تاقەتسىز.
**پايلىماس** غ. چىدىماس. چىدىماسنىڭ ئۆيى پايلىماسنىڭ

قېشىدا (ماقال).

**پايلىماق** مارىماق، پېيىغا چۈشمەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

لەپ ـ لەپ قىلىپ قارلار ياغدى،
تاغلارنى بويلاپ.
ئۆتكۈر كۆزلەر ئوقيا بولدى،
دۈشمەننى پايلاپ.

**پايمال قىلماق** خ. دەسسىمەك، يانچىماق، چەيلىمەك:
دەپسەندە قىلماق، ئاياغ ئاستى قىلماق، دەخلى ـ تەرۈز قىلماق، زىيان يەتكۈزمەك. ("پاخنانلىماق"مۇ دېيىلىدۇ).

**پەت** قۇ. ھىلە، ئامال، نەيرەڭ. قوشاقتا دۇنداق كەلگەن:

مەن بىر ئاناي ئادەم،
پەت ئۇرساڭ خۇدايىم بار،
سەن ساقلىمىساڭ مېنى
ساقلىغۇچى ئىگەم بار.

**پەتەك** قە. پاكار.

**پەتتە** قە. توي خېتى.

**پەتلە** تۈگمە تۆشۈكى (چاپاننىڭ پەتلىسى).

**پەپىلقۇش** خ. قولىدىن ئىش كەلمەيدىغان ئادەم.

**پەچمە** قۇ. رەددىيە، دەككە، پەشۋا.

**پەدەڭ** تاماق يەيدىغان سىرلىق قاچا.

**پەدىگەن** قۇ. پەتنگان، چەيزە (تۇرپاندا "پىدىگەن" دېيىلىدۇ).

**پەرەك** خ. بۇرۇنتۆشۈكىنىڭ ئارىسىدىكى كۆمۈرچەك سۆڭەك.

**پەرەڭ** قېنىق قىزىل. م: پەرەڭ ياغلىق ــ قىزىل ياغلىق.

**پەرسەڭ** قۇ. ھەسسە، پائىز، پىرسەنت.

**پەركا** قۇ. ۋارونكا (بوتۇلكىغا ئوخشاش ئاغزى كىچىك قاچىلارغا ماي ۋە باشقا سويۇق نەرسىلەرنى قۇيۇش ئۈچۈن ئىشلىتىلىدىغان ئەسۋاپ)؛ سىركۇل (دۈگىلەك — چەمبىرەك سىزىق سىزىش ئۈچۈن ئىشلىتىلىدىغان ئەسۋاپ).

**پەرلىگۈچ** قە. قاراچىراقنىڭ پىلىگىنى چىقىرىدىغان ياغاچ (بەزى جايلاردا "پەلكۈش" دېيىلىدۇ).

**پەرلىمەك** چىراقنىڭ پىلىگىنى چىقارماق؛ ياغلىقنىڭ چۆرىسىنى پەرلىمەك.

**پەزلەنمەك** قۇ. تەمشەلمەك، تەييارلانماق.

**پەستۋەت** خ. پەسكەش، ئىپلاس. م: پەستەۋەت نائەھلىلەر.

**پەشلىمەك** قە. گۆشتىن ياغنى پەشلەپ ئالماق.

**پەغەز** خ. كەپتەر قونىدىغى. م: پەغەزگە ئاران قونغان كەپتەرنى ئۈچۈرۈۋەتتى.

**پەقەش** قۇ. يېڭى تۇغۇلغان بوۋاقنىڭ پوقى. م: بوۋاق پەقەش قىلىپ قويدى.

**پەگا** قە. ئۆينىڭ تاپىسىنىڭ ئايىغى، كەش سېلىپ قويىدىغان يېرى.

**پەلەك** قوغۇن، تاۋۇز، كاۋا قاتارلىق ئۆسۈملۈكلەرنىڭ غولى (بەزى جايلاردا "پەلەز" دېيىلىدۇ).

**پەلتەڭ** خ. تۆت پۇتلۇق ئۇزۇن ئورۇندۇق، بەلدىڭ.

**پەلكەت** قۇ. يامان، ئەسكى، ناچار. م: پەلكەت بالىكەن — ئەسكى بالا ئىكەن؛ پەلكەت رەخكەن — ناچار رەخ ئىكەن. (بەزى جايلاردا كالاكپاي مەنىسىدە "پالاكەت" دېيىلىدۇ).

**پەلكۈش** ”پەرلىگۈچ“كە ئوخشاش.

**پەلەك** خ. ساغرا، كاسا.

**پەلىمەك** خ. گوللىماق، ئالدىماق.

**پەنە** قۇ. شىنا.

**پەنجە** خ. گىلەم توقۇشتا ئۆتكۈزۈلگەن يۇڭ يىپنى چىڭىتىدىغان سايمان.

**پەيتارى** خ. كۆچمە: ئورۇق ئادەم.

**پەيجەمبى** خ. تامبال.

**پەيقۇ** خ. ياستۇق.

**پەينەۋرە** ئەۋرە (نەۋرىنىڭ بالىسى).

**پو** قۇ. هور، پار، بۇغ، بۇس. م: قازاندىن پو چىقىپ تۇرىدۇ.

**پوپاي** خ. سېمىز. پاكار ئادەم.

**پوپىلىماق** قە. باسماقدىماق، دەسسەپ يانچىۋەتمەك، ئاستىغا بېسىۋېلىپ يەرگە نىختىماق (ئادەمنى)؛ دەسسەپ چىڭدىماق (دۆملەنگەن ئوغۇتنى).

**پوتا** بەلۋاغ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارا زوچو پوتىنى،
ئىككى چىگىپ باغلىدىلا.
يار ئۈستىگە يار تۇتۇپ،
بېغىر ـ يۈرەكنى داغلىدىلا.

**پوتا ئويۇنى** قۇ. مەشرەپتە ئەر ـ ئاياللار بىر بىرىگە پوتا تاشلاپ ئوينايدىغان ئويۇن.

**پوداق** قە. سېمىز، پومپۇر.

**پوراچ** قە. تۇز، لازا قاتارلىق نەرسىلەرنى قويۇش ئۈچۈن ياغاچتىن ئويۇپ ياسالغان قاچا.
**پورەك** ئا. قوناق زاغرىسى.
**پورپاڭ** قۇ. توزاڭ، چاڭ، يۇمشاق، م: پورپاڭ توپا — يۇمشاق توپا.
**پورپاڭ چىقارماق** قۇ. غەۋغا چىقارماق.
**پورنان** قۇ. هورنان، جىگموما.
**پوزنەك** قە. دۆۋە؛ پومزەك. م: بالامنىڭ قوۋۇزى پوزنەك بوپ قاپتۇ؛ پوزنەك-پوزنەك قەۋرىلەر، پوزنەك-پوزنەك دۆۋىلەپ قويغان ئوغۇتلار.
**پوستەك**[1] قە. تۈگمەن ھەققى؛ تېرە سۇپۇرگە (تۈگمەن ياكى موپاڭدا ئۇن سۇپۇرىدىغان تېرە سۇپۇرگە).
**پوستەك**[2] قارىياغاچ تەڭگىسى — قارىياغاچ پوستىگى.
**پوستەكچى** قە. تۈگمەنچى.
**پوستۇما** قە. يېڭى بىلەن شىلىپ ئېلىنغان قويرۇق تېرىسى. م: پوستۇما كاۋاپ.
**پوسما** بوۋاقلارنىڭ باش كىيىمى، ئاق شاپاق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كىيىپ دەللە بېشىغا،
چارىدەلە بىر پوسمىنى.
ئازدۇرۇپ يارىم قېشىغا،
قويدۇرۇپتۇ ئوسمىنى.

**پوسمىلاق** "ئاق پوسمىلاق"قا قاراڭ. م: پوسمىلاقنەك سۇمباتلىق جامالىغا مەغرۇرلىناتتى.

**پوسۇرلىماق** غ. قاترىماق، پايپاسلىماق.

**پوسوققىتە** قە. تۇيۇقسىز، ئۇشتۇمتۇت.

**پوسنى چىقارماسلىق** قۇ. تۇيدۇرماسلىق، مەخپى تۇتماق.

**پوسنى قويۇپ بەرمەك** قۇ. ئىپىشۇنى ئاچماق، يامان گىپىنى قىلماق، يىغىرىنى ئاچماق.

**پوق پاچاق** لەقۋا، لۆم-لۆم، بىجىمبوش، قولىدىن ئىش كەلمەيدىغان ئادەم.

**پوقلاق** قە. ھاجەتخانا.

**پوقى قىڭغىر** قۇ. تەرسا، چىگىش، ئىچى يامان (ئادەمنىڭ مىجەز خاراكتىرىغا قارىتىلىدۇ).

**پوقنى بوغۇزلىماق** قۇ. بىرەر ئىشقا خاپا بولۇپ ئۆزىچە قايناپ كەتكەنلىكنى بىلدۈرىدۇ.

**پوكان**[1] خ. ئۇچار قۇشلارنىڭ دانلىغى؛ گال، كاناي، بوغۇز؛ مەيدە، تۆش.

**پوكان**[2] ت. چالا پىششىق (ئۈزۈملەر پوكان بوپتۇ، ئۈزۈملەر چىكىلىپتۇ).

**پوكانچى** خ. قاسساپ. م: پوكانچىلىق — قاسساپلىق.

**پوڭزەك** پومزەك؛ توپ، كىچىك توپ. م: پوڭزەك ئوينىماق — توپ ئوينىماق؛ قار پوڭزىگى.

**پوڭۇللىماق** پوڭۇللاپ گەپ قىلماق.

**پولداق** قۇ. ماياق خالتىسى.

**پولداڭ-سولداڭ** غ. ساڭگىل-سۇڭگۇل.

**پولدۇرۇڭ** ئىسقىلىق تۇرغان نەرسە. كۆچمە: ئەگىشىۋالغۇچى (بىراۋ نەگە بارسا ئارقىسىدىن تەڭلا ئەگىشىپ يۈرگۈچى).

**پوم** قۇ. هورلۇق نان، هونان، جىگموما.

**پومساق** قە. دوملاق. دۇغىلاق، سىمىز.

**پوملاپ ـ سوملاپ** ئەپلەپ ـ سەپلەپ، پەلىپەتىش، قولىنىڭ ئۇچىدىلا ئىشلىمەك. م: ئىشنى پوملاپ ـ سوملاپ قولىدىن چىقارماق.

**پوملاق** قە. يۇملاق. م: پوملاق لاي، پوملاق كۆمۈر.

**پوملىماق** قە. يۇملاقلىماق، پوڭزەكلىمەك؛ ئالدىماق، كۆز بويىماق، ئەپلىمەك.

**پۇتا** ل. يولغۇن.

**پۇترىماق** قوزغالماق، تەۋرىمەك، سىلكىنمەك.

**پۇتقا چىتىق بولماق** توسالغۇ بولۇپ قالماق، پۇتلىكاشاڭ بولۇپ قالماق.

**پۇتلاش** توسالغۇ، ئوڭۇشسىزلىق، پىشكەللىك. م: ئەسكى تامدا قۇشقاچ تولا، نامراتقا پۇتلاش (ماقال).

**پۇتىغا چىتىۋالماق** ئۆزى ئۆتكۈزگەن گۇناغا باشقا بىرسىنى چىتىۋالماق.

**پۇچقاق مۇشۇك** قە. مەلىلىرەڭ، ئالابالىداق مۇشۇك، تاغىل مۇشۇك.

**پۇچۇلماق** كۆيمەك، شۇرلانماق. كۆچمە: دەرت تارتماق، يەنىچىلمەك، ئەلەم چەكمەك.

**پۇخسارىماق** قۇ. دومسايماق. م: ئۇ نەچچە كۈن بولدى، چىرايىنىمۇ ئاچماي، پۇخساراپ يۈرۈيدۇ.

**پۇدەستە** قۇ. كۆكلى قارا؛ تۇم قارا. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ھەشقىپىچەك يۆگۈلۈپتۇ،
باغدىكى جىنەستىگە.
ئىمىدەپ كۆڭلۈمنى بەردىم،
يار دىگەن پۇدەستىگە.

**پۇرجا** قۇ. پۇرسەت، ۋاقىت، چاغ، چولا (لوپنۇردا "پۇرجە" دىيىلىدۇ). م: بۇ ئىشقا ھازىرچە پۇرجام تەگمەيدۇ.
**پۇرچۇلماق** "بۇرچۇلماق"، "پۇچۇلماق"قا ئوخشاش.
**پۇرقىماق** غ. ئاتىنىڭ پۇرقىشى.
**پۇرلىماق** قۇ. تالىماق، پۇرلاپ باسماق. م: ئىت مۇشۇكنى پۇرلىۋەتتى.
**پۇرىتىپ قويماق** ت. دارىتىپ قويماق، ئەسكەرتىپ قويماق.
**پۇسكايماق** دوڭغايماق.
**پۇشتاك** كۇ. ئۇلاك.
**پۇشۇقانماق** قە. ئىچى پۇشماق.
**پوقۇر-پوقۇر** قۇ. كۆپ ئادەمنىڭ ئۇ ياق-بۇ ياققا رەتسىز مېڭىپ يۇرگەنلىگىنى بىلدۇرىدىغان ئىملىق سۆز.
**پۇلتايماق.** غ. پۇلتىيىپ چىقماق. م: توشقانىنىڭ كىدەك پۇلتىيىپ تۇرىدىغان كۆزلىرى.
**پۇلتۇكۆز** بادراك كۆز، پۇلتىيىپ چىقىپ تۇرغان كۆز.
**پۇلۇق** خ. كىچىك سىۋەت، قوشۇغلۇق.
**پۇمىخ** خ. سۇرەت قادايدىغان مىخ.
**پۇيپۇلماق**[1] كۇ. ئاياغ ئاستى قىلماق، بوزەك قىلماق؛ زىرائەتنى دەسسەپ ياتقۇزۇۋەتمەك.
**پۇيپۇلماق**[2] قۇ. بانا قىلماق، ئاغى قىلماق: ئىشنى ئەپلەپ-

سەپلەپ ئۆتكۈزۈۋەتمەك.

**پۆپۈكى سۇغا چىلاشماق** غ. "تەلپىگى سۇغا چىلاشماق"قا ئوخشاش.

**پۆپۈلىمەك** قۇ. پەپىلىمەك (بالىنى پەپىلەپ ئۇخلاتماق)؛ كىچىك بالىنىڭ ئۆمىلەپ مېڭىشى.

**پۆرە** ئىچىگە كۆكتات سېلىپ، قازاندا ياكى تاۋىدا پىشۇرۇلىدىغان سامسا تۈسىدىكى تاماق.

**پۆشۈلۈ** قۇ. گاچا، دۆت، هاڭۋاقتى، پاڭقۇش.

**پۆگە** قۇ. مەلۇم بىر يەرگە ياكى يەر پاسىلىغا ئورنىتىلغان بەلگە ياكى دۆڭ.

**پۈپۈلىۋەتمەك** قە. زايا قىلىۋەتمەك، قىرقىۋەتمەك. م: تايىنى يوق بىرنىمىلەرنى ئېلىپ بىرمۇنچە پۇلنى پۈپۈلىۋەتتى.

**پۈتەي** ئېتىلەك، تۆشۈكسىز، ئېچىلمىغان.

**پۈتمەك** خ. ئىشەنمەك؛ يازماق؛ تۆشۈگى ئېتىلىپ قالماق.

**پۈتۈجىمەك** قۇ. ئېتىلمەك، تولۇقلانماق، پۈتۈنلەنمەك.

**پۈرۈم** ل. ياغاچتا ياسالغان ياغ قۇتىسى.

**پۈزەك** خ. هەرە قىرىندىسى ("پۈزە"مۇ دېيىلىدۇ).

**پۈگەت**[1] ت. بوتۇلكىنىڭ پۈرۈپكىسى.

**پۈگەت**[2] قۇ. ئوقنىڭ شاكىلى (قېپى).

**پۈگەستە** قۇ. "پۈدەستە"گە ئوخشاش.

**پۈۋەك** بېلىق پۈۋىگى (بېلىقنىڭ ئىچىدىكى خالتىسىمان كۆپۈكچە)

**پۈۋەكچە** ئۆپكە كۆپۈكچىسى.

**پىپەكدىمەك** كۇ. چىكانىكىلىماق، چىكان قىلماق، كېۋەز ۋە

شۇنىڭغا ئوخشاش ئۆسۈملۈكلەرنىڭ ئۇچىنى ئۈزۈۋەتمەك.

**پىپەكدىۋەتمەك** ئا. خورازنىڭ مېكىيانىنى بېسىشى.

**پىت كۆز** بېخىل، پىخسىق، چاكىنا.

**پىتىر قۇلاق** ياغاچ قۇلاق.

**پىچەك** غالتەك (يىپ غالتىگى). م: پىچەككىلىك يىپ — غالتەك يىپ.

**پىقىرغۇچ** غ. نۇر (مۇزدا پىقىرىتىپ ئوينايدىغان ئويۇنچۇق.)

**پىپى**[1] چىمىشىر (ۋەلىسىپىتنىڭ چاقىغا يەل بېرىشتە ئىشلىتىلىدىغان كىچىك رېزىنكە نەيچە).

**پىپى**[2] خ. لىپىر، سۇنايىنىڭ پىپىسى.

**پىتلىنىپ قالماق** ھالىلىنىپ قالماق، بىپىپ قالماق.

**پىتىراڭغۇ** غ. تارقاق، چېچىلاڭغۇ.

**پىتىگە** قۇ. كىچىك باللارنىڭ قوسىغى يوغىناپ، بويى ئۆسمەي قالسا، پىتىگە بولۇپ قېپتۇ دېيىلىدۇ.

**پىچەن** ئورۇپ قۇرۇتۇلغان ئوت، خەشەك؛ چىغىرىتماق.

**پىچىلماق** يېرىلىپ كەتمەك، م: پۇتۇم پىچىلىپ كەتتى.

**پىچىم** كېسىم، باھا؛ تەقدىر؛ بوي-تۇرق، جۇغ، پىگۇرا.

**پىچىمچى** قە. كېيىملىك كەسكۈچى.

**پىرخار بولماق** قۇ. بەك قېرىپ كەتمەك.

**پىراۋەدى** خ. يامان، ھەممە ئىشنى ئالا قويمايدىغان.

**پىردەس** خ. توشۇق، بەك جىق.

**پىرغاي** قۇ. تولغىماچ، بۇدرە.

**پىرلاڭ** قۇ. ئاق تۇرما (بالدۇر پىشىدىغان توپچىسمان تۇرۇپ).

**پىرلىماق** قۇ. كۆينەك ياكى ياغلىقنىڭ چۆرىسىنى ئۇچىگە قايرىپ قىلىپ تىكمەك (بەزى جايلاردا "پەرلىمەك" دېيىلىدۇ)

**پىروزا كۆز** خ. كۆك كۆز. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارا كۆز ئاراسىدا،
پىروزا كۆز بىرە-بىرە.
پىروزا كۆز ئالدىدا،
قارا كۆز تەمەچ تىرە.

**پىرىلداق** شامال ياكى پۇرجىنا ۋە قول كۈچى ئۆز ئوقى چۆرىسىدە تېز ئايلىنىدىغان ئويۇنچۇق.

**پىژغىرىم** قە. قاتتىق ئىسسىق، كۆيدۈرۈپ تۇرىدىغان ئاپتاپ، پىژ-پىژ ئىسسىق.

**پىسپىس** ل. پىستان، پىستىلداق.

**پىستە** خ. خاۋازا.

**پىسى پوق** قە. مىت-مىت، روھسىز، جانسىز، مىس-مىس.

**پىسىر** غ. ئېزىلەڭگۈ، مىس-مىس.

**پىسىنچا** قۇ. گىرەچە.

**پىشكى** قە. ئازراق، بىزە (بەزى جايلاردا "پىتكى" دېيىلىدۇ).

**پىقراپ كەتمەك** قۇ. خوتۇنلار تۇغۇتى يېقىنلىشىپ، قوساق-لىرى دومبىيىپ، بەك كېلەڭسىزلىشىپ كەتسە، پىقراپ كېتىپتۇ دېيىلىدۇ.

**پىلەلە** قۇ. پىيالا.

**پىلدىر پەلەك** قە. قوناق ئۇننى چىلان شەكلىدە يۇملاقلاپ پىشۇرۇلىدىغان بىر خىل تاماق.

**پىلىچەك** قە. ماروژنا ئۇسىدىغان كىچىك ساپال كورۇشكا.

**پىنە**   قۇ. شاكال، قاسراق، ئۇۋاق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سەن ئۆزەڭنى كىشى دەمسەن،
سەن تېرىقنىڭ پىنىسى.

**پىنەك**   غ. نەشە.

**پىنناس**   كۆچمە: تەڭگە، پۇل. م: **كىچىككىنە پىنناس، ئالەمنى** كېزىپ تىنماس.

**پىننە**   غ. رەيھان.

# ت

**تاپ** ئۆلگەن هايۋاننىڭ تېنى؛ ساپاننىڭ ئىزى، ئېرىقچە (ئېتىزغا تاپ سالماق، ئېرىقچە چىقارماق).

**تاپا** ئەيىپلىمەك، تاپا ـ تەنە.

**تاپان-تۇزاق** تۇزاق، قىلتاق.

**تاپاندىماق** غ. ئىزىغا چۈشۈپ ماڭماق، پېيىغا چۈشمەك.

م: بىر ئادەم كەينىمدىن تاپانداپ يۈرەتتى.

**تاپانسۇ** غ. سائەتلىك سۇ، ئادەم كۆلەڭگۈسىنى تاپان بىلەن ھېساپلاپ ئۆلچەپ تۇتۇلىدىغان سۇ.

**تاپسا** پەگا. ئۆينىڭ بوسۇغا بىلەن كاڭنىڭ ئارىلىغىدىكى يېرى.

**تاپىنى تۆشۈك** قە. كۆرۈنگەن يەرگە قاتراپ يۈرىدىغان ئادەملەرنى سۆپەتلەش ئۈچۈن قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**تاپىنىغا دەسسەپ يۈرمەك** بىراۋنىڭ كەينىدىن كۈزىتىپ يۈرمەك ـــ پايلاپ يۈرمەك، تەقىپ قىلىپ يۈرمەك.

**تات** ل. دات، تات باسماق.

**تاتاق** قۇ. قەنت، كەمپۈت (باللارغا قوللىنىلىدۇ).

**تاتقۇ** ل. تاتما، سەرمە؛ قورۇتۇش ئۈچۈن يېيىپ قويۇلغان ئاشلىقنى دۆۋىلەشتە ئىشلىتىلىدىغان ياغاچ سايمان ("تاتقا"

مۇ دېيىلىدۇ).

**تاتىقماق** ل. تارتىنماق، ئەيمەنمەك.

**تاتلىق تومۇرى سىلىشماق** قۇ. ئىسسىق ئۆتۈشۈپ قالماق، ئىچ پەش تارتىشىپ قالماق.

**تاتلىق-تۇرۇم** غ. قەن-گېزەك.

**تاتىلا** ل. تىرنا. م: بوغدايغا تاتىلا سالدۇق.

**تاجىغماق** قە. سىلكىشلىمەك، ياقىدىن ئېلىپ سىلكىشلىمەك. م: ئۇنىڭ ياقىسىدىن ئېلىپ راسا تاجىغىدى.

**تاخاپەن** قۇ. تورۇسقا ئورنىتىلغان نەقىشلىك تاختا ياكى تاختاي تورۇس.

**تاخايلا** قۇ. تامغا ئورنىتىلغان كىچىك ياغاچ ئىشكاپ.

**تاختا پەرە** قە. دەرۋازىنىڭ ئۈستۈنكى تاختىيى.

**تاختا گۆگۈت** خ. تارشا گۈگۈت.

**تاختىغا ياتقۇزماق** قۇ. ماقۇل كەلتۈرمەك، كۆندۈرمەك، ئەپلىمەك، جۆندىمەك، باپلىماق. م: ئۇنى دەپ، بۇنى دەپ، توختاخۇننى ئاخىر تاختىغا ياتقۇزدۇق.

**تاخسا** قۇ. تېيىز. م: تاخسا سۇ — تېيىز سۇ.

**تادان** قۇۋ، ھىلىگەر. م: تادان تۈلكە تومشۇغىدىن ئىلىنەر.

**تارلاق** كارىدور، ئىككى تاغ ئارىلىغىدىكى ئۇزۇن ئارىلىق.

**تارلىق** ت. ھەسەتخورلۇق، كۆرەلمەسلىك، كۈندەشلىك. م: ئانا بىر بالىسىنى ئەكەلەتسە، يەنە بىر بالىسى تارلىق قىلىدۇ.

**تاراڭگا** قە. تاياق، توقماق. م: مۈزغا تاراڭگا ئاتقاندەك.

**تارتىناماق** ت. ئىپتىدىن چۈشۈپ كەتمەك، ئىپتى تارتىلىپ

كەتمەك، ئورۇقلىماق م: كېسەل بولۇپ بىرئاز تارتىلىپ قالدىم؛ ئازلاپ كەتمەك. م: ئېرىقتىكى سۇ تارتىلىپ قالدى، كالىنىڭ سۈتى تارتىلىپ قالدى.

**تارپىين** قۇ. تارمار، ۋەيران، چېچىۋەتمەك، تارقىتىۋەتمەك. م: بۇ بالا بەتخەجلىك قىلىپ، ئاتىسىدىن قالغان دۇنيانى تارپىين قىلىۋەتتى.

**تارتقا** قۇ. ياغاچ چىلەك، مالتاق (قۇدۇقتىن سۇ تارتىدىغان).

**تار كوچا** ت. يامان يول، خاتا يول. م: تار كوچىغا كىرىپ قالماق — يامان يولغا كىرىپ قالماق.

**تارتىم** مىقدار سۆز (بىر تارتىم گۆش).

**تارلاق** تار كەتكەن تۈزلەڭلىك، كارىدور (جىلغا تاغلار ئارىلىغىدىكى).

**تارماق** خ. تاماق، سامان ۋە يوپۇرماق يىغىدىغان سايمان.

**تارماق چىش** خ. شالاڭ ۋە ئۇزۇن چىش (ئادەمنىڭ چىشى).

**تازا** ت. چىقىم، خىراجەت. م: بۇ تويغا نۇرغۇن تازا قىلدۇق.

**تازىمغا بارماق** توي ئىشىدا قىز تەرەپ ماقۇل كەلگەندىن كېيىن، يىگىت تەرەپتىن رەھمەت بىلدۈرۈپ قىز تەرەپكە نەرسە-كېرەك ئېلىپ بېرىش رەسمىيىتى.

**تاسقارا** قۇ. سار، ساڭقارا.

**تاسقاقچىلىق** قۇ. خار-زارلىق، جەۋرى-جاپالىق (تاسقاقچىلىق تارتىپ قالماق — جاپا تارتماق).

**تاسقام** مىقدار سۆز. م: بىر تاسقام ئۇن، بىر تاسقام بۇغداي؛ ئېلىشالىغۇلۇق. م: بۇ ئادەمدە ئىككى تاسقام بار ئىكەن.

**تاسقىر** قۇ. "تاسقارا"غا ئوخشاش، شاھ تاسقىرنى شۇڭقار دىسە، توشقان ئېپتۇ دىگىن (ماقال).

**تاش بۇرگۈن** شىغىللىق قۇرغاق جايلاردا ئۆسىدىغان چاتقال تىپىدىكى ئۆسۈملۈك.

**تاش تەرمەك** قە. قىزلارنىڭ تاش ئويۇنى (غۇلجىدا "بەش تاش" دىيىلىدۇ. قومۇل تۇرپان قاتارلىق جايلاردا "ئوقتاش" دىيىلىدۇ).

**تاش چېچىگى** مۇخ (قۇرام تاشلار ئۈستىگە يېپىشىپ ئۆسىدىغان بىر خىل ئۆسۈملۈك).

**تاشلىغ** خ. يات، چەت يۇرتلۇق.

**تاي** مىقدار سۆز .م: بىر تاي پاختا — بىر تېڭىق پاختا، بىر تاي ماتا.

**تاغاچا** خ. تاغىسىنىڭ خوتۇنى.

**تاغاق ياغاچ** ل. بادىرا، چەنزە.

**تاغانا** خ. كىچىك ئانا.

**تاغچى** تاغلىق كىشى؛ تاققا مال ئېلىپ چىقىپ، يۇك-تېرىگە ئالماشتۇرۇپ كېلىدىغان سېتىقچى.

**تاغچىلىق** تاغ سودىگەرچىلىگى. م: ئانچە-مۇنچە تاغچىلىق قىلىپ كۈن كەچۈرۈۋاتىمىز.

**تاغ خوخىسى** تاغ باغرىلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل سامان غوللۇق ئوت.

**تاقۇ** ل. توخو.

**تاقى** قۇ. تاغچى، تاغلىق قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تاققا چىقتىم كىيىك ئاتتىم،

تاقى پالگانلار بىلەن.

**تاقىلدىغۇچ** خ. تۆگمەن تېشىنىڭ ئۈستىدە تاقىلداپ تۇرىدىـ
غان ياغاچ (بەزى جايلاردا چېقىلدۇرغۇچمۇ دېيىلىدۇ).

**تاكا** قۇ. ياۋا ئات (تاغلىقلار سۆزى).

**تاكان ئادەم** خ. قوپال ئىش قىلىدىغان ئادەم.

**تاكتاكچى** كۆزەتچى؛ مارلاقچى، پايلاقچى.

**تاگسۇق** غەلىتە، ئاجايىپ، يات (بۇ سۆز ئادەمنىڭ قىلىقى،
نەرسىلەرنىڭ تەمىنى سۈپەتلەشكە ئىشلىتىلىدۇ).

**تاڭ كۆرمەك** ئەجەپلەنمەك، ھەيران قالماق؛ مەسخىرە قىلماق.

**تاگلا** ئەتە.

**تاگنەتە** ئەتە، ئەتىلىككە.

**تاڭ يوق** ئەجەپ ئەمەس.

**تال بويلۇق** قۇ. زىلۋا بويلۇق، نازىنىن، قوشاقتا مۇنداق
كەلگەن.

ئاي يۈزلۈگۈم، تال بويلۇغۇم،
يىراقتا كەتسەڭ نەقىلاي.
ساڭا ئۆگەنگەن كۆڭۈلنى،
ئەمدى كىمگە خار قىلاي.

**تالتايماق** ئۆزىنى ئۇگدىسىغا تاشلاپ ياتماق.

**تالتۈز** مەخسۇس گۆر كولايدىغان سايمان.

**تالتىق** ل. تاتلىق.

**تالجىقماق** غ. تېلىقماق، ھېرىپ قالماق. م: ئات تالجىقىپ
قالدى.

**تالقالىق** كۇ. تەكلىك، ئۈزۈم بارىكى.

**تالقىتماق** ل. چۈۋۈماق، يايماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارا چاچىتى تالقىتاي،
سايە بولسۇن يولۇغا.
يار مېنى يامان دېسە،
ئەمدى ئويىنار خىلىغا.

**تام** قۇ. ئاز، كەم.

**تاماشا** قۇ. بەك، بەكمۇ، ناھايىتى، ئاجايىپ. م: تاماشا ياخشى — بەك ياخشى.

**تاماشا چىقارماق** قە. چاندۇرۇپ قويغانلىقنى، كۈلكىگە قالغانلىقنى بىلدۈرىدۇ.

**تامغاق** ل. تاماق، كېكىرتەك.

**تامشاق** كۈدە شەكىللىك ئوت ("سوزۇنچاق"مۇ دېيىلىدۇ).

**تانا** ت. لىمدىن ئىنچىكە، بادىرىدىن توم ياغاچ.

**تاناي** خ. سۇ ئۆتكۈزۈش ئۈچۈن قىلىنغان نو ياكى ئۈستى يېپىق ئېرىق.

**تانماق** ئازماق، سۈپىتى ئۆزگىرىپ كەتمەك. م: قوغۇن تېنىپ كەتتى.

**تاۋار-تورقا** تاۋار-دۇردۇن. ئون تاۋار-تورقىدىن بىر توخلا تېرىسى ئەلا (ماقال).

**تاۋان تاشلىماق** قە. بىراۋ بىراۋنىڭ نەرسىسىنى ئارىيەت ئېلىپ ئىشلىتىپ بۇزۇپ قويسا، ئىگىسى ئېلىشنى رەت قىلغانلىقنى تاۋان تاشلىدى دەيدۇ.

**تاۋىلاش** ئا. تاپىلاش.

**تاۋىماق** تەڭ كۆرمەك. م: ئازنى كۆپكە تاۋاپ ئالماق.

**تەپچە** ت. پاختىسى تېرىۋېلىنغان كېۋەز شادىسى.
**تەپچىرىمەك** سۇيۇق نەرسىلەرنىڭ قاچىلانغان قاچىدىن سىرغىپ چىقىشى. م: قاپاقتىن ياغ تەپچىرەپ قېپتۇ.
**تەپمە هالال** هارام بولۇپ قالغان مالنى تېپىپ مىدىرلىتىپ قويۇپ، ئاندىن بوغۇزلاپ هالال قىلماق، كۆچمە: ئاران-ئاران. م: ...تەپمە هالال كۈن كەچۈرۈۋاتىدۇ.
**تەتۈر قىينىماق** ئازاپلىماق. م: تۈرلۈك بەختسىزلىكلەر ئۇنى تەتۈر قىينىدى.
**تەتۈر ئۇستىخان** قە. تەن تۈزۈلۈشى قاملاشمىغان، قوپال.
**تەجىلمەك** ل. كۈچلۈك.
**تەر بولماق** قە. خاپا بولماق (تە بولماق).
**تەرتە** غ. هارۋىنىڭ ئوقىغا بېكىتىلگەن ئۇزۇن ياغاچ.
**تەرخەمەك** غ. خاكگا.
**تەرسالىك تارتماق** خ. قىينالماق، ئازاپلانماق.
**تەركىن سۇ** توختام سۇ، تۇرغۇن سۇ.
**تەركىن ئەيلىمەك** ل. تەرك قىلماق، تاشلىماق.
**تەرۋاز** قە. تىرىككەك، كۆڭلى نازۇك.
**تەز** قۇ. ئاددى، ئادەتتىكىچە، چاغلىق، ئانچە ئەمەس. م: بىر تەزلىك ئىش؛ بۇمۇ بىر تەزلىك، تېخى مۇشكۈلى ئالدىمىزدا.
**تەسكەن** قە. تىلغا چىقىدىغان بىر خىل ئۆسمە. م: تىلىڭغا تەسكەن چىقسۇن!
**تەسكىن** خاتىرجەملىك، ئەمىنلىك، تېنچلىق، جىملىق، تەسەللى (كۆڭۈل هالىتى)، تەسكىن بەرمەك — خاتىرجەم قىلماق،

كۆڭلىنى ياسىماق.

**تەشكۈت** ت. لاپقۇت، ھەمكارلىق. م: دىخانلار يەرلىرىنى تەشكۈتلىشىپ تېرىيدۇ.

**تەق** تەييار، ھازىر. م: تەق قىلىپ قويماق — تەييار قىلىپ قويماق؛ تەقلىمەك — تەييارلىماق. تەقمۇ-تەق قىلماق.

**تەقى** قۇ. ئالىي سۈپەتلىك قەدىمىقى بۆك. تەقدە ياماق بولماس، ياخشىدا دىماق؛ تاز باشقا يېشىل تەقى (ماقال).

**تەكە** خ. بالدۇر پىشىدىغان شاپتۇل.

**تەكاەس** قۇ. سەكرەش. تاقلاش.

**تەگۇ** ئا. ئاۋۇ (كۆرستىش ئالماش).

**تەگمىش** قۇ. مىراس. م: ئاتا تەگمىش — ئاتا مىراس؛ بۇ نەرسىلەر ماڭا ئاتامدىن تەككەن تەگمىش.

**تەگۋاز** خ. كۆك ماتا.

**تەڭگە تاز** قە. چىچى چۈشۈپ ئالا-بۇلا بولۇپ قالغان ئادەم ياكى باش.

**تەڭاە** قە. يوغان ياغاچنى ئويۇپ ياسىغان قاچا.

**تەڭلىمەك** تاڭماق (چايقىلىپ كەتكەن باشنى تاڭماق).

**تەلپەك** خ. تۇماقنىڭ بىر خىلى.

**تەلپەكساز** خ. تەلپەك تىككۈچى.

**تەلپىگى يەرگە چۈشمەك** مەنسەپتىن چۈشۈپ كەتمەك.

**تەلپىگى سۇغا چىلاشماق** غ. ئىشى ئاقماس، كېپى ئۆتمەس بولۇپ قالماق.

**تەمبەل** قامەت، بوي-تۇرق (تەمبەللىك، قامەتلىك، بەستلىك).

**تەلە-نەس باسماق** قە. نەس باسماق، پالاكەت باسماق. م:
بۇ ئىككى ھاياسىزنىڭ كاساپىتىدىن ھەممىمىزنى تەلە-نەس
بېسىپ، يولىمىز ئايىنىماي، شوپۇرنىڭ ئىشى چەپ بولۇۋاتىدۇ.
**تەم-تەم** چېكىم-چېكىم؛ ئانچە-مۇنچە، ئاندا-ساندا. م:
تەم-تەم مېڭىپتۇ، ئانچە-مۇنچە مېڭىپ قېپتۇ (كىچىك بالا).
قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تەم-تەمگىنە چېچەك داغى باردۇر يۈزۈڭدە،
مەن ساڭا ئاشىق بولدۇم شېرىن سۆزۈڭگە.

**تەم-تۇم** ت. "تەم-تەم"گە ئوخشاش. قوشاقتا مۇنداق
كەلگەن:

تەم-تۇم گۈلى شۇل يارىمنىڭ
باردۇر يۈزىدە.
ئىشقى ئوتى، نۇرى باردۇر،
چولپان كۆزىدە.

**تەمەن قالماق** خ. تاس قالماق.
**تەمكە** قۇ. تاماكا، ناس. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

دەرت كەلگەندە تاتۇرمىز،
تەمكە دىگەن خۇمارنى.
پۇلغا سېتىۋالغىلى بولماس،
كۆڭۈلدىكى شۇ يارنى.

**تەمكىرەڭ** قۇ. ناسرەڭ، توق يېشىل.
**تەممەت** خ. پۈتتۈنلەي؛ مۇتلەق، زادى.
**تەن** مەنسۇپ، تېگىشلىك، تەۋە؛ ھېساپ. م: بۇ ئۆيى ماڭا
تەن؛ بۇ شىرە بۇزۇلسا ماڭا تەن، ئوڭلاپ بېرىمەن.

**تەن پىچىمى** قە. تەن قۇرۇلۇشى، پىگورا. م: تەن پىچىمى خېلى قاملاشقان قىز.

**تەننازلىق** قە. ئۆزىنى چوكراق تۇتۇپ قىلغان نازلىق.

**تەيلىك** خ. بەك قاتتىق، چىڭ، كۈچلۈك؛ ئاچچىق. م: تەيلىك چاي — ئاچچىق ياكى قويۇق چاي؛ كەتمەننى تەيلىك چاپ — كەتمەننى قاتتىق چاپ.

**تەيلىمەك** غ. قاتلىماق، تەكشىلەپ قاتلىماق. م: كىرنى تەيلەش — قۇرۇغان كىرنى تەكشىلەپ قاتلاپ قويۇش.

**توپا-تەرەت** قۇ. توپا-چاڭ، پاسكىنا.

**توپچا**[1] قۇ. تۈگمە.

**توپچا**[2] غ. گىرە، گىرەچە.

**توپچىگۈل** قۇ. گۈلىيەسمەن (غۇنچىسى تۈگمىدەك دۈگىلەك بولىدىغان بىرخىل گۈل).

**توپقال** كۆپچىلىك.

**توپىسىنى تۇرپانغا ئۇچۇرماق** قۇ. قويماي تۈگىتىۋەتمەك (پۇلغا قارىتىلىدۇ).

**توتۇرماق** قۇ. تېرىكتۈرمەك، خاپا قىلماق، قېرىشماق، چىشىغا تەگمەك.

**تۇتۇقماق** خاپا بولماق، ئاچچىقى كەلمەك، قاپىقى تۈرۈلمەك، غەزىۋى تۇتماق. م: ئۇ بۇ گەپلەرنى ئاڭلاپ، بارغانسېرى تۇتۇقۇپ كەتتى.

**توتى تاغا** جىگدىچۈك، جىگدىچى قۇش، "جىگدە شاخشاق"قا ئوخشاش.

**توخا پۇرچاق** چىمەنلىك ۋە چاتقاللىقلاردا ئۆسىدىغان بىر

خىل ئۈسۈملۈك ("ياۋا كۆك پۇرچاق"مۇ دېيىلىدۇ).
**توختارى يوق** قۇ. تۇرالغۇسىز، بىقارار، تۇتىرۇقسىز.
**توختالغۇ** تۇرالغۇ.
**توختۇن** قۇ. سالماق. ئېغىر-بېسىق، ئۆزىنى تۇتۇۋالغان.
**توخچان** ت. خەتتەك ("ياۋا چىلگە"مۇ دېيىلىدۇ).
**توخۇ-تۇمان** قوش سۆز بولۇپ، توخۇ-ئۆدەك دىگەن مەنىدە كېلىدۇ.
**توخۇ كۆزلۈك قىلماق** كىچىك كۆزلۈك قىلماق، شەخسىيەتچىلىك قىلماق.
**توخوناق** خ. توقۇناق؛ بۇرۇنقى زاماندا قاسقاندا ياكى تونۇردا پىشۇرۇلغان تاماقلارنى خامانغا ئاپىرىپ ساتقۇچى.
**تور** كۈچ، بېسىم، تەسىر. م: تورى بار پالتا؛ ئۇنىڭ قولىنىڭ تورى بار. چاپىنى بارغا مۇش ئاتاي، جۇۋىسى بارغا تور كەتسۇن (ماقال).
**تورچى** ل. بېلىقچى.
**تورقىماق** قۇ. ئىچى پۇشماق، پىغان تۇتماق.
**تورقا** ياۋاكەندىر تالاسى. م: تاۋار-تورقا.
**تورو** قۇ. توغرىغا (توغراق شۇلتىسى).
**تورۇشىن** ل. توڭغۇزنىڭ كۈچىكى.
**تورۇلماق** قۇ. ئالدىنى توساپ تۇرۇۋالماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

يار بارادۇ يورغىلاپ،
ئالدىدا تۇردۇم تورۇلاپ.
ئالتى جۈپ قىزنى قويۇپ،

سۆيـدۈم سىـنى ئارزۇلاپ.

**توز** قه. توزۇئـدا. توزغا كـۆنـگەن ئىـت قوپارغا ئاسـتىدا ئۆلەر (ماقال).

**توسانچا** قه. توساق. م: كۆۋرۈكـنىڭ سىمونت توسانچىسىغا يۆلىنىپ، ئەتراپقا زەڭ سالدى (بۇ سۆز قومۇلدا "توسۇنچا" دىيىلىدۇ).

**توسۇن** غ. شاش، ئاساۋ، شوخ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئىتىكىـز توسۇن ئىكەن،
سۇنـدۇردى ئىگەرىمنى.
ئانام بولـسا ئالۇردۇم،
يارىم جان - جىگەرىمنى.

**توسرىماق** قه. هالسىرىماق، كۆچسىرىمەك.

**توشقان تىزەكلىمەيدىغان** هىچ نەرسە ئۈنـمەيدىـغان قاقاس چۆل يەرگە قارىتىلىدۇ.

**توشقان ئوت** تاغلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**توشقان ياغىقى** كاشتان.

**توغ** قۇ. چاڭ - توزاڭ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئانـدا يارىـم كېـلەدۇ،
توقـقۇز داۋانـلارنى داۋاپ.
ئاي يۈزىـگە توغ قونۇپـتۇ،
يامان ئاتـلارنى ساۋاپ.

**توغام** قاتـمۇ - قات، دوقـمۇش. م: ئۇلار ئاچا يولـنىڭ توغۇمىغا كېلىپ قالدى؛ ئۇ تۆت يولنىڭ توغىمىغا كەلگەندە، شەھەر تەرەپتىن يوچۇنلا كىينـگەن ئىكـكى كىشى چىقىپ

كەلدى، قوشاقتا مۇنداق دېيىلگەن:

قالماق خانىنىڭ خېتىدە، تۈتسۇن دىندى ياچىنى. توغام-
توغام يول توراپ، چىرىك قويدى بارچىنى.

**توغراندا** قە. توغرالغان نەرسە. م: بېدە توغراندىسى.

**توغرىغا** خ. توغراقتىن چىقىدىغان شۆلتا ("بەزى جايلاردا
توغرىغۇ"مۇ دېيىلىدۇ).

**توقا**[1] ئا. تارازىنىڭ تېشى.

**توقا**[2] خ. تاسما بەلۋاغنىڭ ئۇچىدىكى ھالقا.

**توقال** غ. تاز، مۈكگۈزسىز. م: توقال كالا — تاز كالا؛
كىچىك خوتۇن؛ "دوقال"غا قاراڭ.

**توقاي** غ. چاتقاللىق. م: بىر تۈلكىنىڭ شۇملۇغىدىن مىڭ
توقايغا ئوت كېتىپتۇ (ماقال).

**توقتۇق** ل. توكتوك قۇش، تۆمۈر تۇمشۇق.

**توقشۇرغۇچ** ل. كۆسەي.

**توقۇرقاق** قە. ئۆز ئۆزىدىن قانائەتلەنمەك.

**توقۇم تىكمەك** ئىللەتنى باشقىلارغا ئارتىپ قويغانلىقنى
كۆرسىتىدۇ.

**توقۇناق** تۈگۈن؛ ياغاچ ئىلمەك (ئۇلاقتا ئارتىلغان يۈكنى
تاڭىدىغان ئاغامچىنىڭ ئۇچىغا بېكىتىلگەن يېرىم ھالقا شەكىل-
لىك ياغاچ ئىلمەك). "توقۇناق بالا، ئىلمەك قازا"دىگەن
ماقال مۇشۇ سۆزدىن كېلىپ چىققان.

**توقۋاسۇق** قە. كۆز-قارنى توق.

**توقى** ل. ئاخلانغان چىگە، چىگىنىڭ ئەڭ ئىسلى (تورقى-
تاۋاردىكى تورقى سۆزى مۇشۇنىڭدىن كەلگەن). تويغا

بارساڭ تويۇپ بار، توقى-تونىڭنى كىيىپ بار (ماقال).

**توقچاق** خ. توكتوك قۇش، جاڭگال دۇمباقچىسى (كۇچاردا "توقچەك" دېيىلىدۇ).

**توقچاق شاپتۇل** خ. يېپىسى شاپتۇل.

**توڭرا** قە. پاسكىنا، قاسماق (بەزى جايلاردا توڭۇر) دېيىلىدۇ).

**توڭرا-قاسماق** قە. پاسكىنا، مەينەت.

**توڭكاي چىش** قە. هوڭگۇل چىش (بۇرتۇپ چىققان چىش).

**توڭگۇز تېرىغى** سازلىقلاردا، سۇ توختاپ قالغان يەرلەردە ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**تولا-تېرىم** ئانچە، كۆپ، تولا. م: كېسىلى يۇقۇپ قالمىسۇن دەپ، ئۇنىڭ يېنىغا تولا-تېرىم يولىمايدىغان بولدۇم.

**تولا يامان** قۇ. ناھايىتى، بەك، ئىنتايىن. م: تولا يامان ئوخشايدۇ — بەك ئوخشايدۇ.

**تومبالقى** قۇ. قوپال، يىرىك (غۇلجىدا "تومبالقا"دېيىلىدۇ).

**تومبۇك** قە. ناغرا، دۇمباق.

**تومنان** خ. ئاقنان.

**تومۇغ** خ. دوزاق، جەھەننەم.

**تومىلماق** خ. چانىماق. م: بۈگۈن بىر مو يەر تومىلىدىم.

**تويۇن ئۆرۈك** قە. ئۆرۈكنىڭ بىر خىلى (باشقا ئۆرۈكلەردىن كېيىن پىشىدۇ).

**تۇتاتقۇ** قە. كۆيدۈرۈپ ھەم پەيدا قىلىدىغان نەرسە. م: مانا بۇ نەرسە ساڭا تۇتاتقۇ بولسۇن، بېشىڭغا قەيەردە كۈن چۈشسە شۇ يەردە مەن ھازىر.

**تۈتۈقماق** غ. رەڭگى تۈتۈلماق، خاپا بولماق. م: ئۇ بارغانسېرى بەكرەك تۈتۈقۈپ كەتتى.

**تۈتنقماق** ل. ئۈيالماق.

**تۈخۈم قورۇق** قە. تۈخۈم قورىمىسى.

**تۈخۈم قۈيماق** خ. تۈخۈم تۈغماق.

**تۈرا** قۇ. قورغان، پوتەي، ئىستىھكام، مۇنار. قوشاقتا مۇنداق كەلـگەن:

تۈرا باشىغا چىقىــپ، تۈرۈپ ئېيــتاي
ناخشــنى تىڭشىغىــلى كىــشى يوق،
كىــمگە ئېيــتاي ناخــشــنى.

**تۈرپى** قۇ. خىلمۇ-خىل. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تۈرپى زىنــنــەتــلەر بىلەن،
قېرى كىــشى ياش بولماس.
مەيدىــدە قۇۋۋەت بولمــسا،
مانتا - پولــو ئاش بولماس.

**تۈرغۈچ** قۇ. بېكەت، ئىستانسا، پۈنكىت. م: مەپە تۈرغۈچ.

**تۈرغىچىلا** بىر دەمــدىــلا، توساتــتىن. م: ئۇنىڭ تۈرغــچىلا سەپرايى قوزغىلىپ قالدى.

**تۈرقۇلۇق** قۇ. تۈرخۇن، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

يــېڭــى شەرنىڭ يولــدا،
ئۇۋاڭ - دۈۋاڭ تۈرقۇلۇق.
ھەرلا كىــمنىڭ يارى بولسا،
ســگــرا قاراپ تۈرغۇلۇق.

**تۈرلاق** كۇ. تۈرۈلغا (بەزى جايلاردا "تۈرلىغا"مۇ دېيىلىدۇ).

**تۇرما** قۇ. تۇرۇپ، لوبو.

**تۇرۇم** تۇلۇق جازىسىنىڭ تولۇقتا چىشلىشىپ (سىپىلىپ) تۇرىدىغان يېرى (ئۇ بىر جۇپ بولۇپ، تۇخۇم شەكلىدىكىسى ئەركەك تۇرۇم، ئىچى كاۋىكى چىشى تۇرۇم دېيىلىدۇ).

**تۇرۇمچاق** ل. تاي، تايچاق، قۇلۇن.

**تۇرمۇزە** كۇ. تۇتۇكنىڭ ئىچىگە سانجىپ قويۇلىدىغان يىك.

**تۇرۇپ** قۇ. توساتتىن، تاسادىپىي. م: تۇغۇلۇپ ئېيىپ ئەمەس، تۇرۇپ ئېيىپ (ماقال).

**تۇسقا** قۇ. ئۆتەك، بېكەت، چازا.

**تۇش** قۇ. ئۇدۇل، ئۇدۇل تەرەپ؛ تەڭ ـ باراۋەر، تەڭتۇش. م: تۇش ـ تۇشتىن چىقىپ كەلدى؛ تۇش كەلدىم. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قاشىڭ بىلەن كۆزۈڭگە،
ئاشنا بولدۇم ئۆزۈڭگە.
نەچچە يەردە تۇش بولدى،
ئېيتالمادىم ئۆزۈڭگە.

**تۇغ** تۇغان، توسما. م: تۇغ تۇتتى، تۇغ باستى.

**تۇغۇچەك** كۇ. خوتۇن ـ قىزلار چاچلىرىغا ئۇلايدىغان جالاغا قادىلىدىغان كۇمۇش تەڭگە (تۇرپاندا ”چاچتەڭگە“دېيىلىدۇ).

**تۇغۇش** قۇ. جۇرئەت، دادىللىق؛ دىت، پەم. م: تۇغۇشى يوق — دىتى يوق؛ يۈرەكسىز.

**تۇغۇشماق** قۇ. ماس كەلمەك، باپ كەلمەك، ياراشماق، ئەپلەشمەك. م: قىزىل بوياقتا سېرىق بوياق تۇغۇشماپتۇ؛ ئاكا ـ ئۇكا ئىككىسى تۇغۇشالمايدۇ.

**تۇگاتماسلىق** ت. كۆزگە ئىلماسلىق، ئېتىۋارغا ئالماسلىق.

**تۇگايىنى يوق** ت. ئېتىۋارى يوق، ئابرويى يوق.

**تۇگان** قۇ. ئېتىۋار، قەدىر ـ قىممەت. م: تۇگانى يوق — ئېتىۋارى يوق، قەدىرسىز (تۇرپاندا "تۇگايىنى"دەيدۇ. م: تۇگايىنى يوق گەپ، تۇگايىنى يوق ئىش).

**تۇگماق** قۇ. ئېتىۋارغا ئالماق، قەدىرلىمەك، كۆزگە ئىلماق، ھىساپقا تۇتماق. م: سەن تۇگمىساڭ مېنى، مەنمۇ تۇگمايمەن سېنى.

**تۇلا** مۆلدۈر ("تۇلۇ"مۇ دېيىلىدۇ).

**تۇلغا** قازان ئاسىدىغان ئۈچ پۇتلۇق تۆمۈر ئوچاق.

**تۇلۇ** ل. مۆلدۈر.

**تۇلۇقچى قوڭغۇز** ت. تېزەك قوڭغۇزى تېزەك ـ گەندە يەيدىغان بىر خىل قوڭغۇز، ئۇ تېزەك ـ گەندىلەرنى كومىلاچ قىلىپ، يۇمىلىتىپ ئېلىپ ماڭىدىغانلىقى ئۈچۈن، "تولۇقچى قوڭغۇز" دەپ ئاتالغان).

**تۇلۇقچى قوڭغۇزدەك** سېمىز، بويۇنلىرى تۇرۇلۇپ كەتكەن، دۇپ ـ دۇگىلەك ئادەملەرگە قارىتىپ ئېيتىلىدىغان ئوخشاتما سۆز.

**تۇم** خ. سوغۇق.

**تۇمشى** قۇ. پىتنىخور، چېقىمچى.

**تۇيغۇن** قۇ. ئاق قارچۇغا. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تۇيغۇن بىرلا قۇش،
ھەرگىز تۇشمەس تورىغا.
يەنە ناگايى چۈشەر،
شۇڭقار ـ لاچىن تورىغا.

**تۆيۈق** ت. بىلىنىپ قالماق. سېزىلىپ قالماق م: بۇ ئىش تۆيۈق بولۇپ قېپتۇ — بۇ ئىش سېزىلىپ قېپتۇ.

**تۆپە** غ. بۆك، تۇماق. م: قول سۇنسا يەڭ ئىچىدە، باش يېرىلسا تۆپە ئىچىدە (ماقال).

**تۆت بەلدىر** قۇ. تۆت كوچا ئاغزى، تۆت كوچا، كوچا دوقمۇشى؛ توغام.

**تۆتۆ** قۇ. كىكەچ، گاچا.

**تۆتۆتلىمەك** قۇ. دۇدۇقلىماق، كىكەچلىمەك، تىلىنى چايناپ سۆزلىمەك.

**تۆرەچىقارماق** قە. قۇسۇر چىقارماق، ئېۋەن تاپماق، چاتاق چىقارماق.

**تۆرەل** قە. دولقۇن پەللىسى، دولقۇن پەللىرىدىن شەكىللەنگەن ئېگىز-پەسلىك. م: دەريا ئېگىز-ئېگىز تۆرەل ھاسىل قىلىپ ھەيۋەتلىك ئاقماقتا؛ دەھشەتلىك كەلكۈن تۆرەل ھاسىل قىلىپ، بىر ئۆرلەپ، بىر ئېزىلغا چۈشەتتى.

**تۆركۈن** ئۆز ماكانى، ئۆز ئېلى، ئۆز جەمەتى (ياتلىق قىلىنغان قىز ئۈچۈن ئۆز ئاتا-ئانىسىنىڭ ئۆيى "تۆركۈن"بولىدۇ).

**تۆرۈك** قۇ. دۈگىلەك، يۇملاق. م: تۆرۈك شىرە، تۆرۈك ئاي.

**تۆرىمەك** قۇ. گاڭگىراپ قالماق، بېشى ئايلانماق، ئازغىشىپ قالماق، م: بېشىم تۆرەپ قالدى.

**تۆزمەك** ل. قانماق، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۈچ يىل بولدى كۆرمەدىم،
ئۆزگىگە كۆڭۈل بۆلمەدىم.

مەيلىڭ يوقــمۇ كۆلمەيسەن،
تۈزۈك ئويــناپ تــۆزمەدىم.

**تۆشەك** قۇ. كۆرپە. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

يۇقۇرى بېقىپ ئايــنى كــۆردۈم،
چەرخى پەلەكتە.
تۆۋەن بېــقىــپ يارنى كــۆردۈم،
مەخمەل تۆشەكتە.

**تۆشلەك** ل. تۆشلۈك، تۆشۋاغ.

**تۆشۈك** قازان، ئاش-تاماق ئىشلىرى. م: تۆشۈككە ئوبدان — ئاش-تاماققا ئۇستا.

**تۆگە قۇلاق** تاغ جىلغىلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**تۆگەن** قۇ. مۇسادىرە؛ باش ئاغرىقىغا داۋا بولىدىغان پۇراق-لىق ئوت.

**تۆگىنى ئۇسۇلغا سالماق** قە. ئەخــمەق قىلماق، ئوينىتىماق، كولدۇرلاتماق.

**تۆڭگە** غ. تۆمۈر ھالقا؛ دەرۋازىنىڭ تۇتقۇچى.

**تۆل**[1] ئۇشــشاق مالــلارنىڭ بالــلىرى (ئوغــلاق، قوزا). م: مالــلارنىڭ تۆلــلەش مەۋســۇمــى — مالــلارنىڭ قوزىــلاش مەۋسۇمى.

**تۆل**[2] كۆچمە: ئەي، قاتار. م: دېۋانىچىلىق قىلىپ بولسىمۇ بالىلارنى ئۆز قولۇم بىلەن تۆلگە قاتىمەن (چوڭ قىلىمەن).

**تۆل-باقا** ل. "تۆل"گە ئوخشاش.

**تۆلۆچ** ل. تۆلەم، قەرز. م: تۆلۆچۈممۇ تۆلەپ بەر.

**تۆمۈرتىكەن** قۇ. ئۇجمە غورىسى؛ ئوغرىتىكەن.

**تۆۋە**[1] قۇ. ئۆگزە؛ تۆپە، تۆپىلىك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تۆۋىگە چىقسام قارۇرمەن،
قاپ ـ قارا سايىلار سايان.
ئەمدى ھەرگىز قارىماسمەن،
بىگۇپا يارلار سايان.

**تۆۋە**[2] ل. تۇماق، تۆپە. م: ئاۋاڭنىڭ تۆۋىسى ـــ داداڭنىڭ تۇمىغى.

**تۆۋەن** قۇ. جەنۇپ، جەنۇپ تەرەپ ("تۆۋەينى"مۇ دېيىلىدۇ) قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاتىنى توقۇڭلا،
كېلىپ بۇ يەرگە.
مىنىپ قاچايلى،
تۆۋەن خوتەنگە.

**تۆۋنى** قۇ. ئىچكىرىسى (جۇڭگونىڭ ئىچكى ئۆلكىلىرى). م: تۆۋنىگە چۇشۇپ چىقتىم ـــ ئىچكىرىسىگە كىرىپ چىقتىم.

**خاپا بولماق** خ. ئىزا تارتماق، خىجىل بولماق. م: گەپ سورىغىلى خاپا بۇتكەن ئادەم ـــ گەپ سورىغىلى ئادەم خىجىل بولىدىكەن.

**تۇپەك ئۇلاق** مىۋىلىك دەرەخلەرنى ئۇلاش ئۇسۇلىنىڭ بىر تۈرى. ـــ مىۋىلىك دەرەخلەرنى ئۇلاش ئۇسۇلىنىڭ تۇپەك (تۇپ) ئۇلاق، لىپىر (نەيچە) ئۇلاق، ئويما (كۆز) ئۇلاق دېگەن تۈرلىرى بار)

**تۇپۇك** قۇ. چوپىسا (ياغاچ سىلىغلايدىغان يىرىك ئىكەك).

**تۇتۇك** كۇ. توقۇمىچىلار يىپ تۇرىدىغان كىچىك ياغاچ

بولۇپ، قوناق شېخى، ئاپتاپپەرەست غولى، قومۇش قاتارلىق- لاردىن ياسىلىدۇ، سەككىز تۇتۇك يىپ بولغاندا ماتانىڭ ئۆرۈشىگە يارايدۇ.

**تۇتۇن يۇتماق** غ. ئاچچىق يۇتماق، دىلى غەش بولماق، ھەسرەت چەكمەك. م: ئايدىن تۇتۇن يۇتقاندەك چوكچىقۇر تىندى.

**تۇرپەك** "تۇپۇك" كە ئوخشاش.

**تۇرتەكلىمەك** تۇرمەللىمەك، يۆگىمەك. م: قەغەزنى دۇگە- لەك قىلىپ تۇرتەكلىمەك، يۆگىمەك).

**تۇرتۇلمە** قۇ. دوقۇرۇپ يۇرمەك، بىر كىمنىڭ ئۆيىگە چار بولۇپ بارماق.

**تۇركۇك** قۇ. تۇۋرۇك.

**تۇرگەك** تۇرمە، تۇرۇلمە، تۇرۇم.

**تۇرگۇچ** قۇ. سىرغا.

**تۇرگۇن** قۇ. يۇرەكلىك، دادىل، جۇرئەتلىك، قورقماس.

**تۇرمەك** قە. بولدۇرغان خېمىرنى ياغ ياكى قايماق بىلەن تۇرمەللەپ، قورۇلغان قورمىنىڭ ئۇستىگە يېيىپ پىشۇرۇلى- دىغان بىر خىل تاماق.

**تۇرمەل**[1] قۇ. ئارىسغا كۆكتات ئېلىپ، تۇرمەللەپ، جىمە- بىلدا، پىشۇرۇلىدىغان بىر خىل ھورنان.

**تۇرمەل**[2] غ. باغلام؛ توساق (سۇنى قاچۇرۇش ئۇچۇن شاخ- شۇمبىدىن ياسالغان توساق).

**تۇزۇت** تەكەللۇپ. م: تولا تۇزۇت قىلماي، قورسىغىڭنى ئوبدان تويغۇز.

**تۈزۈتلۈك** ت. ئىسكەتلىك، يارىشىملىق. م: بۇ چاپان خېلى تۈزۈتلۈك تىكىلىپتۇ.

**تۈرمەل پاختا** كۇ. ئېتىپ، يىغىپ قويۇلغان پاختا، ئۇچ پاختا.

**تۈكۈچە** قە. نان چەككۈچ (بەزى جايلاردا تۈككۈچ دېيىلىدۇ).

**تۈگمىنى چېكىلمەك** قوسقى ئاچماق، ئىشتىيى ئېچىلماق، بىر نەرسە يېگۈسى كەلمەك.

**تۈگۈر** ت. بىخ. م: دەرەخلەر تۈگۈر بوپتۇ — دەرەخلەر بىخ چىقىرىپتۇ.

**تۈگۈنمەك** قۇ. ۋازكەچمەك، ئۈمىت ئۈزمەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

گۈپايىلىڭ بارمۇ دەپ،
چەندان يۈگۈردۇم.
گۈپايىلىڭ يوق ئىكەن،
ئەمدى تۈگۈندۇم.

**تۈگۈۋاش** قۇ. تۈگۈپ ئېتىلىدىغان تاماقلار. م: مانتا، جۇۋاۋا، چۆچۈرە، قازان سامىسىغا ئوخشاش تاماقلار.

**تۈگكەلمەك** قۇ. ياتماق، ئۇخلىماق، جىمىقماق.

**تۈگۈلمەك** ل. ئۈمىت ئۈزمەك، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

بىز تەرەپكە كەلمەيسەن،
بىرەر ۋاقىت يات قىلىپ.
تۈگۈپقا كەتتىكمۇ،
باغرىڭىزنى تاش قىلىپ.

**تۆمبۆلۆك** ئا. مومىغا كىيدۈرۈلىدىغان چەمبەر شەكىللىك ياغاچ.

**تۆننۆك** قۇ. تۆكلۈك، دەردزە.

**تۆنۆن** ل. تۆنۆگۆن.

**تۆۋرۆك يىقىلماق** قە. تايانچسىز قالماق، پاناسىز قالماق.

**تېپلاڭ** ل. قۇرار ئات قىلى ياكى قوي يۇڭىدا يېپىسى قىلىپ توقۇلىدىغان ئاغامچا ياكى كاشا).

**تېپىنماق** قۇ. باي بولماق، پۇل-مالىق بولماق.

**تېنى چىرقىماق** تېنى شۈركۈنمەك، سەسكەنمەك، يىركەنمەك.

**تېپىنىش** غ. دەل، جايىغا، نەق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

دۈشمەن چىقتى يېپىنىپ،
سادىر ئاتتى تېپىنىپ.
دالدا قىلغان قارا تاش،
جۇۋامنى ئالدى يېپىنىپ.

**تېتىلمەك** تېڭىكلەشمەك، جانلانماق، سەمرىمەك، ھاللىنىپ قالماق.

**تېتمەي** غ. ئۆلەرمەن، جانغا تۆرەيدىغان. م: ماڭا شۇ تېتمەيلەرنىڭ تەرىتىنى تۆكۈش قالغان (بۇ سۆز تۇرپاندا تېتىقسىز، قىلىقى سەت مەنىسىدە قوللىنىلىپ، "تەتىمەي" دېيىلىدۇ).

**تېجمەل** دېدەك، مالاي، چاكار (قۇمۇلدا)؛ خەقلەرنىڭ ئۆيلىرىدە ئۇششاق-چۈششەك ئىشلىرىنى قىلىپ بېرىپ قوساق باقىدىغان ئادەم تېجمەل دېيىلىدۇ (تۇرپان، غۇلجا قاتارلىق جايلاردا)؛ نەپ بەرمەيدىغان، بېخىل (قەش-

قەردە)؛ بۇنداق ئادەملەرنىڭ ئاڭلىغان، كۆرگەنلىرى كۆپ بولغاچقا، ”يولنى كارۋاندىن سوراڭ، گەپنى تېجىمەلدىن“ دىگەن ماقال كېلىپ چىققان.

**تېجىمەك** قۇ. باشقۇرماق.

**تېرىقتا ئۇچكە قويماق** چۈەرلىك، پەم-پاراسەتلىك، تەدبىرلىك ئادەملەرنى سۈپەتلەيدىغان ىبرىكمە.

**تېز** قېلىپ. م: ئاندىن قىڭغىر تۇغۇلغاننى تېزگە سالساڭ تۈزەلمەس (ماقال).

**تېشىرقىماق** غ. يارىماق، ئات-ئۇلاقلارنىڭ تۇۋىغىنى تاش يالاپ كەتمەك.

**تېكىلەتمەك** قۇ. يىقىتماق، دۈم چۈشەرمەك، دومىلاتماق، ئاغدۇرماق.

**تېكىنخور** پارازىت، تەييارتاپ.

**تېگىز** تۈز، سىلىق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

دەرەخ بولسا ئىگىز بولسا،
شاخلىرى تىگىز بولسا.
دوست بولسا ئادىل بولسا،
ئۆلگىچە ئايرىلماس بولسا.

**تېگىل بولماق** ھىساپ بولماق، كۇپايە بولماق. م: ئاز بولسىمۇ كۆپكە تېگىل قىلماق — ئاز بولسىمۇ، كۆپكە ھىساپلىق.

**تېگىمەك** قۇ. ئىگە بولماق، ئېرىشمەك.

**تېلىغا تەگمەك** زىتىغا تەگمەك.

**تېنىقماق** غ. ياتسىرىماق، يىركەنمەك، ئۆزىنى قاچۇرماق (تۇرپاندا يېتىرقىماق دىيىلىدۇ).

**تېۋقا** كۇ. ئۆي ئىچىدىكى تامنى بويلاپ چىقىرىلغان ئۇزۇن تەكچە (بۇ سۆز قۇمۇلدا "قىرمىزاق" دېيىلىدۇ).

**تىبەر** غ. بەلگە (قىز ـ يىگىتلەر تېپىشقاندا بىر بىرىگە بېرىشىدىغان بەلگە). بۇ سۆزنىڭ تىغ، سايمان مەنىسىمۇ بار. م: تىغ ـ تىبەر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

باغىڭغا كىرەر بولساڭ.
قولۇڭغا تىبەر ئالغىن.
شەرىڭگە مۇساپىرمەن،
ھالىمدىن خەۋەر ئالغىن.

**تىتاڭ تومۇر** كۆچمە: ئەجەللىك يېرى، جان تومۇر.

**تىتقىلىماق** ئاختۇرماق، كوچىلىماق. م: يانچۇقلىرىنى خېلى ئۇزۇن تىتقىلاپ، ئاخىرى بىر تىيىن، ئىككى تىيىنلىك پۇللارنى تېپىپ چىقتى.

**تىتما ـ كاتاڭ قىلىۋەتمەك** ئا. تىتما ـ تىتما قىلىۋەتمەك.

**تىرەز** قۇ. تېتىك، تىمەن، جانلىق. م: تىرەز موماي؛ تىرەز ئات.

**تىرتەك** نەرسا، ئاچچىقى يامان.

**تىرگەن** ئۈچىز قىرى.

**تىرنا** ل. كىچىك بېلىق.

**تىزباسقا** غ. چۆرۈلمە، چۆرۈلمىلىك (تويدا قىزنىڭ ئاتا ـ ئانىسى ۋە يېقىن تۇققانلىرىغا قويۇلىدىغان نەرسە).

**تىزلاپچا** قۇ. تىزلىق؛ قەدىمكى ئەسكەرلەرنىڭ تىزىغا تاقىلىدىغان بىر خىل قوغدىنىش قورالى (رەختتىن ئىشلىنىدۇ).

**تىزلاق** غ. پۇتقا سالىدىغان بىر خىل جازا قورالى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

زىندان تېمى ئېگىز ئىپكەن.
چۆرىسى چېتىلاق،
سەن يارىمنى كۆرەي دىسەم،
پۇتۇمدا تىزلاق.

**تىزلاەچا** غ. باغ باغلىغاندا بىر پۇتقا كىيىلىدىغان بىر پۇشقاقلىق ئىشتان.

**تىشلىق** كۇ. ئاتنىڭ چىشى ئۇستىگە تارتىپ قويۇلىدىغان قوشۇمچە يۇگەن (يىپتىن ياسىلىدۇ).

**تىكتاك** قە. ۋاللەي، گاگار (بىر خىل باللار ئويۇنچۇغى بولۇپ، يېرىم مېتىر كېلىدىغان كالتەك ۋە بىر غىرىچ كېلىدىغان تاياقچىدىن تەركىپ تاپىدۇ).

**تىكەن** ت. قۇرۇتىلىدىغان ئۇزۇمنى ئاسىدىغان ئۇزۇن بادىرا ياغاچ (بۇ بادىرا ياغاچقا نۇرغۇن تۆشۈك تېشىلىپ، تۆشۈكلەرگە چوكسىمان ياغاچلار ئۆتكۈزۈلىدۇ، شۇڭا "تىكەن" دەپ ئاتالغان)؛ مىقدار سۆز. م: بۇ يىل بۇ باغدىن 100 تىكەن ئۇزۇم چىقتى.

**تىككەيمەك** گىدەيمەك، تەكەببۇرلۇق قىلماق.

**تىك كېلىپ قالماق** قارشى كېلىپ قالماق. م: مېنىڭ سوئاللىرىم سىزگە تىك كېلىپ قالمىسۇن يەنە.

**تىلغا دەزمال سالماق** غ. ئويلىشۇراق گەپ قىلماق.

**تىنكىر** قۇ. دۆ (ئومىچۇكنىڭ چوڭى).

**تىڭچى** قۇ. پايلاقچى، مارلاقچى، چېقىمچى، ئىشپىيون. قو-

شاقتا مۇنداق كەلگەن: كوچىلاردا ماڭماڭلار، كوچىلاردا تىڭچى
بار. سىز بىزنى كىچىك كۆرمەڭ، قۇرسىغىمىزدا بىگىسى بار.

**تىڭگەن** قۇ. تۈگمەن.

**تىلتاس** خ. لىقمۇ-لىق، پەۋەس.

**تىل تاتىق** ل. ماختىنىلدىغان. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئەل ئاغزىغا تىل تاتىق،
بال شېكەرىم ياخشى قال.
يۈرىگىمنىڭ پارچىسى،
جان-جىگەرىم ياخشى قال.

**تىلتاقىلماق** رەت قىلماق، باش تارتماق، قوبۇل قىلماسلىق.

**تىلسىز يىغا** سۇ ئاپىتى، كەلكۈن. م: سۇمۇ بىر تىلسىز يىغا.

**تىلقانات** سامان غوللۇق ئۆسۈملۈك بولۇپ، ئېرىق-ئۆستەڭ
بويلىرىدىكى نەم جايلاردا ئۆسىدۇ.

**تىمتاس** جىمجىت، تىپچ.

**تىمجىمەك** قۇ. ئاتنىڭ ھارۋىنى كۆچەپ تارتىشى. م: بۇ
ئات ھارۋىنى تىمجەپ تارتىۋاتىدۇ؛ بۇ ئات تىمجىمەيۋاتىدۇ.

**تىنتا** قۇ. چىلەك.

**تىنتىماق** غ. ئاختۇرماق، ئۇبوسكا قىلماق.

**تىنۋەزۈن** خ. كىچىك پالتا.

**تىيماق** بىرەر ئىش-ھەركەتتىن توختىماق، ئۆزىنى تارتماق؛
پەرھىز قىلماق؛ ئۆز مەيلىگە قويۇپ بەرمەسلىك؛ تىز-
گىنلىمەك، بوي سۇندۇرماق. كۆزلۈك ئاغرىسا قولۇڭنى تىي،
قوسىقىڭ ئاغرىسا نەپسىڭنى (ماقال).

**تىينكا** ئا. ئەنە، ئاينا.

# ج

**جا** قە. ياغاچ قورۇلما، جازا ـ چەللە: گۇندىيا ئۈستىگە ئاسما كۆۋرۈكتەك تۇرغۇزۇلغان جا سۇنىڭ دولقۇنىدا يېنىك تەۋ- رەپ غىچىرلاپ تۇرسىمۇ، دەماللىققا ئۆرۈلۈپ چۈشمەيتتى.

**جاپ-جاپ** قۇ. ۋالاقتەككۈر، كاس ـ كاس (غۇلجىدا "جاۋ- جاۋ" دېيىلىدۇ).

**جاپسا** قە. چاك، يېرىق، يوچۇق. م: مەن ئىشىكنىڭ جاپسى- سىدىن قاراپ، تالادىكى ھەممىنى كۆرۈپ ئولتۇردۇم.

**جاپسار** ت. قىساڭ (تاغنىڭ جاپسىرى).

**جادايى** قە. ئەخمەق، قاپاقۋاش. م: بۇ تازا جادايى بىر نېمىكەن.

**جادىكا** خ. سالاسۇن، رىشاتكا.

**جار** قۇ. ئالۋاڭ، ھاشار. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

نوم دېگەن سۇ ئايىغى،
يۇلغۇن، توراقىنىڭ سانى يوق.
ھوكا ئىسسىق جارى قاتتىق،
خەقلەرنىڭ ئىمكانى يوق.

**جارا** ل. كىرپە.

**جارىپ كەتمەك** غ. ئىشى ئىلگىرى باسماق، يالجىتماق،

يايراپ كەتمەك.

**جارىسلىق** قۇ. زالىملىق، ياۋۇزلۇق، زورلۇق، زومىگەرلىك.

**جاساق** خانلىق تەرىپىدىن يەرلىك تارخان بەگ (ۋاڭ-گوڭ)لەرگە بالىسىدىن بالىسىغا سوراپ يىيىش ئۈچۈن سويۇرغال قىلىپ بېرىلگەن يەر ۋە پۇقرا؛ تەۋەلىك. م: بۇ مېنىڭ جاسىغىمدىكى يەر.

**جاغ** قە. ئىگەك. م: جاغ سۆڭىكى؛ يۇقۇرى جاغ، تۆۋەن جاغ.

**جاغامباي** قۇ. جاغالۋاي (قارچۇغىدىن كىچىكرەك بىر خىل قۇش).

**جاغجاق ئوت** تاغ باغرىلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل سامان غوللۇق ئوت.

**جاغىل** غ. قىزغۇچ سېرىق. م: جاغىل ئۆچكە.

**جاقا-جونداق** قە. ئەبگار، كىيىملىرى جۇل-جۇل، چاچلىرى چۇۋۇق، پۇتلىرى يالاڭ ھالەت.

**جاك** قە. كۆلتۈك (ساپالدىن ياسىلىدۇ).

**جاڭدىماق** قە. تومۇدىماق، زۇكام بولماق.

**جاڭغا** قە. تېتىك، شوخ.

**جاڭغا ئايغىر** قۇ. باشقا ئايغىرلاردىن ئۆزگىچە بولغان، يىلقىنى ئوبدان باشقۇرىدىغان ئايغىر.

**جاڭگال دومباقچىسى** خ. توكتوك قۇش، تۆمۈر تومشۇق.

**جالا** ئات-ئېشەكلەرنىڭ نوختىسى، هارۋا جابدۇقلىرىغا ۋە نەيزىگە زىننەت ئۈچۈن بېكىتىلىدىغان قىزىل يۇڭ پۆپۈك؛ ئاياللارنىڭ چېچىغا قوشۇپ ئۆرۈۋېلىنىدىغان يالغان چاچ.

**قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:**

ئاق ئالما، قىزىل ئالــما،
جالانى ئۈزۈن سالما،
ئەمدى سېنى ئالمايــمەن،
كەلگەنلەرنى ياندۇرما.

**جالاشلىق** قۇ. كۆتىرىشلىك. م: بۇ هــارۋا جالاشلىق هارۋا ئىكەن — بۇ هارۋا يۈك كۆتىرىشلىك هارۋا ئىكەن.

**جالاق** قۇ. بۇيــرۇق، باشقۇرۇش. م: جالاقــقا كىرمەيــدىغان ئات؛ جالاققا كىرمەيدىغان بالا — سۆزگە كىرمەيــدىغان بەگـ ۋاش بالا.

**جاللاپ** جۇۋا — تېرە سودىگىرى.

**جاما** ت. زەي سۇنى چىقىرىۋېتىش ئۈچۈن چېپىلغان ئېرىق، زەيكەش.

**جاماگۆل** قۇ. ياۋا كۆدە (ياۋا جۇسەي).

**جامبۇ** قە. داسىال.

**جامبىلكام دىمەك** قە. خوش بولماق، دوپپىســنى ئاســمانغا ئاتماق.

**جان ئەتمەك** ياشىماق، جان باقماق، كــۈن كەچــۈرمەك، ئۆز ئالدىغا تۇرمۇش كەچــۈرمەك. م: بالام، سەنمۇ ئەمــدى ئۆز جېنىڭنى جان ئەت.

**جاننى ياقىغا ئالماق** پانالانماق.

**جاۋا** ل. پالاز.

**جايلىماق[1]** پىچاق قاتارلىق تىغــلارنى ئۆتكــكلىتــش ئۈچۈن تاش قاتارلىق نەرسىلەرگە سۈركىمەك.

**جايلىماق[2]** قۇ. داجىماق، ئۆزىنى چەتكە ئالماق.

**جه**[1] قۇ. ئىست، ھەي، قويچۇ، قويساڭچۇ دىگەندەك نارازىلىق تۇيغۇسىنى بىلدۈرىدىغان سۆز ئالدى قوشۇمچىسى؛ يا، ياكى مەنىسىنى بىلدۈرىدىغان ياردەمچى سۆز. م: جە، نېرىچۇ سېنى — ھەي، قويساڭچۇ سېنى؛ جە ئۇنداق، جە بۇنداق — يا ئۇنداق، يا بۇنداق.

**جه**[2] غ. بولدى، بولامكىن، ھە، خوپ دىگەندەك مەنىلەرنى ئاڭلىتىدىغان ياردەمچى سۆز. م: جە، بولدى ئەمدى — خوپ، بولدى ئەمدى.

**جەدۋار** قە. پارپا.

**جەرگە** قۇ. پاسىل، چېگرا، چەك.

**جەرىدە** قە. ئاۋارە، لابدۇر؛ نامرات. م: جەرىدە كىيىم كىيگەنلەرنىڭ ھەممىسى تىلەمچى بولامدۇ؟ بۇلار نىمدىگەن جەرىدە، نىمدىگەن كەمبەغەل — ھە!

**جەز**[1] قۇ. 1. خىرىس؛ دوغىلار خەۋەر يەتكۈزۈپ چالىدىغان مېتال ئەسۋاپ. م: ئىلان جەز قىلدى — ئىلان خىرىس قىلدى.

**جەز**[2] قە. سېرىق مىس؛ ئوق قېپى.

**جەزلىك** ئىگەرنىڭ ئىچكى توقۇمى (بەزى جايلاردا "ئىچمەك" دىيىلىدۇ).

**جەژمەك** ئا. جىلىتكىغا ئوخشاپراق كېتىدىغان قىشلىق كىيىم.

**جەگرەن** خ. جەرەن، كىيىك.

**جەڭگى ئېشەك** قۇ. ئۇرۇشقاق ئېشەك.

**جەلدىك** غ. "جەزلىك"كە ئوخشاش.

**جەلگۈر** يانچۇقچى.

**جەمبىل** بىر يىللىق خۇشبۇي كۆكات، ئاشكۆكى.
**جەۋەندە** قە. ئاق ئۇن بىلەن قوناق ئۇنىنى ئارىلاشتۇرۇپ ياققان نان (تۇرپاندا قوشۇق نان دېيىلىدۇ).
**جوجەي** قۇ. ئېغىزنىڭ جاۋغىغا چىقىدىغان چاقا، گەز؛ ئېغىزدۇرۇق (يۇگەننىڭ ئېغىزدۇرۇقى).
**جودا** قۇ. سېھرى، جادۇ، كۆز باغلاش، ئەپسۇن. م: جودىگەر—جادىگەر، سېھرىچى، ئەپسۇنچى.
**جورۇق** قۇ. ھورۇن، قاشاڭ، پاسسىپ (جورۇپ تۇرمىسا ئىشنى ئۆزلۈكىدىن قىلمايدىغان ئادەم)؛ ھىساۋات، نەتىجە (پۇلنىڭ جورۇقنى چىقىرىش).
**جورۇقچىلىق** قە. بۇيرۇقچىلىق.
**جورۇڭقاي** قۇ. شەجەرە، نەسەپ تارىخى؛ پىلان، ئۇسۇل، تەدبىر، ئامال، دىت.
**جورۇقى يوق** قۇ. پەمسىز، دىتسىز، پىلانسىز، بولۇمسىز.
**جورىماق** بۇيرۇماق؛ باشقۇرماق؛ ئىشلەتمەك؛ بېغىشلىماق، باغلىماق؛ شىلتىمەك. م: ئەقىلنى جورىماق—ئەقىلنى ئىشلەتمەك؛ ئىشقا جورىماق—ئىشقا بۇيرۇماق؛ قولنى جورىماق—قولنى شىلتىمەك؛ بۇ ئۇتۇقلارنى ئۆزىنىڭ چېچەنلىكىگە جورىدى—بۇ ئۇتۇقلارنى ئۆزىنىڭ چېچەنلىكىگە بېغىشلىدى ياكى باغلىدى.
**جوزام** خ. ماخاۋ كېسەللىكى ("جەۋزام"مۇ دېيىلىدۇ).
**جوسۇن** ل. پىگورا، بەدەن تۈزۈلۈشى، تۇرق، قامەت، تۇس، شەكىل، ئوبراز: چىرايلىق بولەك جوسۇن—قامىتىنىڭ نىمىدىگەن كېلىشكەن؛ جوسۇنى كېلىشكەن ئايال—پىگورىسى

قاملاشقان ئايال(بۇ سۆز غۇلجىدا "جۇسۇن" دېيىلىدۇ).

**جوغدا** ئۇچار-قۇش ياكى باشقا ھايۋانلارنىڭ كوكۇلىسى.

**جوغدار** قە. تۆگىنىڭ بوينى ۋە تىزىدىكى ئۇزۇن تۈكلەر (بەزى جايلاردا "جوغداي، جودار"مۇ دېيىلىدۇ).

**جوغدار باش** قە. پاخما باش.

**جوغدار تۇماق** قە. پاخما تۇماق.

**جوغدۇقۇنماق** غ. توكماق، ئۇششۇمەك.

**جوغدۇن** قۇ. تېتىك، تىمەن، شوخ، تىرەز. م: بۇ ھەجەپ جوغدۇن ممايلار ئىكەن-ھە!

**جوغۇلا** قۇ. ئاتنىڭ كۆكرىگىگە تاقىلىدىغان قىزىل پوپۇك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئات بويىندا جوغۇلا،
بېشىدا يۇگەن - نۇختا.
ئاچچىغىڭ تولا كەلسە،
سەۋرى قىل بىزە توختا.

**جوگىنا** خ. چىشى كەپتەر؛ بىر خىل دورا ئۆسۈملۈكى.

**جوگقۇرماق** باشقۇرماق، ئىدارە قىلماق؛ ئىجرا قىلماق (جوگقۇرۇش كومىتېتى — ئىجرائىيە كومىتېتى).

**جولو** قۇ. قىسقا ئاغامچا، چولۇ (چۇلۇۋر)، تىزگىن.

**جولوقوق** قۇ. دەرۋازا، تاشقارقى ئىشىك.

**جون** قۇ. نىيەت. م: جونى يامان—نىيىتى يامان، ئىچى يامان؛ جونى يامانىنىڭ قازىنى تۆشۈك (ماقال). بۇ سۆز غۇلجىدا "جۆن" دېيىلىدۇ ۋە "كۆرۈنۈش، قىياپەت" مەنىسىدە قوللىنىلىدۇ. م: جۆنى پەس—يامان كۆرۈنۈشلۈك.

**جونىماق** بىگىز قولىنى تۇرتمەك، م: ئۇلار بىر بىرىنى جونۇپ سەتلەشتى؛ قولۇڭنى جونىما—بىگىز قولۇڭنى تەڭلىمە.

**جوۋاتماق** ئاۋارە قىلماق، هالسىراتماق.

**جوۋالغۇ** ئاۋارىچىلىق، بىسىرامجانلىق، غەشلىك. م: يول جوۋالغۇسى—يول ئاۋارىچىلىغى؛ كۆڭۈل جوۋالغۇسى—كۆڭۈل غەشلىكى.

**جوۋنتالىماسلىق** كۆ. باشقۇرالماسلىق. م: بۇ ئاتنى جوۋنتالىمىدىم.

**جوۋىزىر** كۆ. گەپ ئاڭلىماس، گەپ ئۆتمەس. م: بۇ بەك جوۋىزىر بالىكەن.

**جوۋىماق** ئاۋارە بولماق، هالسىرىماق. م: ئۆزلىرى كۆپ جوۋاپلا، رەھمەت.

**جوي** قۇ. جاپا-مۇشەققەت (جوي-جاپا).

**جۇپا-جۇپپاڭ** قە. چىپ-چىپ. م: يۈزىدىن جۇپا-جۇپپاڭ تەر ئاقماقتا ئىدى.

**جۇپپاڭلىماق** قە. چىپىلدىماق. م: شىشىدىن جۇپپاڭلاپ هاراق ئاققىلى تۇردى.

**جۇجۇڭ** قۇ. سۇڭگۈچ.

**جۇدۇنلىماق** قۇ. ئاچچىغلانماق، غەزەپلەنمەك.

**جۇگان** قۇ. چوكان. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تاشار يولى تاشلىقكەن،
جۇگانلارى قاشلىقكەن.
تاشارنىڭ جۇگانلارى،
قۇمۇللۇققا ئاشىقكەن.

**جۇل** ئات يوپۇغى.

**جۇلاق** ل. نەيرەك، هىلە، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

لىكىسرچاق توقۇماساڭ،
ياغىر چىقادۇر ئۇلاغىڭ.
مەن سېنى قوشماۋىدىم،
ئۇ بىزگە قىلغان جۇلاغىڭ.

**جۇلدا كەتكەن** غ. ئۇگىنىپ قالغان. م: جۇلدا كەتكەن كېسەل — ئۇگىنىپ قالغان ئادەت (كېسەل).

**جۇلدى - جاساق** "جاساق"قا ئوخشاش.

**جۇلقۇنماق** يۇلقۇنماق، سىلكىنمەك. م: ئات تازا بىر جۇلقۇنۇۋالدى.

**جۇلۇق** ل. چەم. م: تېشلىسە جۇلۇق سالىپ يامايمەن — ئاياق كىيىم تېشلىسە چەم سېلىپ يامايمەن (بۇ سۆز باشقا جايلاردا "كونا، ئەسكى، ھېرىپ، -چارچاش" دىگەن كۆچمە مەنىلەردە قوللىنىلىدۇ. م: ھېرىپ جۇلۇقۇم چىقتى؛ جۇلۇقى چىقىپ كەتكەن چاپان.

**جۇمبۇ** قە. بوغا (ئاتنىڭ بوينىغا سالىدىغان).

**جۇمقۇلىماق** قۇ. تەييارلىماق، ھازىرلىماق. م: ئىش - كۆشلەرنى جۇمقۇلاپ قويدۇڭمۇ؟

**جۆجىلە** قە. ئارىلاشماق، ئىشتىراك قىلماق.

**جۆنتمەك** قۇ. كاپشىماق، ۋالاقشىماق، ئويلىماي گەپ قىلماق.

**جۆندەك** خ. كونا، جۇل - جۇل، يىرتىق. م: جۆندەك چاپان — يىرتىق چاپان (قەشقەردە "جونداق" دىيىلىدۇ).

**جۆۋەندە** قە. "جەۋەندە"گە ئوخشاش.

**جۇتىرەڭچىلىك** قە. جۇتچىلىق، قەھەتچىلىك، قىسچىلىق. ئەتىياز كۈنلىرى ئوزۇق-تۈلۈك قىسلىشىپ، يەمەك-ئىچمەك غورىگىللىشىپ كەتسە، "جۇتىرەڭچىلىك بولۇپ كەتتى" دېيىلىدۇ.

**جۇجەك** قۇ. چۈجە.

**جۇجەم** ئۈجمە. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كۆك كەپتەر ئوتتۇرادۇ،
ئاق جۇجەمنىڭ باشىدا.
بىزنىڭ يارلا ئوتتۇرادۇ،
ئېگىز تاغنىڭ باشىدا.

**جۇزنەك** دەريا بويلىرىدا ۋە ئورمان ئەتراپلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**جۇسۇنلىمەك** غ. زەڭ قويماق، بىر نەرسىنىڭ تۇرقىنى، شەكلىنى ئېنىق بىلىۋالماق.

**جۇكتۇ** قە. بېخىل، پىخسىق.

**جۇن** قۇ. نەم (ياغاچ)، ھۆل بىلەن قۇرۇقنىڭ ئارىلىغىدىكى نەرسە.

**جىمە** ل. تاپا-تەنە، غەيۋەت-شىكايەت، سۆز-چۆچەك (بۇ سۆز باشقا جايلاردا "تاپا-جىمە. تاپا-تەنە" دېگەن جۈپ سۆز تەركىۋىدە كېلىدۇ). لوپنۇر قوشاقلىرىدا مۇنداق كەلگەن:

بارساڭلار سالام دەڭلار،
بىزنى سۇراغان يارغا.
ئاتىنى چىقارماڭلار،

كۆڭلۈم تۇغمايدۇ ئاڭغا.
خالۇ يەر بىلەن ئۆسسۇن،
جېمەسى بولۇر ماڭغا.

**جى** خ. ۋەسقە، ھۆججەت، تىلخەت. م: تىلىدىن جى ئاپتۇ ــ تىلىدىن خەت ئاپتۇ.

**جىپسا** ياپسا؛ ماس، مۇۋاپىق. م: جىپسا كەلمەك ــ ماس كەلمەك، لايىق كەلمەك.

**جىجە** ل. موما، چوڭ ئانا. م: جىجەم كەلدى ــ مومام كەلدى.

**جىجۇۋي** غ. تىپتىك، جانلىق.

**جىجىلاق** غ. جىدەلخور، يىغلاڭغۇ.

**جىرغىلاق** خ. باللار ئوينايدىغان تۆمۈر چەمبىرەك.

**جىرىس** چالا تاسقالغان ئۇن (قىلىن ئەگلەكتە تاسقاپ يۇمشىغى ئايرىۋېلىنغاندىن كېيىن، شالاڭ ئەگلەكتە تاسقاپ، يىرىك كېپىگى ئايرىۋېتىلگەن يۇمشاق كېپەكلىك ئۇن).

**جىرىم باغلىماق** غ. مۇز تۇتماق. م: سۇلار جىرىم باغلىغاندا.

**جىرىم-جىرىم** قە. تال-تال، يول-يول. م: ئالقىنىدىكى جىرىم-جىرىم سىزىقلار.

**جىس** قە. خىلۋەت، قورقۇنچلۇق، سوغۇق چىراي، يىرگە-نىشلىك. م: جىس چىراي ئادەم؛ جىس يەر؛ جىسكىنمەك ــ يىركەنمەك، قورقماق، ھەزەر قىلماق.

**جىغا** قە. جىرغا، چىرغا.

**جىغىماق** قە. تاشلىماق، چۆرىمەك. م: ئەركىن جىلتىسنى ئۆگزىگە جىغىۋېتىپ، بازارغا چاپتى.

**جىگدە شاخشاق** قە. "جىگدىچى قۇش"قا ئوخشاش.

**جىگدىچۇك** غ. جىگدىچى قۇش (بەزى جايلاردا "تۇتى قاغا" دېيىلىدۇ).

**جىلغ باسماق** غ. سالمىغى بولماق، تۇتامغا چىقماق، ئاساسلىق. م: جىلغ باسمايدىغان گەپلەر — تۇتامغا چىقمايدىغان ئاساسسىز گەپلەر؛ ئوتتۇرىغا قويۇلغان پاكىتلار جىلغ باسىدۇ.

**جىڭگىل** قە. بۇدرە، بۇجىغۇر.

**جىلغ موللەك** قە. قوناق ئۇنىنى پوم قىلىپ، ئىچىگە قوي يېغى، ياڭاق مېغىزى قاتارلىق نەرسىلەرنى سېلىپ پىشۇرۇلىدىغان بىر خىل نان.

**جىلا**[1] خ. سالاسۇن، رىشاتكا.

**جىلا**[2] قۇ. جۇلا، يالتىراق. م: بۇ جىلالىق تاگار (تاۋار) ئىكەن.

**جىلە** غ. قىلتاق.

**جىلتا** غ. بوخچا؛ جۇۋاۋا ياكى مانتىنىڭ جىلتىسى ("جىلتە"مۇ دېيىلىدۇ).

**جىۋجىل** غ. ئەپچىل، چاققان؛ چىرايلىق. م: جىۋجىل يىگىت ئىكەن — چىرايلىق يىگىت ئىكەن.

**جىلدىماق** قە. تىپچەكلىمەك، تىپىرلىماق، تاتىلماق، م: كېيىك يەرنى جىلداپ، ئاۋال ئالدى پۇتىنى، ئاندىن ئارقا پۇتىنى پۇكۇپ، بويىنىنى سوزغىنىچە جىم يېتىپ قالدى.

**جىلمايماق** غ. كۈلۈمسىرىمەك. م: يۇلتۇزلۇق ئاسمان جىلمىيىپ يۈز ئاچتى.

**جىمىرلىماق** مەۋج ئۇرماق. م: جىمىرلاپ ئېقىۋاتقان دەريانىڭ سۇيى.

**جىن تاماكىسى** "يەر توزغىغى"نىڭ ئىككىنچى بىر ئاتىلىشى، ئوتلاقلاردا بولىدۇ.

**جىننەك** كىچىك بالىلارنىڭ ئەركىلەتمە نامى (قاراڭ، ماۋۇ جىننەكنى!)

**جىندەك** قە. بىرئاز، كىچىككىنە. م: جىندەك ئولتۇرۇپ تۇرۇڭ.

**جىن شوخلىسى** "ئىت ئۈزۈمى"نىڭ باشقىچە ئاتىلىشى بولۇپ، ئېتىزلاردا، ئېرىق بويىلىرىدا ئۆسىدۇ.

**جىن چاتقىلى** تاغلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل چاتقال.

# چ

**چاپانچى** قە. يالاقچى، تەخسكەش، خوشامەتچى، كۆتەر-
مچى.
**چاپان كۆتەرمەك** كۆتەمچىلىك قىلمان، تەخسچىلىك
قىلماق، خوشامەت قىلماق.
**چاپان ياپماق** قە. يوشۇرماق، يانباسماق، ئەيىۋىنى ياپماق.
**چاپپۇش** ل. قۇلاقچا، ئۇلپاق.
**چاپتىكەش** شوخ، كەپسىز؛ چىپىلغاق. م: چاپتىكەش مۇشۈك —
ھەممە نەرسىگە چىپىلىدىغان مۇشۈك.
**چاپچا** خامان ئىشلىرىدا ئىشلىتىلىدىغان بىر خىل سايمان،
ياغاچ چىشلىغى ياغاچ چاپچا، تۆمۈر چىشلىغى تۆمۈر چاپچا
دىيىلىدۇ (بەزى جايلاردا "ئارا" دىيىلىدۇ).
**چاپچىل قاينىماق** قۇ. ئالدىراشچىلىق بولماق.
**چاپراس** چەمبەرچەس، گىرەلەشكەن، ئۆتۈشكەن؛ م:
چاپراس قىلىپ باغلىماق — گىرەلەشتۈرۈپ باغلىماق؛ چاسا،
م: چاپراس سىزىقلىق قەغەز، كەتەكچە سىزىقلىق قەغەز.
**چاپسا** خ. كىچىك كورەك.
**چاپقاق** ئوغرى. م: چاپقاق مۇشۈك — ئوغرى مۇشۈك.
**چاپتىدىماق** غ. بوران — شۇىرغاننىڭ ئايلىنىپ ئۇرۇشى.

م: بوران چاپقىداپ ئۇرغىلى تۇردى.

**چاپما** خ. پۇتەي چىقىرىلغان، پۇتۇن ئويۇلغان. م: چاپما ئۇلاق — پۇتۇن ئويۇلغان ياغاچ ئوقۇر؛ چاپما قېيىق — پۇتۇن ئويۇپ ياسالغان قېيىق.

**چاپمۇ - چاپ** ت. يۈزمۇ - يۈز. م: بازاردا چاپمۇ - چاپ ئۇچرىشىپ قالدىم.

**چاپى** خ. شادىلىق قوش كارۋات.

**چات** غ. ئاچال، ئېغىز (تاغ ئاغزى). م: ئىككى تەرىپى ئېگىز تاغلار بىلەن ئورالغان كەڭ چاتقا جايلاشقان تاغ يېزىسى.

**چاتاق** پۇتاق، شاخ. م: چاتىماق — پۇتىماق.

**چاتىر** كۇ. نۆشۈدۈر.

**چاجا** قۇ. سالجا. م: ئاتتا ئۆت يوق، چاجىدا كۆت (ماقال).

**چاجۇپ** غ. جىنازىغا ئۆلۈكنى سالىدىغان تاختاي.

**چايجۆش** چۆگۈن (تۇشتا سوقۇلغان ئاپتۇۋىسىمان چاي چۆگۈنى).

**چاچا** قۇ. پوپۇك، چۇچا. م: چاچىلىق ياغلىق (چۇچىلىق ياغلىق).

**چاچاپ كەتمەك** قۇ. سەسكىنىپ كەتمەك، بىر نەرسىنى تولا يەۋېرىپ، يىگۈسى كەلمەس بولۇپ قالماق. م: گۆشنى تولا يەپ، گۆشتىن چاچاپ كېتىپتىمەن (بۇ سۆز غۇلجىدا "چاقاپ كېتىپتىمەن" دېيىلىدۇ).

**چاچقا** توي - تۆكۈندە كېلىنىڭ بېشىدىن چېچىلىدىغان، جەسەتنى كۆمۈش ئالدىدا جامائەتكە تارقىتىپ بېرىلىدىغان

قەن ـ گېزەك ياكى پۇل.

**چاچلىق بالا** ت. قىز بالا (ياتلىق قىلىنمىغان قىز).

**چاچ گۆيەك** قۇ. چاچقا تاقىلىدىغان بېزەكلىك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارا ياغاچ قاشتا بولۇر،
چاچ گۆيەك چاچتا بولۇر.
يارنىڭ دەردى ھەرقاچان،
يۈرەك بىلەن باشتا بولۇر.

**چار** قە. ئەيىپ، ئېۋەن، ئالىلىق. م: چار چىقارماق — ئېۋەن تاپماق؛ چار قالماق — ئالا قالماق، چۇشۇپ قالماق.

**چارا** تەلەڭگىسمان يۇمىلاق ياغاچ تاۋاق (بۇنىڭدا خېمىر يۇغۇرغىلىمۇ، ئاش ئۇسقىلىمۇ بولىدۇ). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاش قىلدى قاپ ـ قارا،
ئۆزى ئىچتى بىر چارا.

**چارە** قە. ئۇستۇن، ئارتۇق. م: گۇلسۇمخان ئاچا ئۇنى ئۆز ئوغلىدىنمۇ چارە كۆرەتتى.

**چارتماق** قۇ. پىچەن (ئوت)، ”چىغىرتماق“مۇ دېيىلىدۇ.

**چارچاپ[1]** قە. ئۇستىگە كوزا، كۇپ ياكى تەلەڭگە، داس قويۇلىدىغان، ياغاچتىن ياسالغان، ئۈچ ياكى تۆت پۇتلۇق پاكار شىرەگە ئوخشاش قۇرۇلما.

**چارچاپ[2]** خ. شادىلىق كىچىك كارۋات.

**چارچاڭ** قۇ. قىرتاق، يېقىمسىز، قاڭسىق؛ قوپال. م: بۇ بەك چارچاڭ ھاراق ئىكەن؛ ئۇ چارچاڭ ناخشا ئېيتىدىكەن؛

ئۇ بەك چارچاڭ ئادەم ئىكەن.

**چارچاي** قارىقات.

**چار چۆپ** كۇ. "چاچاپ"قا ئوخشاش.

**چاسامېتىر** قە. كۋادىرات مېتىر.

**چارسۇ** قە. تۆت كوچا ئاغزى.

**چا مېغىز** خ. ياڭاق مېغىزى بىلەن ئۈرۈك مېغىزىنىڭ ئارىلاشمىسى؛ ئالا مېغىز.

**چار ئوت** قە. سۈت ئوت.

**چارۋاغ** غ. دەريالاردا بېلىق تۇتۇش ئۈچۈن، ياغاچلارنى بىر بىرىگە چېتىپ قورشام قىلىپ قويۇلغان دائىرە، بىر ئۇچىغا كونجۇت باغلاپ قويۇلىدۇ. بېلىقلار كونجۇتنى يۇراپ، چار باغنىڭ ئىچىگە كىرىپ تۇتۇلىدۇ.

**چا سارالڭ** قە. جىڭ سارالڭ.

**چاشەنبە** قە. ساراڭ قېتىش، بېشىدا زاغۇنى بار.

**چاغ** ۋاقىت، دەۋر، پەيت (ئۇ چاغدا، ئۇ زامانلاردا)؛ مۆلچەر، ئېھتىمال (بۇ ئىشنى ئۆزەڭ چاغلاپ قىل، ھەققىنى ئۆزەڭ چاغلاپ بەر،... كەلگەن چېغى ــ كەلگەندۇ)؛ ھال، كۈچ ــ قۇۋۋەت (چېغىڭنى چاغلاپ ــ ھالىڭغا قاراپ ئىش قىل)؛ تەييار، ھازىر (چاغ بولۇپ تۇرۇڭلار ــ تەييار بولۇپ تۇرۇڭلار)؛ خۇرسەن، شاد (قاغىلار "قاق" ئېتىدۇ، ئۆز ۋاقتىنى چاغ ئېتىدۇ ــ ماقال).

**چاغاناق** قۇ. تەخسە مۇزىكا ("چاغىناق"مۇ دېيىلىدۇ).

**چاغاناي** قۇ. قومۇش سۇناي ("چاغىنا"مۇ دېيىلىدۇ).

**چاغۋا** قۇ. ئېھتىمال، بەلكى (باشقا جايلاردا "چېغىۋا"

دېيىلىدۇ. م: كەلگەن چېغىۋا ــ كەلگەن ئوخشايدۇ.
ئەسلى ــ چېغى بار). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارلىق تاغلار يېقىنچۇن،
هاۋالىرى سوق چاغۋا.
جۇگانلىرى بىچارە،
يىگىتلىرى يوق چاغۋا.

**چاغىرچاي** بەسەي تۇرىدىكى بىر خىل ئۆسۈملۈك (كۆكتات).
**چاقا** قە. پۇل، ئاقچا، تەڭگە. م: ئۇنىڭ نەرقى ئون چاقا.
**چاقاڭدى** قە. ئوڭدا. م: چاقاڭدىسىغا چۈشتى ــ ئوڭدىسىغا چۈشتى.
**چاقام-چاقام** سوغا باش چۆكۈرۈشتىن بۇرۇن ئېيتىدىغان بالىلار سۆزى. م: چاقام-چاقام، ئىلان پاقام.
**چاقايماق** قە. نۇرنىڭ تەسرىدىن كۆزنىڭ چېقىلىشى. م: چىراق يورۇغىدا كۆزلەر چاقىيىپ يولنى ئىلغا قىلغىلى بولمايتتى.
**چاقپىلەك بولۇپ كەتمەك** قە. خوشاللىقى ئىچىگە پاتماي كەتمەك؛ يايراپ كەتمەك.
**چاقچا** غ. ناسۋال قوتىسى.
**چاقچۇق**[1] قۇ. ئۆرۈك ياكى شۇنىڭغا ئوخشاش يېمىشلەرنىڭ ئۇچكىسى، ئۇرۇقچا.
**چاقچۇق**[2] قە. ساپال قاچا. م: چاقچۇق چىنە ــ ساپال چىنە (بەزى جايلاردا فار-فور قاچىلارنىڭ سۇنۇقلىرىمۇ "چاقچۇق" دېيىلىدۇ).
**چاقچىلقاي** قۇ. ئالدىراش، ئالدىراشچىلىق؛ ئالدىراڭغۇ؛

بىسىق. م: چاقچىلقاي كۆنلەر: چاقچىلقاي ئادەم. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاتنى مىندىم ئىگەرسىز،
باشى ـ كۆزى يۆگەنسىز.
چىرايلىق مېنىڭ يارىم،
چاقچىلقايدا كېپقاپسىز.

**چاقسا** قۇ. شادىلىق ياغاچ قوۋۇق، دەرۋازا.

**چاققۇ** ل. چۈچۈن قۇرۇت.

**چاقما كاۋا** كاۋىنىڭ بىر تۈرى (بەزى جايلاردا "ئەنجان كاۋىسى" دېيىلىدۇ).

**چاقىلاي** قۇ. يۇزگە چىقىدىغان بىر خىل داغ (تولاراق ئەتىياز كۈنلىرى چىقىپ، كېيىن يوقاپ كېتىدۇ).

**چاكان ياغلىق** قە. بەلۋاغ، رومال. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاقسۇنىڭ يولى باغلىق،
بېلىمدە چاكان ياغلىق.
مەن كۆيسەم ساڭا كۆيدۇم،
سېنىڭ كۆيگىنىڭ چاغلىق.

**چاكسا** قە. ئېغىرلىق ئۆلچىمى، بىر جىڭ ئېغىرلىققا تەڭ.

**چاكمۇخ** تاغ ۋە ئورمان بويلىرىدىكى ئوتلاقلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**چاڭ** چاڭگال، قول. م: كىشىنىڭ ھەققىغە چاڭ سالماق؛ سار چۈجىگە چاڭ سالدى.

**چاڭقاغا** قە. توڭقاغا.

**چاڭقۇرۇن** غ. ئالدىراشچىلىق؛ بېسىق. م: ئىشىم تولىمۇ

چاڭقۇرۇن بولۇپ كېتىپ كېلەلمىدىم.

**چاڭگا ساقال** بومبۇر ساقال.

**چاڭگاك** قوش قوللۇق ئارا؛ بېلىق تۇتىدىغان تۆت چىشلىق ئارا.

**چالا-چوتا** قە. چالا-بۇلا.

**چالا-چۇشتە** قە. چالا-بۇلا، چالا-پۇچۇق.

**چالغىتماق** غ. ئېلىشتۇرماق، بۇرىماق، قاچۇرماق. م: گەپنى چالغىتماق — گەپنى بۇرىماق؛ ئۇ ئىشنى چالغىتماي ئىشلەيدۇ — ئۇ ئىشنى ئېلىشتۇرمەي ئىشلەيدۇ؛ پىكرىم چالغىپ كەتتى — پىكرىم قېچىپ كەتتى.

**چالما[1]** ل. ئۇننى سۇغا چېلىپ ئېتىلىدىغان ئۇماچ. م: بۇغداي چالمىسى — بۇغداي ئۇمىچى.

**چالما[2]** مال قىغىنىڭ كېسىكى.

**چام** قە. ئورۇنداشقا تېگىشلىك ھەسسە، بۆلەك. م: چام بۆلۈپ بەرمەك — ئورۇنداشقا تېگىشلىك ھەسسىسىنى بۆلۈپ بەرمەك (كۆپىنچە ئورما، ئېرىق چېپىشلاردا ئىشلىتىلىدۇ).

**چاما** قۇ. ئۇماچ، يارما.

**چامۇللاق** خ. تىك مۇللاق ئېتىش.

**چامبۇل ئېشەك** ئالا ئېشەك.

**چامچا[1]** قۇ. يەكتەكتىن ئۇزۇنراق كېلىدىغان يالاڭ ئۇزۇن چاپان (يازلىق). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن: ئىگىز ئازغان بويىدا، چامچاڭنى سەن مۇرەڭگە ئال. شۇغىنە ئايلا جۇگانىنى، ئالمىدەك ياڭغا سال.

**چامچا[2]** ت. كۆڭلەك.

**چاناچ** تېرە خالتا (تۇلۇم)، تورسۇق. م: بىر چاناچ قىمىز.
**چاناق**[1] خ. تۆگمەننىڭ دان چۈشىدىغان يېرى.
**چاناق**[2] ئا. كۆز غوزىسى (باشقا جايلاردا بۇغدايىنىڭ خانىسى، قېپى مەنىسىدە قوللىنىلىدۇ. م: بۇغداي چانىغى؛ پاختا چانىغى).
**چاندىر** سىڭىر؛ ئورۇق. م: چاندىر ئادەم — ئورۇق ئادەم؛ گۆشنىڭ چاندىرى — گۆشنىڭ سىڭىر ئارىلاش كەلگەن، پىچاق ئۆتمەيدىغان يېرى.
**چاۋا**[1] ئۈسۈملۈكلەرنىڭ قۇرۇق شاق-شادىلىرى، يوپۇرماقلىرىنىڭ ئۇۋاقلىرى. م: ئەخلەت-چاۋا، چاۋا-چاتقال (بەزى جايلاردا "چوۋا"مۇ دېيىلىدۇ).
**چاۋا**[2] هايۋانلارنىڭ ئىچ يېغى. م: چاۋاياغ (بەزى جايلاردا "چارۋى" دېيىلىدۇ).
**چاۋات** ل. ئاچمانان، كاكچانان، چوۋات. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

شلپەناننى ياقماڭلار،
كۆيۈپ كېتەدۇر چاۋات.
مېنى ئىچمنى كۆيدۈرگەن،
مەللەڭدەكى ئاق ناۋات.

**چاۋارتماق** ل. چاۋارماق. م: جاۋاغايىم چاۋۇرتۇپ قېپتۇ — جاۋىغىيىم چاۋۇرۇپ قېپتۇ.
**چاۋكا** غ. ساغرىسى چىپار ئات.
**چاۋۇپ كەتمەك** تېگىپ كەتمەك، ئېغىر كەتمەك، تەسىر قىلماق. شېئىردا مۇنداق كەلگەن:

سۆزلەۋەرسەم كېيىم يەنە ئاۋۇپ كېتەر،
ئەمەل تۇتقان جاناپلارغا چاۋۇپ كېتەر.

**چايپەش** غ. چاي ئوراپ قويىدىغان تۇگۈچ.

**چايدام** قۇ. چۆللەردە سۇ يىغىلىپ قالىدىغان كۆلچەكلەر.

**چايدۇت** ل. مەخسۇس چاي دەملەپ ئىچىدىغان تۇۋاقلىق چۆگۈن.

**چايقاق** ل. دولقۇن. م: سۇ چايقاغى — سۇ دولقۇنى.

**چايلىماق** قە. ئۆسۈملۈكلەرنىڭ تازا باراخسان بولغان ۋاقتى. م: بۇغداي چايلاپتۇ؛ كۆكتاتلار چايلاپتۇ.

**چەپ** سول، تەتۈر (كۆچمە مەنىدە كېلىشمەسلىك، ئوكۇشسىزلىق، پالاكەتلىك، نەس، كاج دىگەن ئۇقۇملارنى بىلدۇرىدۇ).

**چەپەك** قۇ. چەلپەك، پوشكال، قۇيماق.

**چەپچەك** قە. چۆگۈننىڭ تېشىلىپ كەتمەسلىكى ئۈچۈن تېگى تەرىپىدە مەخسۇس يەرگە قويۇشقا ياسالغان قىسمى. چۆگۈن ئالساڭ چەپچەكلىكنى ئال، خوتۇن ئالساڭ ئەمچەكلىكنى (ماقال).

**چەپى - غەلەت** قە. ئازدۇرماق، كۆز ئالدۇرماق. م: نازارەتچىلەرنىڭ كۆزىنى ھەر خىل يوللار بىلەن چەپى - غەلەت قىلىپ، ئىشنى جۆندەيتتۇق.

**چەتمە** قۇ. مەشۇت يىپ: بىر خىل چىقىرىشماق قىلىپ ئوينايدىغان ئويۇن.

**چەتمەك** ئا. قارا قۇشقاچ تۇتىدىغان ياغاچ توزاق.

**چەتنەپ كەتمەك** ئۆلۈپ كەتمەك. م: چۆجىلەرنىڭ ئونى

چەتنەپ كەتتى، ئۇنى ئەي بولدى (بۇ سۆز كۆپىنچە ئادەم ۋە هايۋانلارنىڭ باللىرىنىڭ ئۆلۈشىگە قارىتىلىدۇ).

**چەچكە** خ. بۆزچىنىڭ يىپ تاغىغى.

**چەرتمەك** قۇ. چەكمەك، چالماق، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

دېپىنى چەرتسە بولۇر،
چېكىپ، سوقۇپ چەرتسە بولۇر.
دېپىنى چەرتەلمىسە،
چەرتكۈچىگە بەرسە بولۇر.

**چەرچىن** قە. ئۇششاق، هەر خىل. م: چەرچىن مال — ئۇششاق مال.

**چەشمە** قۇ. كەشتە. م: چەشمە تىكىش — كەشتە بېسىش.

**چەك باسماسلىق** يىك باسماسلىق، قاملاشماسلىق. م: بۇ گېپىڭ چەك باسمايدۇ.

**چەكمەك** قە. قېشىنى قاقماق، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئەندى مېنى كېتىدۇ دەپ،
چەكمە قېشىڭنى.
غورىلاينىڭ بالىسىدەك
تۆكمە يېشىڭنى.

**چەلەڭگۈچ** قۇ. ئارىلاش، ئارىلاش-قۇراش.

**چەلگىمەك** يىپنى ئۆرلەپ تۇرماق، لەيلىمەك. م: ئاشنىڭ يىپنى چەلگىپ تۇرۇپتۇ.

**چەللە** ئۇزۇم شاخلىرىنى ئارتىلدۇرىدىغان چەللە، باراڭ.

**چەللىدە ئات چاپتۇرىدىغان** پوچى، زاڭ مەنىلىرىنى بىلدۇرىدىغان بىرىكمە.

**چەمەك** خ. ئاچا ياغاچ، يىپ ئېگىرىدىغان چاقنىڭ ئاچا ياغىچى.
م: دارۋاز بالا بادىرىلار چەمىكىدىن ئۆتۈپ، تېخىمۇ تىك تارتىلغان دار ئۈستىگە كۆتۈرۈلۈشكە باشلىدى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

بېغىمدىكى ئالمىنىڭ،
شاخلىرى چەينەكچە بار.
مېنى كۆيدۈرگەن خېنىمنىڭ
بەللىرى چەمەكچە بار.

**چەنەۋرە** خ. چەۋرە، ئەۋرىنىڭ بالىسى.
**چەندان** ناھايىتى، بەك؛ كۆپ قېتىم. م: مەن چەندان ئېيتتىم.
**چەندەكچى** ئا. ئۈرۈكنىڭ بىر تۈرى.
**چوپا - چوپاڭ** قە. چىپ - چىپ، چىلىق - چىلىق. م: چوپا - چوپاڭ تەر — چىپ - چىپ تەر ("جوپا - جوپاڭ"غا ئوخشاش).
**چوتا** قۇ. چوڭ ئاتا (تاغلىقلار سۆزى، قىسقارتما سۆز).
**چوت پايپاق** ئا. پىما.
**چوجالماق** خ. كىرىلمەك، سوزۇلماق.
**چوچىماقچى** قۇ. توساتتىن، تۇيۇقسىز.
**چوخچا** قۇ. دۆۋە؛ دەستە. م: چوخچا - چوخچا نان — دەستە - دەستە نان.
**چوخچىلماق** قۇ. چوخچايتماق.
**چور** ت. سېغىز لايدىن ياسالغان ئۇشتەك.
**چورۇپ** قە. ئاياللارنىڭ ئاياق كىيىمى. م: پۇتىغا چىرايلىق ئالا - يېشىل گۇللەر تىكىلگەن قونجىلىق قىزىل چورۇپ

كىيگەن.

**چورۇق**[1] ت. چىگىت ئايرىيدىغان چىغرىق ، دېيىلىدۇ).

**چورۇق**[2] كالا تېرىسىدىن ئىشلەنگەن ئاددى ئاياق كـ يىم. كۆرگەن كۆنگىنى ئۇنۇتما، شىرە چورۇقىڭنى قۇرۇتما (ماقال).

**چوش** ت. بىر يەردىن ئىككىنچى بىر يەرگە سۇ ئۆتكۈزىدىغان ياغاچ نو؛ بىر چۆنەكتىن ئىككىنچى چۆنەككە سۇ چۈشۈرىدىغان ئىگىزلىك؛ ئۆگزىدىن يامغۇر سۈيى ئېقىپ چۈشىدىغان نو؛ تۆگمەن سۈيىنىڭ يۇقۇرىدىن سۇ چۈشۈرىدىغان شاقىراتمىسى.

**چوغ** خ. قويۇق، نۇرغۇن، زىچ، كۆجۈم، توپ. م: چوغ مەلە — توپ مەھەللە.

**چوغا** خ. رەستە، نۇرغۇن ئادەم توپلانغان جاي.

**چوقاي**[1] قۇ. مىراس بۆلگۈچى، تەقسىم قىلغۇچى.

**چوقاي**[2] قە. هارۋىنىڭ چوقىيى. م: هارۋىنىڭ چوقايلىرىغا قىزىل توغ قادىتىپ... ئۇ هارۋىنىڭ چوقىيىغا مەككەم يېپىشىپ ئولتۇراتتى.

**چوكان** جۇۋان — ياتلىق قىلىنغان ياش ئايال (بەزى جايلاردا "چۆكەن" دېيىلىدۇ)؛ سۆگەتنىڭ يېڭى كۆكەرگەن ياش نوتىسى.

**چوكانتال** پەسىل مەۋسۇملىرىنىڭ بىرى بولۇپ، سۆگەتلەر چوكانلىغان مەزگىلگە توغرا كېلىدۇ.

**چوكىلاڭ** قە. چوكىلاڭ تاغلار — پاكار تاغلار.

**چوڭ دادا** قە. بوۋا (دادىسىنىڭ دادىسى)

**چوڭگرون** خ. تۈگچەك.

**چوڭنە** قۇ. چوڭ ئانا (ئانىسىنىڭ ياكى ئاتىسىنىڭ ئاچىسى).

**چولامپاي** قە. توكۇر، چولاق. بار بولاملىق، يوق چولامپاي (ماقال).

**چولتاق** چولتا.

**چولدۇر** قۇ. كىچىك ئوغۇل باللارنىڭ جىنسى ئەزاسى (بەزى جايلاردا "ئۇجۇك" دىيىلىدۇ).

**چولماق** رەختنىڭ كېسىلگەن يېرىنى يىپ-يىڭنە بىلەن ياكى مەخسۇس ئەسۋاپ بىلەن تورلىماق، يۆمسمەك.

**چوماق** قۇ. كۆتەك؛ ئۇمۇت (بىر ئۇچى كاللەك كالتەك).

**چوۋاڭ** خ. بېغى يوق سىۋەت.

**چوۋرۇ** قۇ. چىغىر يول، گىلاڭلاردىكى تار، قىيىن چىغىر يول، بۇنداق يوللاردا ھايۋانلار ماڭالايدۇ، ئىككى كىشى ماڭالمايدۇ.

**چۇپۇر** ئۆچكە يۈكى.

**چۇجىر** قە. يۇگەننىڭ ئېغىزدۇرۇقى. م: جىرەن قاشقا يۇگەننىڭ چۇجىرىنى ئەپلەپ چىشلەپ ئالدى-دە، بويۇن بەرمەي ئاپقاچتى.

**چۇچا** پوپۇك، گىلەمنىڭ چۆرىسىدىكى پوپۇكچە يىپلار.

**چۇچۇلىماق**[1] سايرىماق. م: تۇرغاي چۇچۇلىدى — تورغاي سايرىدى.

**چۇچۇلىماق**[2] قۇ. كىيىمنى سالماق، يەشمەك. م: چاپىنىنى چۇچۇلىۋەت — چاپىنىنى سېلىۋەت.

**چۇراپ** دەس، دەرھال. م؛ چۇراپ ئورنىدىن تۇرۇپ زالدىن چىقتى.

**چۇراڭ** خ. ئىگىز، سوقا سۆەت.

**چۇرقۇچ** قۇ. بۇدرە. م: چۇرقۇچ چاچ — بۇدرە چاچ.

**چۇرۇڭقاي** غ. تېرىككەك.

**چۇرۇيول** قۇ. تاغ-داۋانلاردىكى خەتەرلىك يول ("چۇرد-يول"مۇ دېيىلىدۇ).

**چۇغلۇق** غ. مۇدەننىڭ ياۋسى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تاغدا ئېچىلىپ قاپتۇ،
سېرىق سەبدە بىلەن چۇغلۇق.

**چۇغۇنتەك** بىر خىل كىچىك قۇش.

**چۇغۇندان** ئېتىز ياقىلىرى، يول بويلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**چۇقاپ كەتمەك** قۇ. ياغسىراپ كەتمەك؛ گۆش، ياغ يېگۇسى كېلىپ كەتمەك.

**چۇل-چۇل** كۇكۇم-تالقان بولۇپ كەتكەن، پارچە-پارچە بولۇپ كەتكەن. م: ئىگىز كۆتىرىپ ئاتقان شىشە يەرگە جاراڭلىدە چۈشۈپ، چۇل-چۇل بولۇپ كەتتى.

**چۇلغاشماق** خ. يىغىلىشماق، توپلىنىشماق، ئولاشماق.

**چۇلۇق** ل. كۆپ، مول، مىژ-مىژ، مىغ-مىغ. م: بېلىق چۇلۇق، قوساق توق — بېلىق كۆپ بولسا، قوساق توق بولىدۇ.

**چۇلۇق تاۋۇز** خ. پىشىپ ئۆتۈپ كېتىپ، ئۇرۇغى بىلەن ئېتى ئاجرىلىشىپ كەتكەن تاۋۇز.

**چۈمغۇق** خ. قاغا تىپىدىكى قۇش. م: ئاۋۇ چۈمغۇقنى قورۇۋېتىڭلا (بەزى جايلاردا "چۈمگەك"مۇ دېيىلىدۇ).

**چۈۋادان** قە. كەپتەرنىڭ بىر خىلى.

**چۆپچۆل** قە. غورىگىل، ئاددى، قاتتىق-قۇرۇق. م: داستىخىنىمىز چۆپچۆلرەك بولۇپ قالدى، كەچۈرۈشىسلە.

**چۆپگەز** قە. تامنىڭ قىرغاق-بۇرجەكلىرىگە سۇۋاق بەرگەندە سىلىق ۋە تۈز چىقىرىش ئۈچۈن قويۇلىدىغان ئۇزۇن ياغاچ.

**چۆپ-چۆپ** چىلىق-چىلىق. م: كىيىملىرىڭ چۆپ-چۆپ ھۆل بولۇپ كېتىپتۇ.

**چۆچەك** خ. تاقلانغان پىللە قۇرۇتلىرىنى ئالىدىغان تەۋەك.

**چۆرۈلمە** تويدا ئوغۇل تەرەپ قۇدىلارغا سوغا قىلىدىغان كىيىملىكلەر.

**چۆرسى يوق** قۇ. ئەبگار، چاپىنى تىزىدىن ئاشمايدىغان.

**چۆك** قۇ. تاغلاردا ھاك تاشلار ئۈستىدىكى سۇپە تاش، توپ-تۈز تاش.

**چۆكە پۇرچاق** قۇ. پۇرچاقنىڭ بىر تۈرى (سۆيۈق ئاشقا سېلىنىدۇ).

**چۆكۈچ** قۇ. چوكا.

**چۆگەن** قە. توپۇق توپنى ئۇرۇپ ئوينايدىغان تاياق. م: چۆگەن ئويۇنى، چۆگەن بىلەن توپۇقنى ئۇرۇپ ئوينايدىغان ئويۇن.

**چۆگۈنگۈل** بۇغدايلىق ۋە يول بويلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**چۆگىمەك** قۇ. يۆگىمەك، ئورىماق.

**چۆلمۆگ** ل. كۆلچەك.

**چۆمەچ** ت. چۆگىلىمەچ، باشتىكى چۆگىلىمەچ يەر. م:
ئۇنىڭ بېشىدا ئىككى چۆمىچى بار؛ يىپ ئىگىرىدىغان چاقنى
ئايلاندۇرىدىغان چوكا ياغاچ.

**چۆمگۈچ** ئا. چۆمۈچ.

**چۆمۈچ** قە. ساپلىق. م: قازاننىڭ كۈۋاچىسى چۆمۈچ
(ماقال).

**چۆمۈمەك** قۇ. ئۈزمەك (سۇنى).

**چۆرپە** ئا. ياۋا توڭگۇزنىڭ كۈچىكى.

**چۈچۈلىمەك** قۇ. ئۈزمەك (قوناق قاتارلىق زىرائەتلەرنىڭ
بېشىنى ئۈزمەك).

**چۈچۈن** غ. چۈچۈن قۇرۇتى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئەپيۈن تارتقان جاللاتلار،
دۆڭ يامۇلدا ياتىدۇ.
چۈچۈنلۈك، پەنلىك ئۆيدە،
نازۇك جۇۋان ياتىدۇ.

**چۈشەك** كۆرپە.

**چۈشكىنە** بىر خىل تىكەنلىك دەرەخ.

**چۈشلىمەك** ت. چۈشلۈك ئارام ئالماق. م: بىزنىڭ ئۆيدە
چۈشلىگىن.

**چۈشۈك** بالا تاشلاش. م: ئون تۇغۇتتىن بىر چۈشۈك يامان
(ماقال).

**چۈكۈنەم** ت. ۋىجىك، كۆرۈمسىز، ئىسكەتسىز، ئاددى.

**چۇله** قه. گۇله ـ قاق سۇيى، كۆچمه: مىجەزى بوش ئادەملەر چۇله ئادەم دىيىلىدۇ.

**چۇمبەت** قۇ. چۇمپەردە.

**چۇمگەك** قاغا تىپىدىكى بىر خىل قۇش.

**چۇنچه** ت. ئۈزۈم قۇرۇتىدىغان مەخسۇس ئۆي.

**چۇيگه** خ. چۇشۇرگه (تۇگمەن ئېرىقىنىڭ سۇيىنى چۇشۇرۇۋېتىدىغان ئېقىن).

**چىتىن** غ. قىزىل قارىغاي.

**چىچىراپ كەتمەك** كىچىك بوۋاقلارنىڭ ئۆلۈپ كېتىشى.

**چىچىرەڭ** قۇ. چەشرەڭ، هاۋارەڭ.

**چىچىرماق** قۇ. سەكرىمەك؛ چاچرىماق.

**چىچىكى چاي بولماق** قه. خوشال بولۇپ گۇل ـ قەقەلىرى ئېچىلىپ كەتمەك. م: بۇ خوشخەۋەرنى ئاڭلاپ، ئۇنىڭ چىچىكى چاي بولۇپ كەتتى.

**چىچىلغاق** ئا. چاقماق، چىقىن.

**چىدىر** قۇ. ئەخلەت، لاۋا.

**چىغىچه** قۇ. كۆكۈلدىكىدەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قىپ ـ قىزىل بۆكنى كىيىپ،
سەن ئۆزەڭنى بىلمىدىڭ.
چىغىچه يارنى كۆرۈپ،
بىزنى كۆزگە ئىلمىدىڭ.

**چىقىتىنماق** قه. چىقىلماق، چاقايماق، چاقنىماق. م: ئاپتاپتىن كۆزلىرى چىقىتىناپ كەتتى.

**چىقىش** قۇ. بىر بىرىگه ماس كەلمەيدىغان يىمەكلىكلەرنى

كۆپ يۇتىش ئارقىسىدا، ئاشقازاننىڭ بۇزۇلۇشى (تۇرپاندا
"چىقىل" دېيىلىدۇ). م: ئۇدۇل كەلگەنلا نەرسىلەرنى
يەۋېرىپ چىقىل بولۇپ قاپتىمەن.

**چىقىشماق** چاقچاق قىلىشماق، چاقچاق قىلماق.

**چىقىل - چۇقۇل** تۇرمۇشنىڭ يېتىپ - قوپۇش، تاماق قاتارلىق
جەھەتلەردە بىر خىل بولماسلىقى. م: تۇرمۇشتا چىقىل -
چۇقۇل بولۇپ قالمىدىم — تۇرمۇشتا غورىگىللىك تارتمىدىم.

**چىقىلدۇرغۇچ** تۆگمەننىڭ چىقىلدۇرغۇچى. م: تۆگمەن تېشى
مەن بولسام، چىقىلدۇرغۇچى سەن بول (ماقال).

**چىقىن** خ. تاغ قىيالىرى.

**چىكى لەلەك** غ. لاغايلاپ يۈرمەك. م: ئۇ چىكى لەلەك
بولۇپ يۈرىدۇ.

**چىكىلىك** قە. شەپكىنىڭ ئالدى؛ ئات، ئېشەكلەر نوختىسىنىڭ
چېكىگە توغرا كېلىدىغان يېرى. م: نوختىنىڭ چىكىلىكى،
چىكىلىك نوختا.

**چىگەلەك** ل. لوپ كەندىرى، ياۋا كەندىر.

**چىنەك** قورولغا ئېلىپ ئاتىدىغان نىشان، بەلگە.

**چىنىمەك** قورولغا ئالماق، چامىلىماق، مۆلچەرلىمەك.

**چىۋىرقاي** غ. تېرىككەك.

**چىۋىقىغا ئالماسلىق** نەزىرىگە ئالماسلىق، ھىساپقا ئۇتماسلىق.
م: ئۇ بۇ گەپلەرنى چىۋىقىغا ئالمايۋاتقاندەك، نەگىدۇ
تىكىلگىنى تىكىلگەن.

**چىپ** "دەرھال، ئۈزۈلۈش" مەنىلىرىدە كېلىدىغان ھالەت
ئىملىقى. م: مۇئەللىم سۆزلەۋاتقان دەرسنى چىپ

توختىتىپلا....

**چىپەرچى** خ. پوچتىچى، پوچتالىيون.

**چىپەرخانا** خ. پوچتىخانا.

**چىپتا** خ. قاپ، كەندىر تاغار.

**چىپچا** خ. جۇۋازنىڭ ياغ چىقىدىغان ئۆشۈكىگە تىقىپ قويىدىغان ياغاچ.

**چىپچاپ** ت. تويغۇچە ئەمەس، يېتەر-يەتمەس؛ تاماقنىڭ تويغۇچە بولماسلىقىنى بىلدۈرىدىغان سۆز. م: تاماق چىپچاپ بولۇپ قالدى — تاماق تويغۇچە بولمىدى. ئىككى ئېغىز كاپ-كاپتىن، بىر ئېغىز چىپ-چاپ ياخشى (ماقال).

**چىپىت** ئا. يۇپقا قاتلىما.

**چىپىچ** خ. يېشىغا توشمىغان چىشى ئۆچكە (باشقا جايلاردا "چىۋىچ" دېيىلىدۇ).

**چىت** ل. قاشا.

**چىتەن** غ. هارۋىنىڭ چۆرىسىگە قويىدىغان توساق؛ سامان قاچىلايدىغان چوڭ بورا قاچا، باداڭ (هارۋىغا ئورنىتىلىدۇ).

**چىچتىمخانا** ت. تەرەتخانا (چۆكۈرۈش مەنىسىدە كېلىدۇ).

**چىچىل** كۇ. چۇچۇلا.

**چىر** خ. پىر. م: بالىلىرى خۇددى تېنەپ قالغاندەك، ئۆينى چىر ئايلىنىپ يۈگۈرۈشۈپ يۈرەتتى.

**چىرمۇخ** ل. قۇلماق.

**چىرمىغۇت** چىگگىلەك (ئوت).

**چىرۋەك** ل. قۇلۇلە، قۇلۇلە قېپى.

**چىرىمدان** غ. يېڭى قاتقان نېپىز مۇز.

چىشى گەز-گەز بولماق  چەكسىز ئاچچىقى كەلمەك.
چىشىمەك  چىشى چىقماق. م: بۇ قوي چىشەپتۇ — بۇ قوينىڭ چىشى چىقىپتۇ.
چىش يارماق  غ. ئىغىز ئېچىپ گەپ قىلماق، بىر نەرسە دىمەك. م: ئاباق قانچىلىك يۇزسىزلىك قىلسىمۇ، ئايدىن ئۇنىڭغا چىش يېرىپ بىر نەرسە دىمىدى.
چىغچى  شاخ سانغۇچ (قۇش).
چىغدان  چىغ پەردە.
چىقار  ل. چىقار يەر، ئىغىز، مەنبە.
چىقاغدىماق  ل. چىق-چىق قىلىپ ئاۋاز چىقارماق، تامىقىنى قاقماق. م: سۇ ياقىنساغان چاقى بار، بۇركۇت چىقاغداپ تۇرادۇ.
چىقان  بەدەنگە چىقىدىغان بىر خىل يارا (بەزى جايلاردا "كۆتىيوغان"مۇ دىيىلىدۇ).
چىقۇق  ل. سىرىق ئەت يېرىغى.
چىقىش قىلماسلىق  قۇ. پايدا بەرمەسلىك، يەتمەي قېلىش، پايدىسى زىيىنىنى كۆتىرەلمەسلىك، پايدىسى يوق.
چىقىشىپ كەتمەك  ت. نىكادىن ئاجرىشىپ كەتمەك.
چىكانىكلىماق  كۇ. كېۋەزنىڭ ئۇچىنى ئۈزمەك.
چىكەر  قۇ. چاكار، مالاي، خىزمەتچى.
چىگىلەنمەك  غ. چىگىشلەشمەك، چىرماشماق.
چىڭكىرىش  قۇ. چىدامىلىق، پۇختا؛ سەۋرىچان.
چىڭگىز  قۇ. تاغدا ئۆسىدىغان بىر خىل دەرەخ.
چىل  خ. هۆل تەمرەتكە.

**چىل قاغا** ت. ئالا بويناق كىچىك قاغا.

**چىلاپچىن** خ. چىلاپچا.

**چىلاق** قە. چىللاق (توي بولۇپ 15 كۈن ئۆتكەندىن كېيىن، قىز تەرەپ يىگىت تەرەپنىڭ ئاتا-ئانىسى، يېقىن تۇققانلىرى ۋە دوست-ئاغىنىلىرىنى چاقىرىپ مېھمان قىلىدىغان كۈن).

**چىلە** خ. قىغ (غۇلجىدا مالنىڭ پوق، سۆيدۈكىنىڭ ئارىلاشمىسى "چىلە" دېيىلىدۇ).

**چىلگە ئالما** غ. بالدۇر پىشىدىغان ئالما.

**چىللە** قە. بەز ئاغرىقى.

**چىما لتا** ل. پاچاقتا ئۇرايدىغان گوجەي.

**چىمە لتەك** غ. چىمچىلاق.

**چىمتمەك** ت. كەمستمەك، چۆكۈرمەك.

**چىم-چاق** قە. قىزلارنىڭ جۈپ-جۈپ بولۇشۇپ، چىم-چاق تېپىشىپ ئوينايدىغان ئويۇنى.

**چىمچىماق** چىمدىماق، ئاز-ئازدىن. م: بىرىشمىزنى چىمچىپ تۈگەتتۇق — بىرىشمىزنى ئاز-ئازدىن بىرىپ تۈگەتتۇق.

**چىمدىق** قۇ. ھالقا.

**چىمگەر** خ. چەمچى، چەم ياسىغۇچى.

**چىمىت** خ. چىمچىلاق.

**چىمگەن** قۇ. تىترەك.

**چىن-پىششىق** خ. راست، جەزمەن، چوقۇم، شۈبھىسىز.

**چىنتاش** قۇ. ئىسىل تاش، ياقۇت، ئۈنچە-مەرۋايىت.

**چىندان** ل. سەندەل.

**چىن قىچقىرىش** غ. توي ئۆيۈنى (توي كۈنى تۆت ئاقباش خوتۇننىڭ گىلەمنىڭ تۆت ئۇچىنى تۇتۇپ، قىزنى گىلەمگە ئولتۇرغۇزۇپ، قوشاق ئېيتىپ، يىگىتنىڭ ئۆيىگە ئېلىپ مېڭىشى).

**چېۋا** يىرىق، تېقىم. م: بالىنىڭ چېۋىسى پىشلاق بولۇپ قېپتۇ، ئازراق ئۇپا بېسىپ قويۇڭلار.

**چىۋىللاشماق** قە. پىچىرلاشماق، شىۋىرلاشماق. م: قۇلاق تۈۋىدىكى چىۋىللىشىشتىن باشقا ئاۋاز ئاڭلانمايتتى.

**چىۋىن** ل. پاشا.

**چىۋىنقىماق** غ. مالنىڭ بېشىنى، پۇتىنى مىدىرلىتىپ چىۋىننى قوغلىشى.

**چىيلىمەك** قۇ. چەيلىمەك. م: خېمىرنى چەيلەپ تېخىمۇ ئۆلۈك قىلماق.

# خ

**خا** خ. لىم، لىم ياغاچ.
**خا ئالماق** ئا. ھار ئالماق، ئېغىر كەلمەك.
**خاپا بولماق** خ. ئىزا تارتماق، خىجىل بولماق. م: گەپ سورغىلى خاپا بوتكەن ئادەم — گەپ سورىغىلى ئادەم خىجىل بولىدىكەن.
**خاپان** خ. تارازىنىڭ نەرسە سالىدىغان تەخسىسى.
**خاپانباش** يوغان باش. م: ئىلانباش قىزىڭدىن خاپانباش كېلىنىڭ ياخشى (ماقال).
**خاپان كاللا** خ. "خاپانباش" قا ئوخشاش.
**خادا قۇيۇن** قە. تىك قۇيۇن. م: ساي تەرەپتىن ئىككى خادا قۇيۇن كۆتىرىلىپ، ئاسمانغا بۇرغا قويغاندەك پىقىراپ - پىقىراپ ئۆتۈپ كەتتى.
**خاراۋان** خ. ھەيۋەتلىك، چوڭ. م: بۇ، خاراۋان تېرەك ئىكەن!
**خارايلماق** ل. تالىلماق. م: شۇنچىلارنىڭ ئىچىدە، خارايلاپ تۇتتۇم سېنى.
**خارەت** خ. ياغاچچى. مۇجاڭ.
**خارساڭتاش** خ. گىرانىت تاش.

**خاس** ل. دۈشمەن. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

يۇرگۈزمەيدۇ تەلگەشىپ،
ئۆز تۇققانلار خاس بولۇپ.
كۆڭلۈمنى بۆلۈپ كەتتى،
قارىنداشتار يات بولۇپ.

**خاش قاپاق** خ. ياپما قاپاق.

**خاك** خ. توپا.

**خاكخوك** دىمىغىدا گەپ قىلىدىغان، خاكرۇق.

**خال** مەڭ.

**خالا** قە. ھاجەتخانا، تاھارەتخانا.

**خالايىلىماق** خ. "خارايىلىماق"قا ئوخشاش.

**خالو** قۇ. نوغۇچ.

**خالۋاپ** خ. گىلەمچى، گىلەم توقۇغۇچى.

**خامار** بۇرۇن. م: خامىرىڭنى يەنچۈۋېتىمەن.

**خامپا** خ. تۆگمەنىنىڭ ئۇن چۈشىدىغان يېرى. م: چورۇقنى سالماي خامپىغا كىرمە (ماقال).

**خام پاختا** كۇ. چىگىتتىن ئايرىپ چىقىرىلغان، تېخى ئېتىلمىغان پاختا.

**خامتاسما** غ. تىللاشتا ئىشلىتىلىدىغان سۆز.

**خام تاما** قۇ. خام تەمە، كۆچمە: سىناق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كەلسىلە خېنىم دىسەم،
قارىماي كەتكەن يارىم.
خام تامادا داڭگال ئاتسام،
ئاچچىغى كەلگەن يارىم.

**خامۇت** غ. ئاتنىڭ بويىنىغا سېلىنىدىغان هارۋا جابدۇغى (بوغا).

**خامسكىرمەك** قۇ. چالا پىشىپ قالماق. م: نان خامسكىرىپ قېپتۇ — نان خامسۇق بولۇپ قېپتۇ.

**خاناچا** قە. كېلىنلەر قېيىنئانىسىنى ياكى كىچىكلەر ئاكىسىنىڭ خوتۇنىنى خاناچا دەپ چاقىرىدۇ.

**خان ئاغىچا** قە. خاننىڭ خوتۇنى، خانىش؛ ياشانغان، هۆرمەتلىك ئاياللارغا قوللىنىلىدىغان هۆرمەت نام (قۇمۇلنىڭ "ئاپپاق" دىگەن سۆزىگە توغرا كېلىدۇ).

**خاناقىماق** غ. دەرگۇمان، ئىككىلىنىش، بىخۇتلىنىش. م: خانىقاپ قېپتىمەن — بىخۇتلىشىپ قېپتىمەن.

**خان ئەتلەس** خ. زەيتۇن هەم ئاق ئارىلاش ئەتلەس.

**خان بېلىق** ل. بېلىقنىڭ بىر تۈرى.

**خانچە** ل. خاننىڭ خوتۇنى.

**خانگۈل** كېپىنەكگۈل.

**خانكە** مەلىكە.

**خەتنەك** قۇ. چىلگىگە ئوخشايدىغان بىر خىل ياۋا قوغۇن (يىگىلى بولمايدۇ).

**خەددەك** قۇ. يوغان ـ ياپيا، بەستلىك.

**خەس** قۇ. ئەتەي، قەستەن؛ خۇپسەنلىك. م: خەس قىلماق — خۇپسەنلىك قىلماق.

**خەشەك ئۆرۈك** تۈكلۈك ئۆرۈك.

**خەقش** جىندەلخور، بالىلارنىڭ جىندەلخورلۇقى. م: بۇ بالا خەقش بالا ئىكەن — بۇ بالا جىندەلخور بالا ئىكەن.

**خەلدەك** قۇ. چىش كولىغۇچ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سوقماك مېنى بەلدەك بىلەن،
چىش كولىغۇچ خەلدەك بىلەن.

**خەندىلەك** ت. "خەتىنەك"كە ئوخشاش.

**خەۋەداش** ل. ئاگاھ، پەخەس. م: ئۆزەڭگە خەۋەداش بول — ئۆزەڭگە ئاگاھ بول.

**خوتۇق** قۇ. تەخەي، خوتەك، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئارپىدىيان ئىچكەنلەر،
ئەمدى ئىچەر چاي،
قوتۇر خوتۇق مىنگەنلەر،
ئەمدى مىنەر تاي.

**خوخا** قۇ. يانتاققا ئوخشايدىغان بىر خىل ئۆسۈملۈك. م: خوخا ـ يانتاق.

**خوردا** شوۋىگۈرۈچ.

**خوردا بولماق** خۇمار بولماق، ئادەتلىنىپ كەتمەك، ئۆگىنىپ كەتمەك، قىن ـ قىنىغا سىڭىپ كەتمەك. م: ئادەم ئۆلتۈرۈشكە خوردا بولۇپ كەتكەن.

**خوردا قىلماق** ئازاپلىماق، قىينىماق، خارلىماق. م: سەن مېنى خوردا قىلىۋەتتىڭ.

**خورلىق** قۇ. ، ئازلىق، كەملىك.

**خورۇشچى** قو. شوخ، كەپسىز (باللارغا قارىتىلىدۇ).

**خورۇشلۇق** قۇ. شوخلۇق: خورۇشلۇق قىلما — شوخلۇق قىلما.

**خوجا بېكە** خوجايىن ئايال؛ خوجايىننىڭ خوتۇنى.

**خولا** قۇ. رەتلەنمىگەن يوغان ياغاچ، خولا ياغاچ.
**خولگىر** قۇ. بوم، قوپال، يېرىك، گادا ـ گۇرۇ (”خولاگىر“ مۇ دەيدۇ).
**خولۇپ ئاش** قە. خېمىرنى يوغان ـ يوغان تاشلاپ ئېتىندىغان سۇيۇق ئاش (بەزى جايلاردا ”خالاپ ئاش“ دېيىلىدۇ).
**خون** قە. چاي تەخسىسى، پەتنۇس.
**خونچا** كىچىك چىنە تەخسە.
**خۇستى** غ. ھۆرمىتى، ئىززىتى، ئابرويى. م: سۇلتان پادىشانىڭ خۇستىنى بىز قىلماي كىم قىلسۇن.
**خۇشبۇيلۇق** ئەترە، ئىپار ئوخشاش خۇشپۇراق نەرسىلەر.
**خۇشپىچىم** كېلىشكەن، چىرايلىق.
**خۇشكۇرەم** قە. خۇشخۇي، چىرايلىق. م: خۇشكۇرەم يىگىت.
**خۇۋالاشماق** ھەمنەپەس بولماق، ھەمدەم بولماق؛ يېقىنلىششىش. م: مۇنەۋەر بىلەن بارات خۇۋالىشىپتۇ (بۇ، خالاشماق — بىر بىرىنى ياخشى كۆرۈپ قالماق دېگەن سۆزنىڭ ئۆزگەرگەن تۈرى).
**خېنى** قە. بىدە ـ سامان سېلىغى.
**خىپچا** خ. ئەتلەسنىڭ يىپىغا گىرە سالىدىغان ياغاچ؛ گىلەمنىڭ ئارقا تەرىپىدىكى يىپلارغا باغلىنىدىغان ياغاچ.
**خىدىر** غ. ھەد، چەك. م: خىدىرىدىن ئېشىپ كەتتى — ھەددىدىن ئېشىپ كەتتى.
**خىدىڭ** قۇ. ياغاچ قۇشقۇن (ئېشەك، خېچىرلارنىڭ).
**خىر** قۇ. قېلىن، ئۇياتماس. م: تازا خىر نېمىكەن.
**خىراجە** خ. سۈرگە.

**خىردەك** قۇ. كىچىك تەك، بوغۇز.

**خىقوق** قۇ. دەرۋازا، تاشقىرىقى ئىشىك.

**خىلىڭ** خ. بىر نەرسىنى بىلسىمۇ، بىلمەسكە سالىدىغان ئادەم.

م: سەن تولا خىڭلىق قىلما.

**خىمخام قىلماق** قۇ. دۇدۇقلىماق؛ ھودۇقماق.

**خىنا** قۇ. ئاياللار قولىغا ياقىدىغان خىنا؛ توي سوۋغىسى.

م: قىزلار قولىغا خىنا يېقىۋاپتۇ؛ بۇ تويغا خىنا كۆپ چۈشۈپتۇ.

**خىنلىق** قۇ. "خىنا"غا ئوخشاش.

**خىۋەينى** ئا. ئۆرۈكنىڭ بىر تۈرى.

# د

**دابايا** ت. بايا، باياتىن، ھېلى، ھېلىراق. م: ئۇ دابايا كەتتى. — ئۇ ھېلى كەتتى.

**داپەندى** خ. ئورۇق، ئاجىز (ھايۋانلارغا قارىتىلىدۇ). م: بۇ دىسە ئۇچۇپ كېتىدىغان داپەندى نىمىكەن؛ پېرى ئويىۇ-نىدا داپ چېلىپ بەرگۈچى.

**داپشاق** ت. يۈزى قېلىن، يۈزسىز.

**داپشايماق** ت. يۈزى قېلىنلىق قىلماق.

**داپقۇر** نۆۋەت، قېتىم.

**داپلىماق** قە. چىڭدىماق، يەرنى چىڭداپ تۈزلىمەك؛ كەت-مەنگە بىس چىقارماق.

**داتخو** قە. داتلىغاق، قاخشىغاق.

**داجىماق** ل. ئەگىمەك، چېكىنمەك، قايتماق (بۇ سۆز باشقا جايلاردا چەتلەش، يىراقلىشىش، قېچىش مەنىلىرىدە كېلىپ، لوپنۇر دىئالېكتىدىن سەل پەرق قىلىدۇ).

**داخان** قۇ. داڭقان.

**داخشالماق** قۇ. سىلكىنمەك، قېقىلماق. م: تولا يۆتۈلۈپ بەدەنلىرىم داخشىلىپ كەتتى.

**دادىكا** خ. دادا، ئاتا (مېھرى يېقىنلىق، ھۆرمەت مەنىسىدە

ئېيتىلىدۇ).

**دارا** ئېقىن، جىرا، ئىككى تاغنىڭ ئارىسىدىكى سۇ ئاقىدىغان جىلغا. م: ئات چاپسا گۇمبۇرلەر تاغــنىڭ داراسى، ئۇرۇشتا بىلىنەر مەرتنىڭ ساداسى.

**داراتتىغ** ل. سالتاڭ. م: داراتتىغ ئادەم — سالتاڭ ئادەم.

**داراڭگا** غ. "تاراڭگا"غا قاراڭ.

**داردار** ت. تالاش ـ تارتىش. م: بۇ ناھايــتى جىق داردار بىلەن ھەل بولغان ئىش.

**دارداڭ** غ. كېرىلگەن، يېيىلغان. م: دارداڭ قۇلاق ئادەم — قۇلىغى كېرىلىپ تۇرىدىغان ئادەم.

**دارداياماق** غ. ئېچىلماق، كېرىلمەك، يېيىلماق م: دارديىپ ياتماق — پۇت ـ قولىنى كېرىپ ياتماق؛ تېرە دارداياتماق — تېرىنى يايماق، كەرمەك.

**دارىماق** قۇ. تارتماق، جەلپ قىلماق، مەپتۇن قىلماق. بېيىتــ تە مۇنــداق كەلگەن:

ئاق ـ ئاققىنە چىشلىرى،
دىلنى دارادۇ،
قاشلىرى قازى بولۇپ،
يۈرتنى سورادۇ.

**دامان** خ. تونۇر داپخىنىنىڭ ئىچكى ئەتــراپى. م: دامانغا ياققان نان — تونۇرغا دەسلەپ قىلىپ ياققان نان.

**داس** خ. جاۋۇر.

**داشناق** ت. ئاشۇنــداق. م: داشناق گەپ قىلمىساڭچۇ! — ئاشۇنداق گەپ قىلمىساڭچۇ!

**داشۇ** ت. ئاشۇ، ئاشۇ. م: داشۇ ئادەم — ئاشۇ ئادەم.

**داستى** ل. سۇنىڭ ئايىغى چىقمايدىغان سىپسىق كۆل.

**داغال** قوپال، يىرىك. م: داغال قول — يىرىك قول.

**داغدىرىماق** ھولۇقماق، ئالاقزادە بولماق، تەسلىكتە قالماق، ئىككىلەنمەك؛ چارچىماق؛ قىيتىپ قالماق ("داغدارماق"مۇ دىيىلىدۇ).

**داغۇل** ھىلىگەر، قۇۋ، مەككار.

**داغى** ل. قاخشال، قۇرۇپ كەتكەن دەرەخ.

**داق** قۇرۇق، قاتتىق، يالاڭ. داق يەر — ھېچنىمە سېلىنمىغان قۇرۇق يەر.

**داققالچى** چاپانچى، تەخسىچى.

**داقى** كۇ. ئورۇق، ئەتسىز. م: داقى قوي.

**داقىراتما** غ. لەگلەكنىڭ داقىراتمىسى. م: داقىراتمىلىق لەگلەك.

**داگۇر** غ. ئىلمەك.

**داڭگال** خ. ئەخلەت؛ بۇغداينىڭ، شالنىڭ يانچىلماي قالغان كۆتىچىگى. توخۇ داڭگال چۇشەيدۇ، ئۆچكە جاڭگال (ماقال).

**دالان** غ. تاشقىرقى ئۆي، ئارىلىق، كارىدور (بۇ سۆز ھەر جايدا ھەر خىل ئىشلىتىلىدۇ. م: بەزى جايلاردا مېھمانخانا قىلىنىدىغان چوڭ ئۆيلەر ياكى تۆرە ئۆيلەر دالان دىيىلىدۇ).

**دالتەك** قە. گەپ توشۇغۇچى؛ ئاقساقال، قوشۇق سالغۇچى، گەپكە ئارىلاشقاق.

**دام** خ. سىرتماق، تۇزاق.

**داملىماق** كۆز - كۆز قىلماق، ماختانماق.

**دامدالىماق** قە. ئەخمەق تاپماق، كولدۇرلاتماق، مازاخلىماق.
**دانىكار** تۆمۈر ئۇلاشتا (كەپشەلەشتە) ئىشلىتىلىدىغان بىر خىل دورا. م: ماۋۇ بىرنىمە دانىكاردەك يېپىشىۋېلىپ كەينىمگە كىرىۋالدى.
**داۋا**[1] ت. گىرىژ، سېرىق ئەتنىڭ يېرىتىلىپ كېتىشى بىلەن ئۇچەينىڭ بۆرەك خالتىسىغا چۈشۈپ قېلىشى.
**داۋا**[2] تىل، دەككە. م: ھىلى داۋاڭنى ئىشتىسەن! داۋىسىنى بەرمەك — ئەدىۋىنى بەرمەك، دەككىسىنى بەرمەك.
**داۋان** قۇ. جىگدە قاقىدىغان تاياق.
**داۋدىرىماق** "داغدىرىماق"قا ئوخشاش.
**داۋۇ** ت. ئاۋۇ. م: داۋۇ ئادەم.
**داۋىخو(ر)** قە. قېلىن، تىللاپ ياكى ئەدىۋىنى بېرىپ تۈرمىسا ئىش قىلغىلى ئۇنىمايدىغان. م: تازا داۋىخور بىر-نىمىكەن، داۋىسىنى بېرىپ تۈرمىسا ماڭمايدىغان.
**داۋىماق** قۇ. داۋان ئاشماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

بارادۇرمىز، تۇرادۇرمىز،
ياخشى قېلىڭلار.
ئېگىز داۋان داۋادۇرمىز،
شوتا قويۇڭلار.

**دايىماق** غ. تەمىنلەش، قامداش. م: ئۆزىنى ئۆزى دايايدۇ — ئۆزىنى ئۆزى قامدايدۇ.
**دەپتىن** خ. توقۇلۇۋاتقان ئەتلەسنىڭ يىپىنى چىڭىتىدىغان سايمان.
**دەپسەتمەك** ت. ئۇرۇقلاندۇرۇش ئۈچۈن مالنى مالغا چاپتۇر-

ماق.

**دەپسەك** قۇ. تاغ ئۈستىدىكى تۈزلەڭ يەر.

**دەپسەن** خ. قىسقا قونجلىق پىيما.

**دەپسىنىش** يەر تەپمەك، يەر تېپىپ ئاچچىغى بىلەن ۋاقىرىماق.
م: مەلىكە دەپسىنىپ جاللاتقا ۋاقىراپتۇ.

**دەپشىمەك** دىۋىتمەك (ئات ياكى ئېشەك مىنگەندە، تېز ماڭ-دۇرۇش ئۈچۈن ئىككى بىقىنىغا تەپمەك).

**دەپىشكۈچ** ئاتلىق ئەسكەرلەرنىڭ ئاتىنى دىۋىتىش ئۈچۈن ئۆتۈكىنىڭ ئۆكچىسىگە بېكىتىدىغان مېتال غىلدۇرغۇچ.

**دەتتە - دەتتە** ت. بىر ۋاراقى، بارا-بارا، پەيدىن-پەي.
(باشقا جايلاردا "دەت-دەت" دېيىلىدۇ).

**دەجگۈشلىمەك** قە. ئىتەرمەك، نوقىماق، سىلكىشلىمەك،
("دەشكۈشلىمەك"مۇ دېيىلىدۇ).

**دەخۋىچى** خ. ئاغلاقچى، خەۋەرچى؛ گەپكە ئارىلاشقۇچى.

**دەر** قۇ. شارىك، ساقا.

**دەرەبزۈن** خ. دەرىزىگە ياغاچتىن چىقىرىلغان گۈل، نەقىش.

**دەرەپچە** ل. بېغىز ("دەرەپشە"، "دەرەش" دەپمۇ ئاتىلىدۇ).

**دەرەڭگە[1]** غ. كالىنىڭ قىچىپ كەتمەسلىگى ئۈچۈن بويى-نىغا ئېسىپ قويۇلىدىغان كالتەك.

**دەرەڭگە[2]** خ. ئۈژمە قاقىدىغان خادا.

**دەربىدەر** قۇ. ھالاك، ۋەيران، سەرسان قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

بۇ ئۆلۈم يالغۇز ئۆلۈم،
بارچىغا كەلگەن ئۆلۈم.

ھەزرىتى ئادەم ئاتانى،
دەربەدەر قىلغان ئۆلۈم.

**دەرۋەڭ** خ. ئىشىك.

**دەريايى** خ. سەيناق يىپتىن توقۇلغان رەخ.

**دەكە-دۈرۈم** قە. دەككە-دۈككە.

**دەكچە-دەكچەك** خ. ئۈچ پۇتلۇق كىچىك قازان.

**دەگدەك** قۇ. ئەندىشە، تەشۋىش، ساراسىمە، قورقۇنچ.

**دەگدەپ قالماق** قۇ. قىرىپ-مۇنۇپ، ئەس-ھۇشىنى بىلەلمەيدىغان بولۇپ قالماق.

**دەگگىرەك** خ. پوچى، پاختا ئاتقۇچى.

**دەلتە** قاپاقۋاش، گومۇش، كالۋا، دۆت.

**دەلدەڭ** تىك، ئۇچلۇق. م: دەلدەڭ قۇلاق — ئۇچلۇق قۇلاق.

**دەلدۈش** غ. ساراڭ قىتىش، لەقۋا.

**دەلدۈگۈنمەك** غ. دەلدەڭشىمەك، سەنتۈرۈلمەك. م: ئالدى، كەينىگە دەلدۈگۈنمەك.

**دەم** ئىشىكنىڭ ئىچىدىن تىرەپ قويىدىغان تىرىگۈچ. م: ساڭا قاراپ مەن، ئىشىككە قاراپ دەم (ماقال).

**دەمبى** قۇ. قوساق كۆپۈپ دەم سىقىلىش.

**دەمشەلمەك** قۇ. ئۇمتۇلمەك، تەمشەلمەك.

**دەملىك** قو. تىرىك، جانلىق، تىنىۋاتقان. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاللا يارىم سەن بۇ يەردە،
بارىكەندۇقسەن.

دەملىكمىكىن، دەمسىزمىكىن،
بارىكەندۇقسەن.

**دەمزەك** قۇ. ياردەمچى، يار-يۆلەك. م: دەمزەك بولدۇ — ياردەمچى بولدۇ.

**دەنە** ت. ئەنە، ئاينا.

**دەندىمەك** ئۆگىنىپ قالماق، ئادەتلىنىپ قالماق. م: دەندەپ قېپتۇ — ئۆگىنىپ قېپتۇ؛ سىنى دەندىگەن قارىغۇجىدەك، قولۇمدا بىر دانلىتىمەنغۇ!

**دەۋرەپ كەلمەك** يېپىلىپ كەلمەك، ئېتىلىپ كەلمەك، ھەيۋەت بىلەن كەلمەك.

**دەۋرىمەك** يامرىماق، تاشماق؛ قىمىرىماق. م: دەريا سۈيى دەۋرەپ كەتتى — دەريا سۈيى تېشىپ كەتتى؟ ئادەملەر دەۋرەپ كەتتى — ئادەملەر قىمراپ كەتتى.

**دەي-دەي** كۈشكۈرتۈش. م: دەي-دەيگە سالماق — كۈشكۈرتمەك، قۇتراتماق.

**دوبدۇلماق** قۇ. دېۋەيلىمەك، تۇمشۇغىنى سوزۇپ كۆزگە كىرىۋالماق، قادىلىۋالماق. م: ماڭا نىمە دوبدۇلسەن؟

**دوپ سالماق** قۇ. داۋراڭ سالماق.

**دوخۇلۇر** قۇ. تۇغۇر، قۇيرۇق سۆڭىكى.

**دودا** قۇ. دۆت، مۆڭ (تاغلىقلار سۆزى).

**دورداي** دورداق. م: دورداي كالپۇك.

**دورايچىسىغا** قۇ. تەخمىنەن، قىياسەن. م: دورايچىسىغا گەپ قىلما!

**دورايىچى** قۇ. تەخمىن، مۆلچەر.

**دورغىلىق قىلماق** قۇ. گەپ توشۇماق؛ ئاقساقاللىق قىلماق.
**دوزولە بولماق** ۋەيران بولماق، زىيان تارتىپ دەسمايىسىنى يوقىتىپ قويماق.
**دوشاپ** قۇ. تاۋۇز ئۇرۇغى.
**دوغۇڭگا** ل. ئۆزىنى توختىتالماي، ئۇسسەندەكلا، پالاق-پۇلۇق قىلىپ كىرمەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

دوغۇڭگا كىرەۋەردىك،
مېنىڭ بارىمنى بىلمەي.
..............................

**دوغۇلا** قۇ. چېقىمچى، گەپ توشۇغۇچى؛ قوۋ، ھىلىگەر؛ جاسۇس، ئىشپىيۇن.
**دوقال** غ. توقۇنۇش، پەسىل ئالمىشىش ۋاقتى، پەسىل ئالمىشىشدا بولىدىغان ھاۋا توقۇنۇشى ياكى جۇدۇن-چاپ-قۇن. م: ئالدىرىمايلى سەيلىگە، ئالدىمىزدا دوقال بار.
**دوقۇسلاتماق** سانچىماق، نوقىماق. م: بېگىز قولى بىلەن ئۇنىڭ قۇلىغىغا دوقۇسلاتتى.
**دوك-دوك** سالماق ئەمەس.
**دوكسا** خ. بىر ئېغىز گەپ ئازلىق، ئىككى ئېغىز گەپ جىقلىق قىلىدىغان ئادەم.
**دوڭغۇرچاق** قۇ. دوڭغالچاق (ئات-ئېشەكلەرنىڭ دوڭغال-چاق ئېتىشى).
**دولانا** تاغدا بولىدىغان تاش ئالمىغا ئوخشاش بىر خىل ياۋا مىۋە.
**دولخاي** غ. گەجگە، پاتاك، شىللە. م: دولخىيىغا بىرنى

قويۇۋېدىم، تىلى چۈشتى.

دومبا ت. باكىلاشكا، سۇدان.

**دومساق** قە. يۈزى دومبۇلاق، سېمىز.

**دومبۇر** ت. "دومبا"غا ئوخشاش.

**دومسىماق** قە. دومىلىماق، تۈرتمەك، تەڭلىمەك. م: ئۇ مېلىنى ئۇ يەرگە دومساپ، بۇ يەرگە دومساپ، ئاخىرى ساتالمىدى.

**دومىلىماق** تەڭلىمەك، بىر نەرسىنى بەرمەكچى بولۇپ تەڭلەپ، بەرمەي تارتىۋالماق. م: قۇرۇق ئەمچەكنى دومىلىغاندەك ئادەمنى گوللايدىغان نىمكەنسەن!

**دوناي** غ. ئەگرى. م: دوناي توقماق — ئەگرى توقماق. ئەگرى قوزۇقّا دوناي توقماق (ماقال).

**دونقاي** ئا. توقاي، يارنىڭ دوقمۇشنى ئەگىپ ئۆتىدىغان يەر.

**دوۋسۇق چاپان** ئىچىگە ماھۇق سېلىپ، چوڭ-چوڭ شىرىپ تىكىلگەن چاپان — كۆپتۈرمە چاپان.

**دوۋساق** دوۋۇسۇن، سۇيدۇكلۈك.

**دۈپ** ئۆتۈككە ناھال قېقىشتا ئىشلىتىلىدىغان قېلىپ.

**دۇدۇق** دۇدۇقلاپ سۆزلىگۈچى. دۇدۇق سۆزگە يارىماس، ئوغرى كۈزەتكە (ماقال).

**دۇرۇشلىماق** قۇ. گەپ تالاشماق؛ ئەيىپلىمەك، سۆكمەك، سىلكىشلىمەك.

**دۇز** قۇ. قىزىقچى، ھەييار.

**دۇشقار** قۇ. قىيىن، مۇشكۇل. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قەلەم قاشلىق ئىكەن،
جانىڭ پىراقى.

هەجەپ دۇشقار ئىكەن.
يولنىڭ يىراقى.

**دۇغدۇر** خ. كوت ـ كوت، غودۇڭشىغاق.

**دۇكان پاچىغى** خ. گىلەم دۇكىنى گۈندىسىنىڭ يان تەرەپتىكى ياغىچى.

**دۇكان قىلىچى** خ. گىلەم دۇكىنىنى چوڭلىتىدىغان ۋە كىچىكلىتىدىغان ياغاچ.

**دۇكان گۈندىسى** خ. گىلەم دۇكىنىنىڭ ئاستى تەرىپىدىكى ياغاچ.

**دۇڭدۇر** خ. غودىرانچۇق، غۇدۇرايدىغان.

**دۇمبۇل**[1] ت. ئىدىشىمان چويۈن تەشتەكنىڭ ئاغزىنى كالا شىرىسى بىلەن يېپىپ ياسالغان، ناغرىغا تەڭكەش قىلىپ چېلىنىدىغان يوغان دۇمباق.

**دۇمبۇل**[2] قە. خامراق، چالا پىشقان؛ نادان. م: بۇ بۇغداينىڭ مايىرى سەل دۇمبۇلراقكەن؛ بۇ بالا تېخى دۇمبۇلكەن، دۇمبۇل نان

**دۇمبغى يېرىلماق** يامان نىيەتنىڭ بەربات بولغانلىغىنى بىلدۈرىدىغان بىرىكمە.

**دۆرۈلمە** قۇ. ئۆيدىن ـ ئۆيگە كېزىپ يۈرۈپ كۈن ئۆتكۈزگۈچى، ساياق (تۇرپاندا "تۆرەلمە" دېيىلىدۇ). م: نەدە تۆرىلىپ يۈردۈڭ؟

**دۆرى** خ. ئەتلەسنىڭ يىپلىرىنى يىغىدىغان چاقپىلەك.

**دۆش** خ. ئىغىز؛ يەرنىڭ دۆڭ جايلىرى. م: يەرنىڭ دۆشىنى ئېلىپ تۈزلىمەك.

**دۆشه** گۆش چانايدىغان كۆتەك.

**دۆڭگەي** ت. دۆمبه، ئۆچا. م: دۆڭگىيى قىچىشقان ئېشەك تۆگمەنگە بارىدۇ (ماقال).

**دۆڭگۈرچەك** قۇ. يانتاق كۆتىكى.

**دۆڭگۈلۈك** قۇ. كىلەڭسىز ئاياق.

**دۆمبەل** ل. تۆپە، تۆپىلىك يەر.

**دۆۋەسكەل** قۇ. قىلىن كۆرپە، پاياندار. (لوپنۇردا "دەۋەسكە" دېيىلىدۇ).

**دۆۋەزىن** خ. جىرىس ئۈن.

**دۇرت قويماق** قۇ. تىكتۆەتمەك، قىچىپ كەتمەك.

**دۇركۈن** كەينى-كەينىدىن، توپ، نۇرغۇن. م: دۇركۈن ئېتىلغان مىلتىقنىڭ ئۈنى. بىرىنچى دۇركۈن — بىرىنچى توپ.

**دۇشكەللىك** قۇ. پىشكەللىك.

**دۇگجىمەك** خ. ئالدىغا مۇدۇرۇلۇپ كەتمەك. م: ئالدىغا ئىككى قەدەم دۇگجۇپ كېتىپ يىقىلىپ چۈشتى.

**دۇگدەك** غۇژمەك، تۈگۈلمەك.

**دۇگۈلچەك** قۇ. غالتەك؛ چەمبەر (ئويۇنچۇق).

**دۇمچە** قۇ. قۇيرۇق سۆڭگى ئارىلىغىدىكى ئىككى تال ئومۇرتقا سۆڭگىكى.

**دۇمچە تۇماق** قە. توم قاسقانلىق، دۇخاۋا تاشلىق قارا كۆرپە تۇماق (ئەرەنچە).

**دېبايا** قۇ. ئابايا، ھەلىراقتا، يېڭىلا، باياتىن.

**دېبۇ** قۇ. ئاۋۇ، ئەۋۇ.

**دېبۆت** قۇ. ئاۋۇ يەر.

**دېچۇ** قۇ. ئاۋۇچۇ.

**دېدىقتۇرماق** ت. قىزىقتۇرماق، ئىنتىلدۇرمەك.

**دېرەپتا** خ. تەڭ، تەپمۇ-تەڭ، بىردەك.

**دېرەكلىمەك** دېرىگىنى ئالماق، خەۋىرىنى ئالماق، ئۇقۇشماق.

**دېشناق** قۇ. ئاشۇنداق.

**دېشۇ** قو. ئەشۇ، ئاشۇ.

**دېكىلىڭ** بېرى كېلىڭ، مەيەرگە كېلىڭ (كىچىك باللارنى ئەركىلىتىپ ئېيتىلىدىغان سۆز).

**دېكىنمەك** قە. دېۋىنمەك، ئورنىدا تۇرۇپ ئاچچىغلاپ دېۋىنمەك، بوينىنى ئۇشلاپ گەپ قىلماق. م: دېكىنمەي گەپ قىل!

**دېگىنە** قۇ. ئەنە.

**دېلىگەي قىلماق** غ. كوزا-كوزاڭ قىلماق، بازارغا سالماق.

**دېۋەڭ** خ. كومشا، دۆت.

**دىخمارلىماق** قۇ. دۇشكەلىمەك.

**دىداڭ** قۇ. تېتىك، تىمەن، چەبدەس، كۆچلۈك. م: هارۋىنىڭ ئاتلىرى بەك دىداڭ ئىكەن.

**دىر** دەسمايە، ئاناپۇل، تېگى.

**دىرايىماق** قۇ. تارتىشماق (بەدەن).

**دېرەگسىز** كېچىكمەي، تۇرمايلا، هايال قىلمايلا.

**دىرىيىپ قالماق** قۇ. هوشىدىن كېتىپ قېتىپ قالماق.

**دىستە** خ. پاشنا، ئاياق كىيىمنىڭ پاشنىسى.

**دىسلىماق** تىزلىماق، تىزىغا بېسىپ نىقتىماق.

**دىغ** قۇ. راسا سەمرىپ تولۇم بولۇپ كەتكەن. م: بۇ ئېشەك دىغ بوپ كېتىپتۇ.

**دىغىرىماق** ت. يايرىماق، يايراپ كەتمەك (ئىش ھايۋانلىرىنىڭ ئۇزاققىچە ئوبدان بېقىلغان، ئۇنىڭ ئۈستىگە ئىشلىتىلمىگەن ئەھۋالدا جانلىنىپ، روھلىنىپ كەتكەن ھالىتىنى بىلدۈرىدۇ).

**دىغىر ـ دىغىر** قۇ. غىچىر ـ غىچىر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تاغلار يولى توپۇلۇق،
ھارۋالىرى دىغىر ـ دىغىر.
يېڭى يارنى يار دىمەڭلا،
كونا يار يۈرەك ـ بېغىر.

**دىگەلەش** ئا. ھىساپلاش، خۇلاسىلاپ چىقىش.

**دىڭگۇس** قە. دىڭگۇك، ئاقساق. م: شىرەنىڭ پۇتى دىڭگۇسلاپ قېپتۇ.

**دىڭگىل قاش** قە. تىك قاش، ئۇچلىما قاش.

**دىم ـ دام** چالا ئۇيقۇلۇق ھالەت. م: سېنى قاچان كىرەركىن دەپ دىم ـ دام بولۇپ ئۇخلىيالمىدىم؛ ئاغرىق دىم ـ دام ئۇخلايدىغان بولدى.

**دىم ـ دىراي** قۇ. دەم. م: دىم ـ دىرايى ئىچىگە كىرىپ كەتتى — دىمى ئىچىگە چۈشۈپ كەتتى.

**دىمىغىزا قىلماق** قوساقنىڭ ئاچلىقىنى باسقۇدەك ئاز ـ تولا بىر نەرسە يېيىش.

**دىمىغىنى قاقماق** غ. "خىيك! ھىھا!" دەپ نارازىلىق بىلدۈرمەك.

**دۆە پچەك** ئېتىزلىق ۋە ئوتلاقلاردا يۆگىشىپ ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**دىيەك** قە. تىرەك. م: ئىشىكنى دىيەپ قوي — ئىشىكنى تىرەپ قوي.

# ر

**راخاپ** خ. مۇزغا شىرنا قوشۇپ ياسالغان ئىچىملىك.
**راخاپچى** خ. راخاپ ياسىغۇچى؛ راخاپ ساتقۇچى.
**راگازا** ئا. ئۆتكەن ـ كەچكەن گەپ ـ سۆزنى تەگەش.
**رالاشماق** ئا. كېلىشىپ ئىش قىلماق، بامەسلىھەت ئىش قىلماق، كېڭىشىپ ئىش قىلماق، ئەپلەشمەك.
**رالىماق** قۇ. بوزەك قىلماق، دەپسەندە قىلماق، ئاياق ئاستى قىلماق؛ پاسكىنا قىلىۋەتمەك.
**رام بولماق** بوي سۇنماق، ئىتائەت قىلماق.
**راۋات** قۇ. ئۆتەڭ، چۆشكۈن. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارسام كۆرۈنمەيدۇ،
دۇنيانىڭ ئۇچى.
دۇنيا دىگەن ئەسكى راۋات،
مەن يول ئۆتكۈنچى.

**راۋىتە** قە. كېلىش ـ بېرىش، ئالاقە، مۇناسىۋەت. م: بىز ئىككىمىز راۋىتە قىلىشمايمىز؛ مېنىڭ ئۇنىڭ بىلەن راۋىتىم يوق.
**رايىش** يۇۋاش، قۇلغى يۇمشاق. م: رايىش بالا ـــ يۇۋاش بالا.

**رەج** قە. ئۇششۇق. م: ھەي رەج، كىم ساڭا ناس دەۋاسىنى قىپتۇ؟!

**رەللە** ئىچى پۇشماق، قايغۇرماق.

**رەم قىلىۋالماق** ت. ئۆزىگە قارىتىۋالماق.

**رەۋەت** چىدام، تاقەت، رىغبەت.

**رەۋەندە** خ. ئاشلىق سودىگىرى.

**روچۇن** قۇ. چۇۋىنىنىڭ بىرخىلى: قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

**روچۇن بولسا كىشى،**
**قانات تاقاپ ئۇچسا كىشى.**
**دۇنيانى بىر چۆرۈلۈپ،**
**ئۆز خىلىنى تاپسا كىشى.**

**رودا** قە. گاداي، نامرات، يوقسۇل، ھىچ نەرسىسى يوق، تۇرمۇشى ئېغىر (باشقا جايلاردا "رودو" دېيىلىدۇ).

**روزانە** قە. تۇرمۇش، تىرىكچىلىك. م: قىرىق ئۆيلۈك ئەزانىڭ روزانىسى نەدىكى قىماۋاز لوكچەكنىڭ قولىغا قالغىنىنى كۆرمەمسىلە!

**روكۇلدىماق** قە. توخۇنىڭ "روك-روك" قىلىشى. م: كاتەكلەردىن توخۇلار باشلىرىنى چىقىرىپ روكۇلدىشاتتى.

**رويا** ئا. ئادالەتسىزلىك، ئادىل بولمىغان ئىش، ئۇۋالچىلىق.

**رويا پىقا چىقماق** قە. ئەمەلگە ئاشماق، ئەمەلدە كۆرۈلمەك.

**رويا چىلىق** ئا. "رويا"غا ئوخشاش.

**رىزەندە** غ. كىگىزچى ئارىسى.

**رىپىدە** قە. نان ياققاندا قولغا سىپىۋالىدىغان قولقاپ.

**رىزە** خ. نازۇك، نېپىز؛ جاپا كۆتىرەلمەيدىغان.

**رنى ئالماق** ئا. قايىل بولماق، تەن ئالماق.

**رەپ-رەپ** كونا، بۇرۇلغان، جۇلغى چىقىپ كەتكەن، رەزگى.

# ز

**زاخا** تېگىش، چېقىلىش. م: بىزگە زاخا قىلمىدى — بىزگە چېقىلمىدى، تەگمىدى.

**زاغ** خ. قارغا.

**زاكاۋەت** زېرەك، ئۆتكۈر (كۆپرەك كىچىك بالىلارغا قارىتىلىدۇ).

**زالالەت** گاڭگىراپ قالماق، قايمۇقۇپ قالماق، تەمتىرەپ قالماق، ئېزىپ قالماق. م: نىمە قىلىشىمنى بىلمەي، زالا-لەتتە قالدىم.

**زاقا** ئا. ئازار، دىلنى ئاغرىتىش.

**زاڭ** خ. ئۇماچنى قويۇقراق ئېتىپ، تۆپىسىگە قورۇما سەي قويۇپ يەيدىغان تاماق. م: ھالۋىنى كۆپ يىسەڭ زاڭ تېتۇر (ماقال).

**زاڭكا باسماق** قە. بىر جايدا ئۇزاق يىللار يۆتكەلمەي تۇرۇپ قالغان نەرسىنى ياكى ئەر چىقماي تۇرۇپ قالغان قىزلارنى "زاڭكا باستى" دەيدۇ.

**زاڭكار** ت. پاسكىنا، مەينەت، كىر.

**زاڭگۇل-زۇڭگۇل** قە. ئۇششاق-چۇششەك، ئىكىر-چىكىر ئىشلار. م: ئۆي دىگەندە زاڭگۇل-زۇڭگۇل ئىشلار بولۇپ

تۈرىدۇ.

**زال**   خ. گەپ ئۆتمەس.

**زانانە**   ت. نازۇك، نەپس. م: بۇ تولىمۇ زانانە قىز بوپتۇ. (بۇ سۆز باشقا جايلاردا "ھەزىلەك مىجەز" مەنىسىدە قوللىنىلىدۇ).

**زاۋۇت**   ت. قاتتىق قول، رېژىمى قاتتىق. م: **بۇ ئادەم بالىلىرىغا ناھايىتى زاۋۇت ئادەم.**

**زەر**   خ. **ئالتۇن.**

**زەردار**   **باي، پۇللۇق.**

**زەردەك**   سەۋزە.

**زەگۇندە**   تامنىڭ ئۇلىغا، سۇپىنىڭ قىرغىقىغا، ئوچاق ئالدىغا ئورنىتىلغان ياغاچ.

**زەللە**   قە. مېھماندارچىلىق ياكى نەزىر-چىراقتىن كۆتۈرۈپ كېلىنگەن ئاش.

**زەمباقى**   قۇ. كۆك بىلەن يېشىل ئارىلىقىدىكى رەڭ.

**زەن**   خ. خوتۇن.

**زەھەر خالتىسى**   قۇ. ئاچچىقى يامان، جىلىخور.

**زەي**[1]   قە. ئوقيانىڭ ياكى پاختا ئاتىدىغان دۇكانىنىڭ كىرىچى.

**زەي**[2]   خ. كىرىچ، ئۆچكە تېرىسىدىن تىلىپ ئىشلەنگەن شوينا. م: زەي قامچا — زەيدىن ياسالغان قامچا.

**زەيپانە**   ئاياللارغا خاس بولغان، ئايالچە. م: زەيپانە مەسە، زەيپانە ئۆتۈك.

**زەي رەندە**   خ. ئىشىك-دەرىزىلەرگە گۈل چىقىرىشقا ئىشلىتىلىدىغان رەندە.

**زور** ت. چېلىشچى، پالۋان.

**زور چىقماق** قۇ. يەڭمەك، غالىپ كەلمەك.

**زورقىل** غ. چېلىشچىلار سۆزى (قېنى، سەن زور قىل دىسە، سەن زور قىل دەپ چېلىشنى باشلاپ كېتىدۇ).

**زۇلپۇك** ت. ھەرە، بوغۇن. م: ئۇنىڭ قولىنى زۇلپۇك چېقىۋاپتۇ.

**زۇلپىكەش** خ. ئايالالارغا مەخسۇس چاچ سالغۇچى ئايال (كەسپ ئېتى).

**زېدىقماق** قە. زېرىكمەك، يالچىماق. م: دەۋا توغرىسىدا تولا يول مېڭىپ زېدىقاپ كەتكەن سادىق چەكەدى مىڭدىسىدىن ئېزىپ ئالا-جوقا سۆزلەيدىغان بولۇپ قېپتۇ.

**زېرىپ** ئىنچىكە ئىش (يىڭنە ئىشى) قىلىدىغان ئادەم، تىكۈچى.

**زىب-زىب** ت. بىر جايدا تۇرالمايدىغان (بالا).

**زىبىز** غ. پەقەت، زادىلا: ئۇ زىبىز ئۇنىمىدى.

**زىبىلدىماق** ت. بىر جايدا جىم تۇرماي سەكرەپلا يۈرمەك.

**زىزىلمەك** قۇ. ئەكىلمەك.

**زىم-زىيا** قە. تۇم. م: زىم-زىيا قاراڭغۇ كېچىدە ھېچنېمىنى كۆرگىلى بولمايتتى.

# س

**ساپا** سۈپەت، ئېتىۋار، قىممەت. بىلىملىكنىڭ باھاسى يوق، بىلىمسىزنىڭ ساپاسى (ماقال).

**ساپاق**[1] قۇ. ساپ، نەرسىنىڭ سېپى.

**ساپاق**[2] قۇ. شۇم، شۇمتەك (باللارنى سەتلەش سۆزى: ۋاي ئۆلمىگۈر ساپاق).

**ساپساپچى** غ. ئالدامچى، ساختىپەز، ئالىقانات؛ ئاچكۆز.

**ساپقان** قە. سالغا، تاش ئاتقۇچ.

**ساپما** خ. مونچىدا كىيىدىغان ساپما ئاياق.

**سات** ل. ياخشى پۇرسەت، قۇلاي پۇرسەت، ۋاقىت، چاغ. م: ساتىم تۇشۇپ بىر بارسام ئويمان كۆلگۈ — قۇلاي پۇرسەت كېلىپ قېلىپ، ئويمان كۆلگە بىر بارسام ئىدى.

**ساتما** قە. كەپە، ئالچۇق ياكى باراڭ.

**ساچقاق** ل. بېلىق سانچىيدىغان ئارا ("سانچىقاق" مۇ دېيىلىدۇ).

**ساخال** خ. لاي تامنىڭ ئۈستىگە قويۇلغان شاخ تىكەن. (تۇرپاندا چىت دەپ ئاتىلىدۇ.)

**ساخو** قۇ. ئېلىشاڭغۇ، ساراڭ قېتىش، ئەخمەق، ھاماقەت.

**سارا** تاللانغان، ئاز ئۇچرايدىغان.

**ساراغان** شورلۇق يەرلەردە بولىدىغان كۆك قومۇشقا ئوخشاش بىر خىل ئوت.

**سارسىلماق** قۇ. خارلانماق، سەرسان بولماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

مۇنداقمۇ بولۇرمەنمۇ،
شۇم تەلەي بولۇرمەنمۇ.
سۆيگەن ياردىن ئايرىلىپ،
سار سىلىپ يۈرەرمەنمۇ.

**سارسىماق** ت. ۋاقىراپ دۇشكەلىمەك، جىمىلىمەك، ئازار بەرمەك، ئازاپلىماق.

**سارقىت** زىيابەتتىن قايتقاندا ئالىغاش كەلگەن تاماق، يىمەكلىك، زەللە.

**ساقىت قىلماق** ئادا قىلماق، ئېلىپ تاشلىماق، خالى قىلماق، خالاس قىلماق.

**سارۋا** ل. غونان تاي.

**سارۋاڭ** قۇ. پاخما، چىچىلاڭغۇ، جىڭگىلىماچ، پاخپىيىپ كەتكەن. م: سارۋاڭ چاچ — پاخما چاچ.

**سارىغۇچ** قە. ئاياللار ومىلىنىڭ بىر خىلى (لىچەكلىك رومال).

**سازىكەپ** قۇ. نېزىقىغاق، قېيىدىغاق.

**ساغىدىغىنى ئاسماق** غ. ئۇرۇشۇشقا تەييارلانماق، غەزەپلەنمەك.

**ساغرۇغى** خ. پاڭ، ساغرۇ، گاس (بەزى جايلاردا "سارو"مۇ دېيىلىدۇ).

**ساغىلماق** ل. سانچىلماق.

**ساق** هوشيار، سەگەك. م: سۈتتىن ئاق، سېغىزغاندىن ساق (ماقال).

**ساقا¹** شارىك، باللار چېكىسىپ ئوينايدىغان شارسىمان تاش (بەزى جايلاردا "ساققا"مۇ دېيىلىدۇ).

**ساقا²** ناننىڭ گىرۋىكى. م: ناننىڭ ساقىسى كۆيۈپ كېتىپتۇ.

**ساقاتقا** كانا.

**ساقاق¹** ل. بېلىقنىڭ نەپەس ئەزاسى ("ئايقۇلاق"مۇ دېيىلىدۇ).

**ساقاق²** بىر خىل ئۆسۈملۈك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۆستەڭ بويىدىن چۆپ ئورسام،
تەگدىن تولىسى ساقاق.
ئىككى يۇرت ئاتلاپ بېرىپ،
ئالغان خوتۇنۇڭ پوقاق.

**ساقال تارغىقى** خ. لوقما سالغاق، گەپكە قوشۇق سالغۇچى، ئاقساقال.

**ساقتاش** ل. ئامبارچى.

**ساقسى ئالچۇ چۈشمەك** غ. ئامىتى كەلمەك، تەلىيى ئوڭدىن كەلمەك ("ئوشۇغى ئالچۇ چۈشمەك"كە ئوخشاش).

**ساقىقۇش** بىر خىل قۇش.

**ساقلىغا ئوت كەتمەك** غ. جىددى ئەھۋالغا چۈشۈپ قالماق.

**ساڭقارا** قۇ. سار.

**ساڭقىماق** قۇ. كۆزگە ئىلماق، ئەھمىيەت بەرمەك، ئېتىۋار بەرمەك، پىسەنت قىلماق. م: ئۇنداق نىمىگە كىم ساڭقىپتۇ!

ئۇ ھېچكىمنى ساڭقىمايدۇ.

**ساڭگول-سۇڭگۇل** ت. نەرسىلەرنىڭ رەتسىز-قالايمىقان ساڭگىلاپ تۇرغان ھالىتى؛ جۇلۇغى چىقىپ كەتكەن كىيىمنىڭ جۇل-جۇل ھالىتى.

**سالا**[1] بارماق قوللارنىڭ ئارىسى، يوچۇغى.

**سالا**[2] ت. دەۋەت، سايى.

**سالپا** سالپاڭ، ساڭگىلاپ تۇرغان. م: سالپا يۈز — گۆشلىرى ساڭگىلاپ خالتىلىشىپ كەتكەن يۈز؛ سالپا قۇلاق.

**سالپا-ساياق** قە. ماكانسىز، ئىگىسىز. م: نەدىكى سالپى-ساياق نىمىنى تېپىپ كەپتىكەنمەن، قېچىپ كەتتى.

**سالتاڭ**[1] ت. تەنها، يالغۇز؛ يۆلەنچۈكسىز، يوق ئارتىلمىغان؛ قىسىر، بالىسىز. م: سالتاڭ ئات — يوك ئارتىلمىغان ئات؛ سالتاڭ بايتال — قىسىر بايتال؛ سالتاڭ ئايال — بالىسىز ئايال.

**سالتاڭ**[2] ھارۋىكەشكە ياردەملىشىپ، قىغ ئۇسۇشۇپ ۋە توشۇشۇپ بېرىدىغان ياردەمچى ئىشچى.

**سالجىماق** غ. يۈرتتىن چىقىپ كەتمەك.

**سالدار** ل. ئانىسىدىن ئايرىپ باققان قوزا.

**سالغۇ** ل. ئېرىق-ئۆستەڭلەرگە سېلىنغان يالغۇز ئاياقلىق كۆۋرۈك.

**سالما** كەسلەنچۈكنىڭ بىر تۈرى.

**سالۋار** خ. بىر نەرسىنىڭ رەتسىز ساڭگىلاپ تۇرۇشىنى بىلدۈرىدىغان ھالەت ئىملىقى. م: سالۋار تۇماق — ئۇزۇن توكلۇك، توكلىرى ساڭگىلاپ تۇرىدىغان تۇماق (ئېغىزدا

"سالۋا تۇماق" دېيىلىدۇ. بۇ سۆز "سالۋىرىماق، سالۋراتماق" دەپ تۇرلىنىدۇ).

**سالۋاسلىماق** غ. قەدەمنى چوڭ ئېلىپ تېز ماڭماق، سالۋاسلاپ ماڭماق.

**سالۋاك** كۇ. پاخماق، چۇپپۇرچەكلىنىپ كەتمەك.

**سامانچى** قۇ. ياۋا مۇشۇك.

**سامبا** خ. پىلە قۇرۇتنى ئالىدىغان قاچا.

**سان** قۇ. ئەھمىيەت، ئېتىۋار، قىممەت.

**سان تەگمەك** پۇرسەت تەگمەك.

**سانجىق ئوت** چاتقاللىقلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**ساندىكتاز** كۇ. سۇگگۇلغۇچ، سۇگگۇت.

**سانساليماق** قە. بۇلغۇشلىماق، دۇشكەلىمەك. م: سار چۇجىنى سانسالىۋەتتى؛ بالامىنى تولا سانسالاپ قورقۇنچاق قىلىپ قويدۇم.

**سانىماق** قۇ. سانىماق، ھىساپلىماق؛ قاراتماق، تاۋىماق. بەرگىنىڭنى ئازغا سانا؛ قاشقا سانساك كۆزگە، كىشىگە سانساك ئۆزگە (ماقال).

**ساي** خ. ھىلى، ھازىر. م: ساي كەلدىم — ھىلى كەلدىم ("سايا" مۇ دېيىلىدۇ).

**سايات** غ. ئوۋچى. م: قارچۇغىدەك بويۇڭغا، بولدۇم سايات، يار - يار.

**ساياتىن** خ. باياتىن، ھىلىلا.

**سایاق**[1] سەرگەردان، ئىگىسىز، ماكانسىز، يالغۇز، تەنها، توپقا قوشۇلمىغان؛ ئىشىكمۇ - ئىشىك دوقۇرۇپ يۇرىدىغان. م:

ساياق ئىت ــ ئىگىسىز ئىت؛ ساياق كالا ــ توپقا قوشۇلمىغان كالا. ساياق يۈرگەن تاياق يەر (ماقال).

**ساياق²** ئايىقى يېنىك، چاققان؛ بىباش. م: ساياق بالا ــ چاققان بالا؛ ساياقتىق قىلماق يارىم، تۇشاق سالاي پۇتۇڭگا (اوپنۇر قوشاقلىرىدىن).

**سايالغۇ** دەريانىڭ سۈيى تارتىلىپ كېتىپ سايلاشقان يەر، دەريا سۈيىنىڭ تېيىزلاشقان يېرى.

**سايان** تەرەپ، تامان، ياق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارلىغىم قارلىق سايان،
سەگۈنچىگى سەرۋەڭ سايان.
زامانىنىڭ دۇشقارىدا،
سەن بىر سايان، مەن بىر سايان.

**سايغاتماق** غ. كالىنىڭ سايغاقتىن قېچىشى.

**سايغاق¹** خ. ئۈچ چىشلىق كىچىك ئارا (بېلىق تۇتۇشقىمۇ ئىشلىتىلىدۇ).

**سايغاق²** ل. كۆكيۇن؛ ئوقۇرۇق چىۋىنى (شەكلى ھەرىگە ئوخشايدىغان، سارغۇچ قاراچىپار كېلىدىغان ھاشارەت بولۇپ، كالىنىڭ تۆكى ئىچىگە تۇخۇم سالىدۇ، لىچىنكىسى كالىنىڭ تېرىسى بىلەن ئېتى ئارىسىدا ياشايدۇ، يېتىلگەن چاغدا تېرىنى تېشىپ چىقىدۇ).

**سايقى ئۈزۈم** خ. ئۈزۈمنىڭ بىر خىلى ("ساياقى ئۈزۈم" دەپمۇ ئاتىلىدۇ).

**ساي كەلمەك** غ. ياپسا كەلمەك، ئۇيغۇن كەلمەك، مۇۋاپىق كەلمەك، دەل كەلمەك.

**سايلاتما** قۇ. سايۋەنلىك، لاپاس، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئىشىك ئايىلى سايلاتما،
سايلاتمىغا تاش ئاتما.
مەن سىڭنىڭ خىلىڭ ئەمەس،
قاش ــ كۆزۈڭنى ئويناتما.

**سايلا ئۇزۇم** خ. كۆك ئۇزۇم.

**سايىسىغا قارىماق** غ. تەرزىنى تۇزمەك، ئۆزىنى ياساپ يۈر-مەك. م: سايىسىغا قاراپ ماڭىدىغان ئادەم ــ ياسانچۇق ئادەم.

**سايىقى** خ. ھىلىقى. م: سايىقى كىشى ــ ھىلىقى كىشى ("سايتىنقى"مۇ دېيىلىدۇ).

**سايىماق** غ. تەڭ كۆرۈش، تەڭ ساناش. م: ئازنى كۆپكە ساياش.

**سەپ**[1] قە. كېلىن بولغۇچى قىز ئۇچۇن تەييارلانغان ئۆي جاھازلىرى.

**سەپ**[2] پەم. م: پۇلنى سەپ بىلەن خەجلەش كېرەك.

**سەپچى** قۇ. قوغۇننىڭ بىر تۈرى.

**سەت** قۇ. ۋاقىت، چاغ، دەم. م: بىر سەتتىن كېيىن كېلەي؛ بىر سەت تۇرۇپ تۇر.

**سەتكە** كۇ. قوغۇنلۇقنى باقىدىغان كىچىك ساتما، كىچىك ئالچۇق.

**سەچە** خ. تورۇسقا ئېسىپ قويۇلىدىغان بىر خىل جاھاز (ئىچىگە سۈت قاچىسى ياكى باشقا نەرسىلەر قويۇلىدۇ).

**سەدىلىك** غ. خاسلىق، مىجەز، ئادەت، خۇسۇسىيەت.

**سەرجان** غ. ياغاچنى 50 ــ 60 س. م ئۇزۇنلۇقتا ھەرىدەپ

بولغاندىن كېيىن، يېقىلغۇ قىلىش ئۈچۈن كەسـلەپ، مەلۇم ھەجىمدە تىزىپ قويۇلغان ئوتۇن. م: قولۇڭغا بىر يىل ئەمەل تېگىۋىدى. ئەڭ ئاۋال مېنىڭ بېغىمغا سەرجان سالدىڭ.

**سەرخۇش** قو. ئېلىشاڭغۇ، سارالڭ چېلىش، تەلۋە.

**سەرسۈك** قو. بېشى قايغان، ھوشى يوقاتـقان (تاغـلىقـلار سۆزى).

**سەرمە** قو. شىرەنىڭ تارتمىسى؛ سىرىتما.

**سەرمە چاپان** قو. سىرىتمىلىق چاپان (يېكـەـدىن ياسالـغان سۆز).

**سەرمەس** غ. غەم يېمەس.

**سەكسەن پاچاق** خ. كەلكۈننى توسۇش ئۈچـۈن ياسالـغان ياغاچ قۇرۇلما.

**سەكسەن پۇت** خامان ياكى ئېتىز ئېشلىرىدا ئىشلىتىـلىدىغان نۇرغۇن پۇتلۇق ياغاچ تۇلۇق ("سەكسەن ئاياق"مۇ دېيىلىدۇ).

**سەگ** خ. ئىت.

**سەگەنچۈك** ئاسما بۆشۈك.

**سەگۈ** سۇۋادان تـېـرەك. م: سەگـۈ تـېـرەك ("سەگە"مۇ دېيىلىدۇ).

**سەگۈنچەك** قۇچاچقا ئېسىلىدىغان زىننەت بۇيۇمى قوشاقـتا. مۇنداق كەلگەن:

قارا قاش باشتا بولۇر،
سەگۈنچىكى ساچتا بولۇر.
مەن يارىـمـنى كەچـتە كۆرسەم،
ئەتىلىك ناشتا بولۇر.

**سەگىدىمەك** ت. يىپىنكلەش، ئاغرىقــتىن ساقىيىــش. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قۇرغۇي بولۇپ، لاچىن بولۇپ،
تاغنى ئەگىدىم.
يار دەردىدە كېسەل بولۇپ،
يېڭى سەگىدىم.

**سەڭگەرمەك** قۇ. دىققەت قىلماق، سەزمەك، چۈشەنمەك.

**سەڭگىمەك** خ. پەرق ئەتمەك، ئاڭقارماق.

**سەلقىلىغ** خ. ئۇستا، ماھىــر. م: سەلقىلىغ ھۈنەرۋەن ــ ماھىر ھۈنەرۋەن، سەلقىلىغ ئەرتىس.

**سەلكىن** غ. سالقىن شامال، غۇر ـ غۇر شامال. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئارپا ـ بۇغــداي سامانىنى
سەلكىن ئايرىيدۇ،
ئۇرۇق ـ تۇققان قېرىنــداشنى
ئۆلۈم ئايرىيدۇ.

**سەم** قە. ئەس، خاتىرە. م: سەمــگە سېلــش ــ ئېسىگە سېلىش، جېكىلەش.

**سەندى** قۇ. سەتلەش، يامانــلاش، ئــۆچ كــۆرۈش ســۆزى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سېنىڭدەك سەندىنى،
سەنمۇ دىمەسمەن،
قــەن ـ نــاۋات بەرســەڭ،
ھەگۇس يىمەسمەن.

**سەنمەسلىك** قۇ. ئىشەنمەسلىك.
**سەيلىمەك** تەرتىپكە سالماق، رەتلىمەك.
**سەيما** خ. بۇزۇق خوتۇن.
**سەيناق** خ. پىلە قۇرۇتى تېشىۋەتكەن پىلە غوزىكى. م: سەيناق يىپ — بۇزۇلغان غوزەكتىن چىققان يىپ.
**سەينەك**[1] تىرناق تۈۋىگە چىقىدىغان يارا.
**سەينەك**[2] بىر ياشلىق سەركە.
**سوتۇق** قۇ. ئاھاڭ، كۈي، ئۈن، ئاۋاز؛ قائىدە-نىزام. م: سوتۇغى يوق ئادەم — ناخشىغا ئاۋازى كەلمەيدىغان ئادەم. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سەن مېنى ئۇردۇم دەمسەن،
سېپى يوق قامچاڭ بىلەن.
سەن مېنى سۆكتۈم دەمسەن،
سوتۇغى يوق ناخشاڭ بىلەن.

**سوچى** ۋاستىچى، ئەلچى، دەللال، دەللە. م: سوچى خوتۇن — ئەلچى خوتۇن.
**سوخرۇن** غ. ئىلگىرى كەلمەس، روناق تاپماس.
**سوقان** لەيلەك (بىر خىل قۇش).
**سوراقلىماق** قۇ. سورىماق، سوداشتۇرماق.
**سورانماق** تەلەپ قىلماق، ئۆتۈنمەك، ئىلتىماس قىلماق.
**سوقچىلان** چىلاننىڭ بىر تۈرى ("چوك چىلان"مۇ دېيىلىدۇ).
**سورۇق** غ. تېپىلگەن غدايىنى خاماندا سورۇپ تازىلاش ئىشى. م: بۈگۈن سورۇق سوردۇق.
**سورۇقلۇق** قۇ. سورۇقچىلىق، ۋەيرانچىلىق. قوشاقتا مۇنداق

كەلگەن:

قونتاجىنىڭ لەشكرى،
قىلدى خەققە سورۇقلۇق.
سار سىلىشتى خالايىق،
ئۆي ـ ماكانى تۇرۇقلۇق.

**سوغا** ياغاچ چىلەك، ياغاچ تۇڭ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

باغىڭدا گۈلۈك بولسام،
بۇلبۇلدەك تىلىلىق بولسام.
باققا سۇغا كىرگەندە،
سوغاڭدا سۇيۇك بولسام.

**سوغات** خ. پىشلاق (قېتىقنى ئۇيۇتۇپ، يېغىنى سۇزۇۋېلىپ، قالغىنىنى قايناتسا "سوغات" بولىدۇ).

**سوغتانماق** ت. توكلىماق، توكماق، ئۇششۇمەك (بەزى جايلاردا "سوقتۇنماق"مۇ دېيىلىدۇ).

**سوغۇگۈل** غ. تاغ باغرىدىكى چىمەنلىكلەردە ئۆسىدىغان سامان غوللۇق ئۆسۈملۈك.

**سوغۇن** قۇ. ئىنىسك ـ قوۋۇق ياكى دەرۋازىلارغا، دەرىزىنىڭ كۆزنىگىگە ئوخشاش ئېچىپ قويۇلىدىغان كۆزنەك، تۆشۈك.

**سوق** قۇ. قىزىقچى، ھەزىلكەش، سوغاق گەپ قىلىپ قىزىق- چىلىق قىلغۇچى.

**سوقا**[1] قۇ. چاي ئىچىدىغان كورۇشكا.

**سوقا**[2] يۇمۇلاقنىڭ ئەكسى. م: سوقا باش، سوقا قوغۇن ("سوققا"مۇ دېيىلىدۇ).

**سوقا چۆشتى** قە. ئارقا ـ ئارقىدىن، تۆپە ـ تۆپىلەپ. م:

سوغاق سوقا چۈشتى — كەينى - كەينىدىن سوغاق بولدى.

**سوقا - سۆبەت** قە. گەپ - سۆز، پاراڭ، پاراڭدىشىش، گەپلە-شىش. م: سىرتتا بولۇۋاتقان سوقا - سۆبەتلەر ئۆي — ئىچىگە ئېنىق ئاڭلىنىپ تۇراتتى.

**سوققا** غ. زەربە، دەككە.

**سوقماتاش** غ. تام سوقۇشقا ئىشلىتىلىدىغان تاش ئەسۋاپ (بۇ چويۇندىنمۇ ياسىلىدۇ).

**سوقماق**[1] خ. ئۈزۈم بىلەن ياڭاق مېغىزىنى سوقۇپ ئارىلاش-تۇرۇپ ياسىلىدىغان تاتلىق يېمەكلىك.

**سوقماق**[2] غ. چىغىر يول، سوقماق يول.

**سوقنەپەس** قۇ. قىلىغى سەت، قىلىقسىز.

**سوقۇر** غ. قارىغۇ: ساق كۆز يىغلىسا، سوقۇر كۆزدىن ياش چىقار (ماقال).

**سوكال** قە. توكۇر، چولاق؛ ئۆتمەس، گال؛ مېيىپ. م: سوكال قۇيرۇق؛ سوكال پىچاق؛ سوكال ئادەم — مېيىپ ئادەم.

**سۆكسەك** قۇ. سۆكسۆك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئالتاي ياتتۇق مىڭگاگىدا،
سۆكسەك بىلەن ئوت قالاپ،
كۆزنىڭ خۇمارى ئاقتى،
قۇمۇل يولىغا قاراپ.

**سوكسوك**[1] خ. قومۇش ئېكىزى.

**سوكسوك**[2] ئاتنىڭ سوكۇلداپ، قاتىراپ مېڭىش هالىتى. م:

سوكسوك ئات ــ قېتىرغاق ئات.

**سوگدىماق** غ. پۇتىنىڭ سوگى بىلەن چەيلىمەك، دەسسىمەك، چىگدىماق. م: سوقمىنىڭ نەم توپىسىنى دەسسەپ چىگدىماق.

**سولاشماق** غ. ئۆسۈملۈكلەرنىڭ سۇسىزلىقتىن يۇمشاپ كېتىشى. كۆچمە: ئېزىلەگگۈلىشىش. م: تولا سولاشماي، ئىنتىكرەك ماگىنا. بەزى ئېزىلەگگۈ، مىس ـ مىس ئادەملەرنىڭ ئاتلىرىنىڭ كەينىگە بۇ پېشىلنىڭ تومۇرى سۇپەت شەكىلدە قوشۇپ ئېيتىلىدۇ. م: ئابدۇرېھىم سولاش، تۇردى سولاش.

**سوملىماق** قۇ. پۇتۇنلىمەك، قىرلىماق، ياغاچنىڭ تۆت تەرىپىنى ئوخشاش چوگلۇقتا رەندىلەپ چىقماق (بۇ سۆز بەزى جايلاردا "يۇمشاق نەرسىلەرنى پومىلاقلاش" مەنىسىدە كېلىدۇ).

**سومۇن** قۇ. تىزىم، ئىسىملىك، رويخەت، تىزىم دەپتىرى (قۇمۇلدا ئالۋاڭ ـ ياساق تۆلەيدىغان ئىسىملىك سومۇن دېيىلىدۇ).

**سونجاق** خ. پۇتىنىڭ سوگى.

**سون** ت. غەلتە، يوچۇن، ئۆمسە. م: سونلا بىر ئادەم ئىكەن، سونلا قىلىقلارنى قىلمىساگچۇ!

**سونۇ** قۇ. غەلتە، ئەجەپ، يوچۇن، يات، ئۆمسە. م: سونۇلا گەپ قىلىدىغان بىرنىمىكەنغۇ؛ مەلىمىزگە سونۇلا بىر ئادەم كېلىپ قالدىغۇ.

**سونۇر** ل. سەھەر.

**سونۇرقىماق** قۇ. ئەجەپلەنمەك، ھەيران قالماق.

**سونۇكەلمەك** غ. نەقمۇ-نەق كېلىش، دەل جايىغا كېلىش.
م: بۈگۈن ئىش تازا سونۇ كەلدى.

**سونون بۆلۆك** ل. مۇشـنىڭ باش بۆرنىدىن قىلىنىدىغان سوغا.

**سوۋۇتقۇ** قە. ياخشى گەپ ئىسستقۇ، يامان گەپ سوۋۇتقۇ (ماقال).

**سويام** قە. چارەك (15 سانتىمېتىرغا تەڭ كېلىدىغان ئۇزۇنلۇق ئۆلچىمى).

**سويتۇپ كېتىش** يانداپ كېتىش، بىر ياققا ئېغىپ كېتىش. م: تاغار سويتۇپ كەتتى. ئۇ خىيالغا چۆمگەن ھالدا يەنە بىر ھازا بېشى سويۇتقان تەرەپكە ماڭدى.

**سويلا تاياق** چۇۋىق.

**سويلماق** تېز ھەم سىلىق ئۇزمەك؛ بوي تارتىپ كەتمەك.
م: گۈللەر كۈن تەگمەي سويلاپ كېتىپتۇ. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

> تاغدىن چۈشتى تاغ بېلىق،
> سودىن چىقتى ئاق بېلىق.
> سويلاپ-سويلاپ ئوينىغىلار،
> ھەيران قالسۇن خالايىق.

**سويمەك** ئا. بۇ ”سويما“ سۆزىنىڭ كىچىكلىتىلمىسى بولۇپ، كىچىك باللارغا قارىتىپ ئېيتىلىدۇ.

**سويۇم مال** سويۇش ئۈچۈن ياكى گۆش ئېلىش ئۈچۈن بېقىلغان مال.

**سۇخسۇر** قوشماق ئۆردەك.

**سۇزماق** قۇ. ئۇسماق، قاچىلىماق. م: تاماقنى پىيالىگە سۇز-
ماق، بۇغداينى تاغارغا سۇزماق.
**سۇسماق** قۇ. "سۇزماق"قا ئوخشاش.
**سۇلاقچى** ت. مىراپ، سۇغا قارىغۇچى (سۇنىڭ بېشىدىن
ئېتىزلىققىچە بولغان ئارىلىقتا سۇنى تەكشۈرۈپ يۈرىدىغان
ئادەم سۇلاقچى دېيىلىدۇ).
**سۇغان** ل. غاز-ئۆدەكلەرنى تۇتۇش ئۈچۈن سۇ ئۈستىگە
قۇرۇلىدىغان قىسماق.
**سۇغۇلۇق** سۇلۇق يەر.
**سۇقلەت** قۇ. يوق ئىشلارغا ئارىلىشىدىغان، چات كىرىۋالى-
دىغان، مەمەدان.
**سۇقلەت-سۆرۈن** قۇ. سوغاق چىراي ھەم مەمەدان (ئادەم).
**سۇقۇپ قويماق** قۇ. يوشۇرۇپ قويماق، سۇقۇنۇپ كىرىۋال-
ماق—يوشۇرۇن كىرىۋالماق.
**سۇقۇلۇشماق** قۇ. كىشىنىڭ ئىشىغا ئارىلىشىۋالماق. م:
خەقنىڭ ئىشىغا نېمە سۇقۇلۇشۇپ يۈرۈيسەن؟ گەپكە سۇقۇ-
لۇشماي جىم ئولتۇرساڭچۇ!
**سۇ قىلماق** مالنى ياكى نەرسىنى پۇلغا ئايلاندۇرماق.
**سۇڭگۇت** قە. سۇڭگۈلىغۇچ (بەزى جايلاردا "سۇڭگۈچ"
مۇ دېيىلىدۇ).
**سۇڭگۇتماق** قە. شۇڭغۇتماق، ئوغۇرلۇقچە بەرمەك، بىر
نەرسە بېرىپ ئاغزىنى مايلىماق. م: ئۇ باشلىققا بىر شىشە
هاراقنى سۇڭگۇتۇۋەتتى.
**سۇلاق** كۆل، كىچىك سۇ ئامبىرى (سۇ قىس جايلاردا ئاھا-

لىلەر ئىچىدىغان سۇنى ساقلايدىغان كۆل سۇلاق دەپ ئاتىلىدۇ).

**سۇلتايماق** غ. سالپايماق، روھى چۈشمەك، روھسىزلانماق.

**سۇلۇ** ل. چىرايلىق، گۈزەل. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

زۇل كۆكۈلىنى خار قىلما،
كەڭ قوينۇڭنى تار قىلما.
ئۆزگىلەرنى يار قىلما،
يارىم سۇلۇ ياخشى قال.

**سۇما** خ. سۇرمە.

**سۇمال** قۇ. تاغار. م: بۇغداينى سۇمالغا قاچىلاپ قوي.

**سۇمۇق** قۇ. زەمچە.

**سۇنايلىماق** پۇت-قولىنى ئۇزۇن سوزۇپ ياتماق.

**سۇۋار** غ. تامامەن، پۈتۈنلەي، ھەممىسى، جەمىسى، م: ئېتىزلىقنى سۇۋار سۇ بېسىپ كەتتى.

**سۇۋاقچى** قە. تامچى. كۆچمە: سالاچى.

**سۇۋاي-سالتاڭ** غ. بالىسىز، سالتاڭ؛ ئېغىرچىلىقى يوق.

**سۇۋۇق** خ. گەمە.

**سۇيۇق** قە. يېڭىلتەك، ئالدىراڭغۇ. م: سۇيۇق ئادەم — يېڭىلتەك ئادەم.

**سۇيۇلتۇش** قە. سۇيۇقلاندۇرۇش.

**سۆجە** ت. سۆڭگەچ، يانپاش.

**سۆرە[1]** قۇ. ئۆگزە، ئۆينىڭ تۆپىسى؛ تورۇس.

**سۆرە[2]** ل. ئوت-چۆپ دۆۋىلەنگەن جاي، لاپاس، قالىق، چەللە ("سۆرۈ"مۇ دېيىلىدۇ).

**سۆرۈن** سالقىن. م: سۆرۈن چىراي.

**سۆرۈندىمەك** سالقىندىماق، سەگىمەك.

**سۆزەڭگىر** قۇ. ياخشى گەپكىمۇ، يامان گەپكىمۇ ئۇنىمايدىغان، قىيىدىغاق ئادەملەر شۇنداق دېيىلىدۇ ("سۆزەمەل"مۇ دېيىلىدۇ).

**سۆزەمەل** قۇ. "سۆزەڭگىر"گە ئوخشاش.

**سۆز سالماق** ت. ئېغىز ئاچماق، ئوتتۇرىغا قويماق، تەلەپ قىلماق، ئەلچى قويماق.

**سۆگۈچكۈ** ل. يالاقچى.

**سۆكە** قە. ئاياللار قۇلىغىغا ئاسىدىغان ھالقىنىڭ بىر خىلى. م: سۆكە-مونچاق تاقىغان خېنىملار.

**سۆككە** قۇ. چاشقان تۇرىدىكى بىر خىل قان شورىغۇچ جانىۋار، شەپەرەڭگە ئوخشاپ كېتىدۇ.

**سۆگەتگۈل** تالگۈل.

**سۆل**[1] كۈچ، ماغدىر.: سۆللۈك ئادەم-كۈچلۈك ئادەم؛ سۆللۈك ئۇن-قۇۋۋەتلىك ئۇن.

**سۆل**[2] ھۆل، قۇرۇمىغان (مېۋە ۋە گۆش قاتارلىقلارغا نىسبەتەن)، خوتەندە "خام" مەنىسىدىمۇ كېلىدۇ. م: سۆل نان-خام نان. قۇمۇلدا چىقىشقاق، يېپىشقاق، يېقىملىق مەنىلىرىدە كېلىدۇ. م: سۆلى بار ئادەم-چىقىشقاق ئادەم.

**سۆيۈنمەك** قۇ. خوشال بولماق، شاتلانماق؛ تايانماق، يۆلەنمەك، پايدىلانماق.

**سۈپۈتمۆرە** قۇ. بۇرغۇ (قۇلۇلە قېپىدىن قىلىنغان كاناي).

**سۈتلىگەن** غ. سۈتلۈك ئوت.

**سۇر** قۇ. ئەپ، پەم، يول، ئىشنىڭ ئېپى-جېپى. م: بۇ ئىشنىڭ سۇرىگە كىرىۋالدى — ئىشنىڭ ئېپىنى تېپىۋالدى.

**سۇرۇم** ت. ئىشنىڭ ئېپى. م: ئۇلار ئىشنىڭ سۇرۇمىگە كىرىۋالدى (بۇ قۇمۇلنىڭ "سۇر" دېگەن سۆزى بىلەن ئوخشاش).

**سۇرۇك** قۇ. توپ، پادا، گۇرۇھ. م: مېلىمنى سۇرۇككە قوشتۇم، سايدا كىيىكلەر سۇرۇكى بىلەن يۈرۈيدۇ.

**سۇز** قۇ. سۇزۇك، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

باغدىكى ماجان تېرەكنەك،
بويىڭىزنىڭ تۈزلۈكى.
باغدا پىشقان ئاق يېمىشتەك،
ئۆزىڭىزنىڭ سۇزلۈكى.

**سۇزمە خالتىسى قىلىۋەتمەك** غ. ئۇرۇپ مىجىغىنى چىقىرىۋەتمەك.

**سۇزمەك** قۇ. ئۇسىمەك. م: سۇزگەك كالا، ئىككى قوشقار تازا سۇزۇشتى.

**سۇزمە ھۆل** تۇ. چىلىق-چىلىق ھۆل. م: كىيىمىڭ سۇزمە ھۆل بولۇپ كېتىپتۇ.

**سۇكە** خ. سۇپا.

**سۇكەن** "خاپان"غا ئوخشاش.

**سۇگۇن** رەڭگى قارا، ئۆزى تىكەنلىك بىر خىل تاغ دەرىخى.

**سۇڭگۇمەك** شۇڭغىماق.

**سۇلكەت** قۇ. تەكەللۇپ.

**سۇمەل** قە. دورا سۈرىدىغان تاش. كۆچمە: گەپ ئۆتمەس،

خىجىل بولمايدىغان.

**سۈمۈلەك** ت. ئۆجمىنىڭ سۈيىنى قايىنىتىپ، بىرئاز ئۇن چېلىپ پىشۇرۇلىدىغان، حالۋىغا ئوخشاش تاماق.

**سۈنگۈ** غ. نەيزە، مىلتىقنىڭ نەيزىسى.

**سۈۋەت** قۇ. خۇش خەۋەر (ئاياللار يەڭگىگەندە خەۋەر ئېيتىپ بارغاننى سۈۋەت ئېيتىپ باردى دەيدۇ).

**سۈيەم** "سويام"غا ئوخشاش.

**سۈزە** قۇ. يالپۇز.

**سېتىق ئاش** قۇ. تاۋار ئاشلىق (بۇ يېڭىدىن ياسالغان سۆز).

**سېرى** تەرەپ، تامان؛ تەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

بارچە ئالەم بىر سېرى،
يالغۇز ماڭا سەن بىر سېرى.
تەلپۈنۈپ قۇشتەك ئۇچارمەن،
ھەر زامان سېنىڭ سېرى.

**سېرىتما** ت. شىرەنىڭ تارتمىسى (بۇ سۆز باشقا جايلاردا "لاسو" يەنى چاپان ياكى سومكىلارنىڭ سېرىتمىسى مەنىسىدە كېلىدۇ. م: سېرىتما چاپان — لاسولۇق چاپان.

**سېرىغ نەمدە** قە. چالا قوساق، قەدىر ئەھۋال. م: سېرىغ نەمدە جان بېقىپ كېتىۋاتىمىز.

**سېرىق تۈكى تەتۈر ئۆرۈلۈپ كەتمەك** غ. توڭغانلىقنى، مۇزلىغانلىقنى سۈپەتلەپ ئېيتىلىدىغان بىرىكمە.

**سېرىق سەيۋى** قە. ئۈزۈمنىڭ بىر تۈرى.

**سېرىق - سۇرۇق** قە. سېرىق (جۈپ سۆز).

**سېرىق - سۇمۇل** ت. سېرىق (جۈپ سۆز).

**سېرىق قار** ھاۋا مۆتىدىللەشكەن ۋاقىتتا ياققان قار.

**سېرىق قۇش** قۇ. مۆشۈك ياپىلاق، ئۈكەر قۇش (تاغلىقلار سۆزى).

**سېرىق ئەت** تېرىنىڭ ئاستى، گۆش بىلەن تېرىنىڭ ئارىلىقىدىكى توقۇلما.

**سېرىق ئىتكە كىرىۋالماق** قېتىغا كىرىۋالماق، ئىشەنچىسىگە ئېگە بولۇۋالماق.

**سېسىق لويلا** بىنالاردا ۋە يول بويلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**سېغىن چېچىكى** نەمخۇش جايلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل ياۋا چېچەك.

**سېكىرگۈچ** ل. چېكەتكە.

**سېكىلەك**[1] ت. جىلىت ئاچىدىغان پۇزا.

**سېكىلەك**[2] خ. چوكان (جوگان).

**سېلىنچا** كۆرپە.

**سېۋەپخانا** خ. مونچا.

**سېيماق** بېگىز قولنى چىقىرىپ تۇرۇپ سۆزلىمەك. م: ئۇ قولنى سېيىپ تۇرۇپ بىرنىمىلەر دەۋاتىدۇ ("سايماق" مۇ دېيىلىدۇ).

**سېبۇجا** قە. قىيسىق، قىڭغىر. م: نىمە تۈز ئولتۇرماي، سېبۇجا ئولتۇرۇسەن! بۇ ئەدىيالنى تۈز سالماي، سېبۇجا سەپ قويۇپسەن.

**سىپاق** قۇ. سۇۋاق.

**سىپەچ** خ. تاج، سەللە.

**سىپتە** سىلىق (بەزى جايلاردا "سىپتا"مۇ دېيىلىدۇ).

**سىپىماق** ت. سۈۋىماق.

**سىرەك** شالاڭ.

**سىرتلىق ئۆرۈچ** خ. گىلەمنىڭ يان تەرىپىنى تەگشەپ تۇرىدىغان يىپ.

**سىرتىق** قۇ. خەۋەر، ئۇچۇر، ئىز-دېرەك. م: بالام يۇرتتىن چىقىپ كەتكىلى بەش يىل بولدى، ھېچ سىرتىغىنى ئالالمىدىم.

**سىرغا** قۇ. زىرە، قۇلاققا تاقايدىغان ھالقىنىڭ بىر خىلى.

**سىركايا** پىيالە، كىچىك چىنە.

**سىركە** ئاچچىقسۇ؛ ئۈزۈم سۈيىنى ئېچىتىش يولى بىلەن تەييارلىنىدىغان چۆچمەل ئىچىملىك؛ پىتنىڭ تۇخۇمى.

**سىركە پىيازلىق قىلماق** كۆشكۆرتمەك، ئېچىتماق.

**سىركىسى سۇ كۆتەرمەسلىك** گەپ ياكى چاقچاق كۆتۈرەلمەسلىك.

**سىرلىشىپ قالماق** ئا. "شىلىشىپ كەتمەك"كە ئوخشاش.

**سىرلىما نوچا** خ. تېشى پال-پال، ئىچى غال-غال.

**سىزما** رەسىم؛ چىرتۇژ. م: ئىمارەتنىڭ سىزمىسى — ئىمارەتنىڭ چىرتۇژى.

**سىزماق** تەپچىرىمەك، قاچىلارنىڭ دەز كەتكەن ياكى يېرىلغان يېرىدىن سۇ، ياغ قاتارلىقلارنىڭ تەپچىرىشى.

**سىزىپ كەتمەك** خ. ئورۇقلاپ كەتمەك.

**سىقماق** خ. قول بىلەن سىقىپ ياسىغان تېزەك.

**سىقىق** غ. ئازاپ، چەكلىمە.

**سقىم** غ. ئازاپ، جاپا.

**سقىن** غ. يۇقۇرىدىكىگە ئوخشاش.

**سكىنمەك** قە. بەدەنگە ئۇششاق قىزىل ئۆرلەپ كەتمەك. م: بالا سكىنىپ كېتىپتۇ.

**سكىر** قۇ. بۇرجەك؛ دوقمۇش؛ تۆت كوچا ئاغزى.

**سمىقماق** غ. قورۇلۇپ كىچىكلەپ كەتمەك. م: ھـۆل قوناق سمىقىپ قېپتۇ (باشقا جايـلاردا "شمىقـماق، شۇمۇقـماق"مۇ دېيىلىدۇ).

**سنجا** خ. تامنىڭ ئۈستىگە قويۇلىدىغان باغاچ.

**سنچاي چىنە** خ. سىركايا، پىيالە.

**سنچەك** خ. بېدىش، قالـىق، باراڭ. م: سنـچەك بولـمىسا كاۋا ئۆگزىگە چىقمايدۇ (ماقال).

**سنچى**[1] كىشىنىڭ چىراي ـ تۇرقـىغا قاراپ خاراكـتېرىغا باھا بەرگۈچى، تەھلىلچى؛ پايلاقچى.

**سنچى**[2] ل. جەگە، لىم.

**سنچىلىماق** ئىنچىكىلىمەك. م: سنچىلاپ قارىماق ـــ ئىنچىكە لەپ قارىماق.

**سنماق** قۇ. ئىشەنمەك (تاغلىقلار سۆزى).

**سۆىل** قە. نازۇك، ئاجـىز، قورقۇنـچاغـراق. م: ھەجەپـمۇ جېنى سۆىل بالا ئىكەنسەن!

**سىپالڭ** قۇ. بەدەننىڭ بىر نەرسىگە سۈركىلىپ ياكى كۆكۈ ـ يۈن، ھەرىگە ئوخشاش ھاشارەتلەرنىڭ چېقـىشى بىلەن يارا بولۇپ قېلىشى.

**سىيلە** قە. رەھىم، شەپـقەت. م: سىيلە ـ رەھـىم ـــ رەھـىم ـ

شەپقەت.

**سيلىماق** قە. غەمخورلۇق قىلماق، شەپقەت كۆرسەتمەك، كۆيۈنمەك. م: يامان كىشى سيلىغاننى بىلمەس (ماقال).

# ش

**شاپ**[1] خ. تېز، ئىتتىك: شاپ بولاك — تېز بولۇك.
**شاپ**[2] قىلىچ، ئۇزۇن پىچاق.
**شاپ**[3] چۆللەردە ئۆسىدىغان بىر خىل ئۆسۈملۈك.
**شاپالداق** قە. چىۋىن ئۆلتۈرىدىغان پالاق، چىۋىن پالىقى.
م: ئاباق تامغا ئېسىقلىق شاپالداقنى قولىغا ئېلىپ، "ۋاق-قىدە" بىرنى سالغان ئىدى، چىۋىن دەرھال ئۇچۇقتى.
**شاپاللىماق** قاناتلىرىنى ھۆرپەيتىپ قورۇغدانماق (ئۇچار-قاناتلارغا قارىتىلىدۇ).
**شاپتۇل قاقماق** كۆچمە: نارازىلىق بىلدۈرۈپ بويىنىنى تولغىماق، بويىنىنى سىلكىمەك؛ كۆرەڭلەپ ئۆزىنى كۆر-سەتمەك.
**شاپتۇل مونكى** قە. شاپتۇلنىڭ يارماي قۇرۇتقان قېقى.
م: مونەك سالدۇق — شاپتولنى يارماي قاق سالدۇق.
**شاتاۋا** قە. گۈللۈك ماتا.
**شاجا** ئۇلپەت، شېرىك؛ خىرىدار.
**شاخاپ** خ. شاخ؛ تارماق.
**شاخاپچە** خ. تارماق. م: دەريا شاخاپچىلىرى — ئۆستەڭ تارماقلىرى.

**شاخچە** قاشا ئەشگى (بەزى جايلاردا ”چاقسا“مۇ دىيىلىدۇ).
**شاخ سانغۇچ** قە. شاختىن شاخقا قونۇپ يۈرىدىغان بىر خىل كىچىك قۇش؛ بۇ بىر جايدا ئولتۇرالمايدىغان ئادەمـ لەرگىمۇ تەقلىت قىلىنىدۇ (غۇلجىدا ”بىر توغرام“ دىيىـ لىدۇ).
**شاخشا بويلۇق** قۇ. تال بويلۇق، كېلىشكەن. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تام باشىدا ئولتۇرادۇ،
شاخشا بويلۇق شا يىگىت.
ئاغزىدىن شەرۋەت تامادۇ،
شەرۋەتى ئالتۇن يىگىت.

**شاخشارما** قۇ. چۇل-چۇل، پاچاق-پاچاق، كۇكۇم-تالقان. م: ئوتۇننى يېرىپ شاخشارما قىلىۋەتتى.
**شاخشاق** قوي، كاللارنىڭ تۇۋىقىنىڭ ئارقا تەرىپىدە بولىدىـ غان بىر جۇپ كىچىك كۆمۈرچەك؛ ئاغزى ئۇتتىك، يېگىلـ تەك. م: قوي پاچىقىنىڭ شاخشىقى؛ شاخشاق خوتۇن.
**شاخشۇر** قۇ. تاغ جىنسلىرىنىڭ يىمىرىلىشى بىلەن ھاسىل بولغان ئۇششاق تاشلار.
**شاخنە** شاتىراق. م: شاخنە قويۇۋەتتى — شاتىراقلىۋەتتى.
**شاخنەك** ئويماق.
**شادا** ئۆسۈملۈكلەرنىڭ غولى؛ چاقنىڭ گىرگۇسىنى؛ قاشا (رىشاتكا). م: كۆمز شادىسى؛ چاقنىڭ شادىسى؛ شادىلىق كارۋات — رىشاتكىلىق كارۋات. كۆچمە: شادا پاچاق (ئۇزۇن پاچاق).

**شاراڭ ـ شۇرۇڭ** ت. ئاغزى يېپىك، گەپنى تولا قىلىدىغان، ئاغزىدا بار، ئەمىلىيىتىدە يوق كىشىلەر شۇنداق دەپ ئاتىلىدۇ.

**شار ـ شار** ت. بۇ، يامغۇرنىڭ تېز چۈشۈشى، سۇنىڭ تېز ئېقىشى، كىتاپنىڭ تېز ئوقۇلۇشىنى بىلدۈرىدىغان ئىملىق سۆز. م: يامغۇر شار ـ شار قىلىپ شاقىراپ قۇيۇۋەتتى؛ مەسۇم ماقالىنى شار ـ شار شارىلداپ ئوقۇدى.

**شارۇپ** خ. مەنچاناق (قۇدۇقتىن سۇ تارتىدىغان ياغاچ قۇرۇلما).

**شاغال** ت. شېغىل تاش.

**شاشماق** غ. ئالدىرىماق، ھوۋلۇقماق، ئەندۈرىمەك.

**شاقىلداق** بىر خىل ئويۇنچۇق.

**شاڭ[1]** ت. ئۆتۈكنىڭ قونجىغا سېلىنىدىغان ياغاچ قېلىپ.

**شاڭ[2]** خ. ماتا، بۆز، يەرلىك رەخت.

**شاڭغىر ـ شۇڭغۇر** قۇ. جاراڭ ـ جۇرۇڭ، شالدۇر ـ شۇلدۇر، شىلدىر ـ شىلدىر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

> شاڭغىر ـ شۇڭغۇر قىلدۇرغان،
> چاچتىكى تۇمار ئەمەسمۇ.
> سىزنى بىزنى كۆيدۈرگەن،
> قارىقاش يارلار ئەمەسمۇ.

**شال** ئېغىزدىن ئاققان سۇ، شۇلگەي (بەزى جايلاردا "شالۋاق"مۇ دېيىلىدۇ).

**شالا** قە. ئوچاقنىڭ ياكى مەشنىڭ شالاسى ("شالاسىن"مۇ دېيىلىدۇ).

**شالدامچى** ل. بوۋاقلارنىڭ ئالدىغا تارتىپ قويۇلىدىغان لاتا، شالداما، شالدۇرۇق.

**شالدىرشاپ** قۇ. ئۇجمە ياكى ئۆرۈك قاقىدىغان چوڭ داستىخان.

**شالۇك** "شال"غا ئوخشاش.

**شالغۇچ** قۇ. سەۋزە شالايدىغان (قىرىدىغان) سايمان، سەۋزە قىرغۇچ.

**شالماق[1]** قۇ. قىرماق، ئاقلىماق (سەۋزىنى)؛ ئىلىغا ئاغرىغىنى ئىلماق.

**شالماق[2]** قىيمىغا تۇز ئىلەشتۈرمەك.

**شان** ل. بەلگە. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تەلۋىلەرنىڭ شانىغۇ،
هەردەم يەرشان سۆزلىمەك.
بۇ ساڭا ئادەت بولامدۇ،
ئۆتكەن ئىشنى تەگمەك.

**شانا** بۆز توقۇيدىغان دەستگاھنىڭ ئۆرۈش يىپلىرىنى كۆتىرىپ-چۈشىرىپ تۇرىدىغان قىسمى. بۆزنى بۇزغان شادىسى، قىزنى بۇزغان ئانىسى (ماقال).

**شانازكەتمەن** قە. ئۇزۇنچاق، بۆرەكسىمان كەتمەن.

**شاي** قۇ. شاش، كۆندۈرۈلمىگەن، توسۇن.

**شاياردى** قۇ. داۋراڭچى، پوچى.

**شەپشەك** شالاق، بەڭۋاش، تەنتەك؛ بەتخۇي. شەپشەك ئات — بەتخۇي ئات.

**شەپشۈك** قۇ. چىپىلغاق، شوخ، چاپىنكەش.

**شەددە** ل. ئۆلۈكلەر بېشىغا (قەۋرە بېشىغا) بەلگە قىلىپ تىكىلگەن ياغاچ.
**شەر** قۇ. بارىكاللا، رەھمەت، بەللى.
**شەر-شەر** قۇ. بارىكاللا: ھەشقاللا، رەھمەت ("ھەششەرە" مۇ دېيىلىدۇ).
**شەرۋاز** قۇ. ئەسكەر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاللىيەي شەرۋازەي،
ھازىر بولۇڭلار.
كەلسە دۈشمەنلەر،
باتۇر بولۇڭلار.

**شەشۈك** خ. پېشىك.
**شەللەك** قۇ. گۆشنىڭ چاندىرى (بەزى جايلاردا "شەللەت"مۇ دېيىلىدۇ).
**شەللەك گويەك** خ. چاچتەڭگە.
**شەلگا** قۇ. گالۋاڭ، ھاماقەت.
**شوپۇق** غ. مەتكوت بولۇپ، ئوشۇق ئىششىپ كەتكەندە، تۆگە يۇڭىنى شاكارايقا چىلاپ شوپۇق ئېتىپ تاڭىدۇ.
**شۆپۈك** ت. پىياز، ئالما قاتارلىق نەرسىلەرنىڭ پوستى، شاكىلى. م: پىياز شۆپۈكى، ئالما شۆپۈكى، گازىر شۆپۈكى.
**شوت-شوت** قە. ۋالاقتەككۇر.
**شوتا ئات** خ. ئىچ ئات، شوتىغا قوشىدىغان ئات.
**شوچا** قۇ. بىرخىل تاماق (گۆش، كۆكتات، فېنتوزا قاتارلىق نەرسىلەرنى شورپىدا پىشۇرۇپ، دورا-دەرمەكلەرنى تېتىتىپ تەييارلىنىدۇ).

**شورا** تامنىڭ كەمتۈك يېرى (توساق تامنىڭ بۇزۇلۇپ، ئادەم ئۆتىدىغان بولۇپ قالغان يېرى).
**شوركا** چىشى بۆدىنە (بۆدىنىنىڭ مىكيىنى).
**شوخا** قە. جىگدىنىڭ تىكىنى، تىكەن. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

شوخىلىق جىگدىگە چىقسام،
يىرتىلدى چاپانلىرىم.
سىزنى ئىزدەپ يول يۈرۈپ،
يىرىلدى تاپانلىرىم.

**شوخلاچۆپ** قە. شوخلا سىلىپ ئېتىدىغان چۆپ (تاماق).
**شوداڭ** غ. ئىنچىكە، ئېگىز، توغرىسىغا يوغىنىماي، ئېگىزىگە ئۆسكەن ھەرقانداق نەرسە.
**شورلاق** قۇ. شورلۇق، شور چىقىدىغان يەر.
**شورلاڭ** ئا. "شورلاق"قا ئوخشاش.
**شورۇق** ت. بادىرا، خادا ياغاچ.
**شوغۇرتما** ت. سېرىما، تارتما.
**شوغۇر - شوغۇر** ناھايىتى كۆپ.
**شوم** قۇ. داۋراڭ.
**شومچى** قۇ. كۆز - كۆزچى، دامدامچى، داۋراڭچى.
**شوم قىلماق** قۇ. كۆز - كۆز قىلماق، داملىماق.
**شوينابەل** قۇ. نازۇك، ئاجىز؛ بېلى بوش، بوشاڭ، ئېزىلەڭگۇ، جاپادىن قاچىدىغان، ئاقانچى.
**شۇپۇر** قۇ. شاخ - پۇتاق (كېسىلگەن).
**شۇپۇر ئېغىز** غ. گەپ توشۇغۇچى.

**شۇپۇڭ ئېغىز** ت. گەپ تاپقاق.
**شۇدايىماق** ق،. لوڭگىدە چىقىپ قالماق، گەۋدىلەنمەك، يالىڭاچلىنىپ قالماق. م: قاتتىق ياققان مۆلدۈردىن كېيىن، كۆممەقوناقلار يالىڭاچلىنىپ شودىيىپ كېتىپتۇ.
**شۇدىبار** چىدامىلىق؛ بىچارە. م: بەكمۇ شۇدىبار ئايال ئىكەن، شۇنچە دەرت ـ ئەلەمگە چىداپ، يەنە ئۆرە يۈرۈۋاتىدۇ.
**شۇراڭغا** قۇ. ”شاخشۇر“غا ئوخشاش.
**شۇرداق** قە. زىننەت، بېزەك.
**شۇرلىما** قۇ. كۆممەقوناق.
**شۇرلىماق** قۇ. چالا كۆيدۈرمەك. م: قوناق شۇرلىماق.
**شۇشماق** غ. مايسىرىماق؛ باللار شۇشاپ كەتتى ـــ باللار مايسىراپ كەتتى.
**شۇغۇنۇتتە** قۇ. شۇ يەردە.
**شۇڭغۇتماق** خ. قوناق ئۈنىدىن قىلىنغان بىرخىل تاماق (قوناق ئۈنى سۇيۇق يۇغۇرۇلۇپ قايناۋاتقان سۇغا سىقىپ شۇڭغۇتۇلۇپ ئېتىلىدۇ).
**شۇمبا** خ. كەكە ياكى كەتمەننىڭ دەستە ئۆتكۈزىدىغان تۆشۈگى.
**شۇنا** خ. جىگدە شېخى.
**شۆرلىمەك** قۇ. ئاختۇرماق، مالتىماق.
**شۆلتەڭلىمەك** قۇ. ئاغزىغا كەلگەننى سۆزلىمەك، كاپشىماق.
**شۇپتۇر** قۇ. پوق ـ سۇدۇكلەرنىڭ سېسىق پۇرىقى (پاسكىنا ئادەملەرنى ”شۇپتۇر“ دەپ تىللايدۇ).
**شۇدە** ت. قاسماق (ماي سۇرتۇلگەن جايغا توپا قونۇپ

هاسىل بولغان قاسماق شۇدە دېيىلىدۇ). ھارۋىنىڭ قازىنىنى
شۇدە باغلاپ كېتىپتۇ.
**شۇرمەل** غ. ئەتىيازدا دەريادا ئېرىپ ئاققان مۇز.
**شۇشە** بىر خىل خۇشپۇراق ئوت.
**شۇللە** غ. شويلا.
**شۇمشەرىمەك** شۇمشەيمەك.
**شۇمشۇك** قۇ. گېلىگە ئامراق، ئاچكۆز.
**شېتىلە** غ. شوخ، قىزىقچى.
**شىلىمەك** كېسىپ ئاجراتماق (گۆشنى سۆڭەكتىن ئاجراتماق).
**شىپ** قۇ. تورۇس.
**شىپا** ت. سۆز-ھەركىتى نازاكەتلىك، تۇرمۇشى، ئىش-پائالىيىتى رەتلىك، پۇختا ئادەم شىپا ئادەم دېيىلىدۇ.
**شىپاق كەش** قە. ساپما ئاياق.
**شىپشىدار** قۇ. ناھايىتى زىچ، ناھايىتى قويۇق، ناھايىتى قىلىن. م: شىپشىدار دەرەخلەر.
**شىپشىر** قۇ. نۇرغۇن (ھەم كۆپ، ھەم زىچ — مىغ-مىغ ھالەتنى بىلدۈرىدۇ).
**شىپىلداق** شىپ-شىپ كۆز (كۆزى ھەمىشە شىپىلداپ تۇرىدىغان ئادەم).
**شىدار** قۇ. قويۇق، زىچ؛ ئۆسكۈلەڭ، بىر تۇتاش.
**شىداق** خ. ئاۋاق، ئورۇق.
**شىدىشاپ** قە. كىرلىك، يوتقان-كۆرپىلەرنىڭ كىرلىكى.
**شىر** كاۋاك، پورنىڭ ئەكسى. م: شىر ياغاچ، شىر چامغۇر.
**شىراغول** قۇ. جاھىل، گەپ ئۆتمەس، قىلىن.

**شىراق** ت. پاچاق؛ مىلتىقنى ئاتىدىغان چاغدا تىرەپ تۇرىدىغان ئاچا ياغاچ. م:قوينىڭ شىرىقى؛ شىراقلىق مىلتىق.

**شىرشىم** ئانچە قۇرۇپ كەتمىگەن، يېرىم قۇرۇق. م: شىرشىم ئوتۇن.

**شىرلا** قۇ. شىللە، گەجگە، پاتاڭ.

**شىش** قۇ. ئاغامچا تۈگۈنلىرىنى يېشىدىغان مۈڭگۈز ياكى ياغاچ زىق. بالىنىڭ ئىشى ئىش بولماس، ئوغلاق مۈڭگۈزى شىش (ماقال).

**شىشى** ئا. ماتا، خام.

**شىغىلداق** غ. يېڭىلتەك. م: شىغىلداق ئايال.

**شىكىشىن** قۇ. بۇغداي، تېرىق قاتارلىق زىرائەتلەرنىڭ دان ئالماي قالغان قالدۇقى.

**شىڭتايىتماق** دىڭگايتماق. م: ئاتلار قۇلاقلىرىنى شىڭتايتىپ تېپىرلاشتى؛ كېيىكلەر ئەتراپقا شىڭتىيىپ قارايتتى.

**شىڭگىل** بىر ساپاق ئۈزۈمنىڭ كىچىك شاخچىلىرى. م: بىر شىڭگىل ئۈزۈم.

**شىلتاڭ ئاتماق** پو ئاتماق، چوڭ گەپ قىلماق.

**شىلدىپ** غ. ئۆسۈملۈكتىن ئىشلەنگەن يامغۇرلۇق يېپىنچا.

**شىلگەي** خ. خالات، شالدۇرلۇق.

**شىلۋە** قۇ. تاغدا ئۆسىدىغان قارىقاتقا ئوخشاش ئۆسۈملۈك.

**شىلىشىپ قالماق** قاسقاندا پىشۇرۇلىدىغان يېمەكلىكلەرنىڭ ئوبدان پىشۇرۇلماي قېتىپ قېلىشى (بەزى جايلاردا "شىرلىشىپ قالماق"مۇ دېيىلىدۇ).

**شىمشانماق** قۇ. تىمىسقىلىماق، مارىماق، ئىشىكتىن بېشىنى

تېقسپ قارىماق، بېشىنى سوزۇپ دەممۇ-دەم قارىماق.

**شىمقىماق** قۇ. قورۇلماق، ئورۇقلىماق، سوغۇلماق، سۇيى قاچماق. م: بىر ئوكۇل بىلەنلا ئۇنىڭ ئىششىقى شىمقىپلا كەتتى.

**شىنە** ل. شىرنە، ۋارىنا، مۇرابىا.

**شىۋاق** قۇ. ساسلىق، چىملىق.

**شىۋەر** قۇ. ئېغىلنىڭ چىلەسى، قىغ، سۇيدۇكىنىڭ ئارىلاشمىسى.

**شىۋەرلىك** سازلىق.

**شىۋەكچى** ت. گەپ تاپقۇچى، گەپ توشۇغۇچى.

**شىۋجىماق** قۇ. قوكىچە سۇرۇلۇپ ماكىماق (بۇ سۆز كۆپىنچە مېڭىشى چىقمىغان بوۋاقلارغا قارىتىپ ئېيتىلىدۇ، غۇلجىدا "سىبجىماق" دېيىلىدۇ).

**شىۋىرغاق** قۇ. چارۋا ماللارنىڭ تۇيىغى ئىچىدىكى سۆڭەك.

# غ

**غاپ ئەتمەك** خ. كاپ ئەتمەك، هاپ ئەتمەك.

**غاپشماق** قۇ. هاۋشىماق. م: ئىتلار غاپشىيدۇ، گادايىنى كۆرسە.

**غاتاڭ** قە. غاتاڭدەك ئادەم ــ كۆتەكتەك ئادەم.

**غادىر ـ سۇكۇر** قە. ئاختۇرماق، ئوبوسكا قىلماق. م: ھەممە يەرنى غادىر ـ سۇكۇر قىلىپمۇ جەسەتنى تاپالمىدى؛ ئۆيگە بېسىپ كىرىپ، ھەممەيلەننى غادىر ـ سۇكۇر قىلدى.

**غارال** خ. قوتاننىڭ شادىلىق ياغاچ ئىشىگى (قاشا ئىشىك).

**غارغالتا** ل. پورت، ماتۇ، كېمە توختايدىغان يەر.

**غارىشتامال** ل. شەپەرەڭ.

**غاز تاپان** سامان غولۇق ئۆسۈملۈك بولۇپ، دەريا ۋادىلىرىدىكى ئوتلاقلاردا ئۆسىدۇ ("سۇغۇر ئوت"مۇ دېيىلىدۇ).

**غاز قوغۇن** خ. قوغۇننىڭ بىر تۈرى.

**غاز ئوت** غ. بىر خىل چىرايلىق ئوت. م: سەن بىر زامانلاردا غاز ئوتتەك چىرايلىق ئىدىڭ.

**غاش** قېرى، قاتتىق. م: سەۋزىلەر غاش بولۇپ كېتىپتۇ.

**غاشا** قۇ. قاشا.

**غالجاق** قۇ. كېيىكنىڭ چىشىسى.

**غالچەك** سۇ بويلىرى ۋە يول بويىلىرىدىكى نەم جايلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**غالدىران قامۇش** ل. ئېگىز ئۆسۈپ قۇرۇپ قالغان، بورا توقۇلىدىغان قومۇش.

**غالمۇس - غۇلمۇس** قۇ. شالاپ - شۇلۇپ.

**غالۋارىماق** غ. پاي - پېتەك بولماق، ئالدىراپ - تېنەپ يۈرمەك.

**غالىس** ل. ئۇستۇن، يۇقۇرى، قالتىس. م: غالىس كەلمەك — ئۇستۇن كەلمەك، بېسىپ چۈشمەك.

**غاۋۇر - غوۋۇر** غ. ۋاراڭ - چۇرۇڭ (پاراڭ ئاۋازى).

**غايلىماق** قۇ. چەتنىمەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ملتىق ئوقى يامان نسمە،
ئۇ يان - بۇ يان غايلىماس.
يىراقتىكى يار كەلگىچە،
يۈرەك - بېغىر پايلىماس.

**غاينۇق** قۇ. ئارغۇن (كالا بىلەن قوتازنىڭ ئوتتۇرىسىدىن چىققان شالغۇت كالا).

**غەپسە** قە. بەك، ناھايىتى، ھەجەپ. م: غەپسە يوغان ئادەم ئىكەن.

**غەجەپ** قۇ. خەتكۈچ، خەلچەك.

**غەچچەي** ئا. چار ئوت، سۇتلۇك ئوت.

**غەرەك** قۇ. ۋاراق.

**غەزنەت** خ. تاپا - تەنە.

**غەلەپ** خ. غىلاپ.

**غەلەت** قۇ. يالغان، ساختا. م: غەلەت سۆز قىلماق، كۆزنى غەلەت قىلماق — ساختا قىلماق، كۆز بويىماق.

**غەمزە** قە. ناز، جىلۋە، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئىشىق ئوتىۇكنى تۇتاشتۇرۇپ،
كۆيدۈردۈڭ مېنى. .
جىلۋە قىلىپ، غەمزە قىلىپ،
ئۆلتۈردۈڭ مېنى.

**غەنجۇ** قە. غالجىر. م: غەنجۇ ئىت — غالجىر ئىت.

**غوپ-غوپ** ت. بوش كېلىپ قالماق. م: چاپان ئۇچامغا غوپ-غوپ كېلىپ قالدى.

**غوپ-غوپىلاڭ** ت. بوپبوش، بوش.

**غۇجام چاڭگىلى قىلماق** قە. ھەممىگە چات كېرىۋالماق، مونوپول قىلىۋالماق.

**غۇجا كۆرسۈن** خوجايىنغا ياكى باشلىققا ياخشى كۆرۈنۈش ئۈچۈن، ياخشى ئىشلارنى كۆرسىتىپ تۇرۇپ قىلىشقا خۇشتار ئادەم. م: تازا غۇجا كۆرسۈن نىمكەنسەن، غۇجا كۆرسۈن-لۈك قىلمىساڭچۇ!

**غوجىتام** غ. بەلتام.

**غوجىكا** قە. كۆيۈغۇل بولغۇچى قىيناتىسىنى شۇنداق دەپ چاقىرىدۇ.

**غورا قاپاق** قە. توڭ، قوپال مۇئامىلىلىك كىشىلەرنى سۈپەتلەش ئۈچۈن قوللىنىلىدىغان ىبرىكمە.

**غورو** ت. ”غارال“غا ئوخشاش.

**غودۇراڭغۇ** قە. كوت-كوت، غوڭشىغاق.

**غودۇرىماق** خ. كوتۇلدىماق.
**غوراپ** خ. خام ئۈزۈم.
**غورۇلداي** غورۇلاي (بىر خىل قۇش).
**غوزو** ل. مەڭگەن، بۇغداي پاخلى، ئۈيە.
**غوڭۇلداق** قە. غوڭۇلداپ ئاۋاز چىقىرىدىغان ئىچى كاۋاك بىر خىل ئويۇنچۇق.
**غول** قۇ. ئۆستەڭ، دەريا، ئېقىن؛ تەكتى، ئەسلى؛ دۇمبە. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۇلۇغ ـ ئۇلۇغ سۇنى كەچتىم،
يەنە بارمۇ غول.
ئاسان قىلىڭ پەرۋەردىگارىم،
مەن يالغۇز ئوغۇل.

**غولى** خ. زادى، پەقەت، ھەرگىز.
**غون** قۇ. قوغۇن (قوغۇننىڭ قىسقارتىپ ئېيتىلىشى).
**غۇجۇر** قۇ. غەزەپ؛ غەيرەت؛ ھاياجان.
**غۇجۇرى كەلمەك** قۇ. تەسىرلەنمەك، قايىنىماق، غەزەپلەنمەك، ھاياجانلانماق.
**غۇجۇم** خ. سېپىدىن ئاجراپ كەتكەن ئۈۋاق ئۈزۈم.
**غۇچچۇق** ل. قىچىق، غىجىق.
**غۇدۇرۇڭ ـ چۇتۇرۇڭ قىلماق** قۇ. سۇرۇپ توقاي قىلماق (تۇرپاندا "غۇدۇرۇڭ ـ سۇپۇرۇڭ قىلماق" دېيىلىدۇ).
**غۇدۇق ـ بۇدۇق** غ. دۇدۇقلىماق. م: ئۇ غۇدۇق ـ بۇدۇق قىلىپ گەپ قىلالماي قالدى.
**غۇرتەك**[1] خ. شوخ بالا (بۇ سۆز قەشقەردە "شۇمتەك"

مەنىسىدە قوللىنىلىدۇ).

**غۇرتەك**[3] قە. يۇتۇم، ئۇتلام (مقدار سۆز). م: ئۇنىڭ گىلى قىملىداپ، بىر ـ ئىككى غۇرتەك ئاتىقۇسى كەلدى ـــ بىر ئىككى يۇتۇم هاراق ئىچكۈسى كەلدى.

**غۇلاجىماق** غ. غۇلاچلىماق. م: كەتمەننى غۇلاجىپ چاپ.

**غۇلدا** خ. توقماق، كالتەك.

**غۇلغۇر** قۇ. چولاق قۇلاق.

**غۇلغۇن** قە. توپ. م: ئۇ قەدىمىنى چوڭ ـ چوڭ يۆتكەپ، غۇلغۇندىن تېزلا ئايرىلدى ـ دە، تۆت كوچا دوقمۇشىنى ئايلىنىپ ئۆتۈپ، چوڭ يولغا چۈشتى.

**غۇلغۇي** قە. غۇل ـ غۇلا، توپىلاڭ، مالىمان، ئەنسىزلىك. م: غۇلغۇي كۆتەرمەك ـــ توپىلاڭ چىقارماق.

**غۇم** خ. دەرت، تۈگۈن؛ كىتا، ئاداۋەت.

**غۇملىماق** خ. دەرد ئېيتىش، كوتۇلداش.

**غۇمۇكلەشمەك** قە. بىرلەشمەك، تىل بىرىكتۈرمەك. م: ئۇ ئاباق بىلەن غۇمۇكلىشىپ، ئۇلارغا قارشى يېڭى سۇيىقەستلەرنى تەييارلىدى.

**غۇنچا** قۇ. گۈل لوڭقىسى (ساپالدىن گۈل چىقىرىپ ئىشلەنگەن).

**غۇيياڭشىماق** قە. غۇيۇلدىماق.

**غېجىر** قۇ. ئىچى تار، مىجەزى ئۇسال، تەرسا.

**غېدىرا** قۇ. هېجىر، تاۋاق.

**غىمىس ـ غۇمۇس** قۇ. شالاپ ـ شۇلۇپ (تاماقنى تېز يىگەندە ئېغىزدىن چىقىدىغان تاۋۇشنى بىلدۈرىدىغان ئىملىق سۆز).

**غىپچا** خ. جۇۋازنىڭ ياغ چىقىدىغان تۆشۈگىگە تىقىپ قويىدىغان ياغاچ.

**غىتمەك** قە. زەيپانە مىجەز ئادەم.

**غىجەك** ھايۋانلارنىڭ ئۆلۈكلىرىنى يەيدىغان قۇش.
ئىشەك ئۆلۈۋاتسا كۆتىنى غىجەك چوقۇپتۇ (ماقال).

**غىجەك قارتماق** توكۇپ تىترىگەنلىكنى بىلدۈرىدىغان بىرىكمە.

**غىجىم** پۈرلۈم، بۆرتمە. م: غىجىم رومال، بۆرتمە شال، غىجىم دۇخاۋا.

**غىجىملانماق** قە. پۈرلۈشۈش، قاتلىشىپ كېتىش. م: ئەتىگەن كەيگەن كۆينىگى غىجىملىنىپ كەتتى.

**غىدىق** قۇ. قىچىق؛ غىدىغلاش — قىچىقلاش.

**غىدىلىك-پىدىلىك** قۇ. ئېتىراپ قىلىشقا، ماقۇل بولۇشقا مەجبۇر بولۇپ ئېغىز ئاچالماي قالغانلىقىنى بىلدۈرىدىغان ئىملىق سۆز.

**غىرتىلداق** كېكىرتەك، بوغۇز.

**غىژمۇدۇن** غ. يىغلاڭغۇ (بىر نەرسىنى بانا قىلىپ، ئورۇنسىز يىغلايدىغان بالىغا قارىتىپ ئېيتىلىدۇ).

**غىل** تېيىلغاق. م: غىل مۇز — تېيىلغاق مۇز؛ يوللار غىل بولۇپ كېتىپتۇ (بەزى جايلاردا "غىلتاڭ" دېيىلىدۇ).

**غىلام-غىلام** قۇ. لۆم-لۆم (ھالەت ئىملىغى). م: ئۇ ماڭا غىلام-غىلام قاراپ قوياتتى.

**غىلتاڭ** خ. تېيىلغاق؛ ھەممىسى، پۈتۈنلەي، ساپلا. م: بۈگۈن يىغىنغا غىلتاڭ ئەرلەر كېپتۇ — بۈگۈن يىغىنغا ساپلا ئەرلەر كېپتۇ.

**غىلجىق** قۇ. ئەلەس كۆز، ئالغاي.

**غىلجىڭ** غ. نايىناق، ناز.

**غىلجىڭلىماق** غ. نايىناقلىماق، ناز قىلماق، غەمزە قىلماق.

**غىلدىرەك** غ. غالتەك (باللار ئويۇنچۇغى)؛ تۆمۈر ھالقا (ئويۇنچۇق).

**غىلدىرغۇچ** ت. قىيىقچە، بوغۇرساق قىلغاندا، خېمىرنى كېسىدىغان چىشلىق غالتەك.

**غىمسا**[1] قۇ. يوشۇرۇن، پىنھان، بۇلۇڭ ـ پۇشقاق، خىلۋەت.

**غىمسا**[2] ت. تار يول.

**غىمسىماق** قۇ. ھەۋەس قىلىش، قىزىقىش، ياخشى كۆرۈش.

**غىنجە** خ. ئىتنىڭ بويىنىغا باغلاپ قويىدىغان كالتەك.

**غىنجىۋاغ** غ. چانا ياغىچىنى ئاتقا تاڭىدىغان ئاغامچا.

# ق

**قاپ** قۇ. يالغان. راست گەپنىڭ چىچىكى قاپ گەپ **(ماقال).**

**قاپاق چۆمۈچ** غ. نوگاي.

**قاپاق ئۈيقۇسى** خ. پىلە قۇرۇتىنىڭ ئىككىنچى قېتىم ئۇخلىشى.

**قاپاق ياردى** قە. قىش پەسلىدىكى مەۋسۇملەرنىڭ بىرى، بۇ "دەلۋە" مەۋسۇمىدىن كېيىن كېلىدۇ. يېڭىچە 1 ـ ئاينىڭ 20 ـ، 21 ـ كۈنلىرىدىن باشلىنىپ، قىش پەسلى مۇشۇ مەۋسۇم بىلەن ئاياقلىشىدۇ.

**قاپالاڭ** قۇ. غالجىر.

**قاپتۇرغا** غ. قاپچۇق (پۇل قاپچۇغى).

**قاپتىلغا ئالماسلىق** نەزىرىگە ئالماسلىق، ئىرەن قىلماسلىق، پەرۋا قىلماسلىق (بۇ "قاپتال" سۆزىدىن كېلىپ چىققان). دۇنيانى سۇ بېسىپ كەتسە، ئۆدەكنىڭ قاپتىلغا كەلمەپتۇ. (ماقال).

**قاپچىغاي** ئا. كارىدور؛ ئىككى تاغ ئارىلىغىدىكى ئۇزۇن كەتكەن تار ئارىلىق. م: خېشى كارىدورى ـــ خېشى قاپچىغايى (بەزى جايلاردا "تارلاق" دېيىلىدۇ).

**قاپقۇش** ل. شىشە (پانار چىراقنىڭ شىشىسى).

**قاپلاڭغۇ** قۇ. تۈت ئەتراپى تاغلار بىلەن ئورالغان يەر.
**قاپلاق** قۇ. قۇلاقچا (تاغلىقلار سۆزى).
**قاپلاك** غ. يالغانچى، ئالدامچى.
**قاتاڭشماق** قە. قېرىپ مۇنۇپ قالغان ئادەم ياكى مېۋە بەر-
مەيدىغان بولۇپ قالغان دەرەخلەرگە شۇنداق دېيىلىدۇ.
**قاتاڭغۇر** غ. قاتمال، ئورۇق.
**قاتماق** قوشماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارا ـ قارا قاشلىرىڭغا،
قاتساڭچۇ مېنى.
كىرپىكىڭنى ئوقيا قىلىپ،
ئاتساڭچۇ مېنى.

**قاتىم** غ. قىساس.
**قاچار** قۇ. مەڭىز. م: قىزىل قاچار ــ قىزىل مەڭىز. قوشاقتا
مۇنداق كەلگەن:

يار سەپەرگە ئاتلىنىپتۇ،
مېنگەنى دۇلدۇل.
قاچارلارى قىزىل ئالما،
ساچلارى سۇمبۇل.

**قاچۇرا** قۇ. قارىغاي (تۇرپاندا "قوچۇرا" دېيىلىدۇ).
**قاچىماق** كۇ. قىسماق، تولغىماق، بۇرىماق، قايرىماق.
**قادا** خ. قاردا مۇز قىرىندىسى بىلەن قېتىقىنى شىرىنغا ئارد-
لاشتۇرۇپ تەييارلىنىدىغان ئىچىملىك (مۇز قىرىندىسى قارغا
ئوخشايدىغانلىقى ئۈچۈن "قادا" دەپ ئاتالغان).
**قادىغاللىماق** قە. دېۋەيلىمەك، ھۆرپىيىپ كەلمەك. م: ئەر-

كىنمۇ ئۇنىڭ بىلەن تەڭلا ئورنىدىن تۇرۇپ، ئۇنىڭ ئالدىغا قادىغاللاپ كەلدى.

**قارا ئەتكۈلۈك** قۇ. قارىلىق (ماتەم بەلگىسى).

**قارا تاپشۇرماق** ئا. قىز تەرەپكە تويلۇق تاپشۇرماق.

**قارا باسماق** نەس باسماق، تەلەي قاچماق.

**قارا بۇيا** چۈچۈك بۇيا.

**قاراچى**[1] خ. تىلەمچى، قەلەندەر، ئىشىكمۇ-ئىشىك يۈرىدىغان تىلەمچى.

**قاراچى**[2] ل. پۇقرا، ئاددى خەلق.

**قارا خىيال** قە. يامان نىيەت، بۇزۇق خىيال.

**قارا سانىماق** خىيانەت قىلماق.

**قارا سۇ** غ. سازلىق سۈيى؛ بۇلاق سۈيى.

**قاراسكەك** ل. چىۋىن.

**قارا غازاڭ** ئا. ئۆرۈكنىڭ بىر تۈرى.

**قارىغان** تاغدا ئۆسىدىغان بىر خىل دورا ئۆسۈملۈكى.

**قاراق** ل. كۆز قارىچۇغى.

**قارا قاراق** ل. كۆزقارىشى.

**قارا-گۇجۇر** قۇ. تەۋەككۈل، قارام، قارىسىغا.

**قارا يېتىم** قە. ھېچنىمىسى يوق، تۇغۇلۇپلا يېتىم قالغان.

**قارتا** ئاتنىڭ توغرا ئۈچىيى (كۆتەن بېشى).

**قارساق** قۇ. تۈلكە جىنسىغا كىرىدىغان بىر خىل ھايۋان ("قارا تۈلكە"مۇ دېيىلىدۇ).

**قارغۇ ياپىلاق** قۇ. شەپەرەڭ، نامازشام قارغۇسى (بەزى جايلاردا بۇ سۆز "ھۇۋقۇش" مەنىسىدە قوللىنىلىدۇ).

**قارو** قۇ. قارغۇ، كور.

**قارىشقۇ** ل. بۆرە، قاشقىر. م: ئارىسالدا ئېشەككى قارىشقۇ يەپتۇ (ماقال).

**قارىقاش** قە. قوغۇننىڭ بىر تۈرى.

**قارىمۇق**[1] قە. ئاق قوناقتا چۈشىدىغان قارا كۈيە.

**قارىمۇق**[2] بۇغدايىنىڭ ئارىسىدا ئۈسىدىغان ئۇرۇغى قارا ئۆسۈملۈك. بۇغدايىنىڭ بانىسىدا قارىمۇق سۇ ئىچىپتۇ (ماقال).

**قازاق پېشىن** غ. كەچ پېشىن.

**قاسىماق** يوغان-يوغان چىشلەپ يېمەك. م: ئىتلار سامسىنى ئىككى قاساپلا يۇتۇۋەتتى؛ ئۇ قولىدىكى ناننىڭ يېرىمىنى ئىككى قاساپلا يەۋەتتى.

**قاشاڭ** خ. يۈزى قېلىن.

**قاش-قاپىغىغا قارىماق** تەلمۈرۈشنى بىلدۈرىدۇ.

**قاشقا دەسسىمەك** قە. ئىشى ئوڭمىغانلىقنى بىلدۈرىدۇ.

**قاشقانچۇق** غ. باللار ئوينايدىغان پوكزەك ئويۇننىڭ بىر تۈرى.

**قاشقىنا** قۇ. "قاش، يان" سۆزىنىڭ كىچىكلىتىپ ئېيتىلىشى. (قاشقۇنەمۇ دېيىلىدۇ). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تاشلاپ كەتسەڭ كەتكىنىڭنى،
ئۇنۇتمىغايمەن.
ئەمدى كەلسەڭ قاشقىنامغا،
يولاتمىغايمەن.

**قاشلىق** سۈرمە.

**قاشلىق ئوت** ئوتلاق، ئېتىز قاتارلىق نەم يەرلەردە ئۆسىدىغان

بىر خىل ئوت.

**قاشلىماق** قە. قىر سالماق، قاش سالماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئېرىقىڭغا سۇ كەلدى،
چۆرىسىنى قاشلىۋەت.
يېڭى يارىڭ مەن بولاي،
كونىسىنى تاشلىۋەت.

**قاغدالما** غ. جىق ئىش كۆرۈپ تەجرىبىلىك بولۇپ كەتكەن كىشى (سەلبىي مەنىدە ئىشلىتىلىدۇ، "قاغجالما"مۇ دېيىلىدۇ).

**قاق** قۇ. تاغلاردا چوڭ تاشلارنىڭ ئويۇلۇپ كۆلچەك بولۇپ قالغان يېرى.

**قاقرام** قە. قېقىر، تېتىر. م: ئاپپاق قاقرام شورلۇق ئېتىزلار.

**قاقما** ل. مىتىن (تاش چوقۇيدىغان ئەسۋاپ).

**قاقىلاق** قە. ئالدىراشچىلىق، بېسىقچىلىق، تېنەشچىلىك.

**قاقىلاي-سوقىلاي** خ. قېقىلىپ-سوقۇلۇپ. م: ئۇ بالا ئاتا-ئانىسىدىن كىچىك قېلىپ، قاقىلاي-سوقىلاي كۈن كەچۈردى.

**قاڭتايماق** قە. كەينىگە يۆلۈنۈپ ياتماق. م: ئۇ پۇتلىرىنى ئۇزۇن سۇنۇپ ئورۇندۇق يۆلەنچۈكىگە قاڭتايغىنىچە تورۇسقا تىكىلىپ، ھە دەپ تاماكا چېكەتتى.

**قاڭدىماق** خاڭدىماق، چىڭدىماق. م: ئۇ ئىلاجىسىز كوچا قاڭداپ تۈننى تاڭغا ئۇلىدى.

**قاڭغۇر** قو. قۇڭغۇراق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

زەم بىلەن زەنجىرسى ئالتۇن بىلەن پەنجىرىسى،
جىڭغىراپ ئۈن كېلىدۇ قىز بېشىدا قاڭغۇرىسى.
قاڭغۇرۇقنى ماڭا بەر قەلەم قىلاي، ئەلەم قىلاي،
قايسى قىزنى ئالسىڭىز شۇڭا بېرىپ سالام قىلاي.

**قاڭقىرا** سۇلۇق، سازلىق جايلاردا ياشايدىغان، ئۇزۇن تۇمشۇق، ئۇزۇن پاچاق قۇش.

**قاڭقىرىماق** قۇ. تېنىمەك، سەرسان بولماق (بەزى جايلاردا "قاڭغىرىماق" دېيىلىدۇ).

**قاڭقىغاق** ئا. پۇرژىنا.

**قالاق** قۇ. ياغاچ قوشۇق؛ ھور چىقىپ كەتمەسلىكى ئۈچۈن قازاننىڭ چۆرىسىگە قويۇلىدىغان چەمبەر.

**قالغايتا** قۇ. چاققاق ئوت.

**قالقا** سايە، كۆلەڭگە.

**قالقان** ت. مۇداپىئە ئۈچۈن قورغان تامىنىڭ ئۈستىگە ئۈچ بۇلۇڭ شەكىلدە تىزىلغان كېسەك قۇرۇلما.

**قالۋاق** ئا. قالپاق.

**قالىق** ئا. چەللە، لاپاس.

**قان چېچىشماق** قاتتىق ئۇرۇشقانلىقنى بىلدۈرىدۇ.

**قاندىماق** قۇ. قانغا بويىماق، قانلىماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۈرۈمچىنىڭ چىرىگى،
ئاتلىرىنى يالدايدۇ.
تۆمۈرنى ئۆلتۈرۈپ،
نەيزىسىنى قاندايدۇ.

**قاۋاش** قاماش، قاپساش. م: توخۇنى ئۆيگە قاۋاش، ئىتنى ئۆيگە قاۋاش.

**قاۋاماش** قۇ. ياغ چېكىلگەن كاكچا (نان).

**قاۋۇشماق** ل. جەم بولماق، بىر يەرگە يىغىلماق، م: بىز ئاتا ـ بالا، ئۇرۇق ـ تۇققانلار قاچانمۇ قاۋۇشارمىز؟

**قايچا** خ. جۇۋازنىڭ كالا سۆرەيدىغان ئاچا ياغىچى.

**قايراق** كىچىك تاغ، ئېدىر؛ بىلەي.

**قايرىماق** غ. بىلىمەك، ئارقىسىغا ياندۇرماق. م: پىچاقنى قايرىماق، قوينى قايرىماق.

**قەددى گۇۋا** غ. قېرىپ هالىدىن كەتمەك. م: قەددى گۇۋا بولۇپ قالدى ــ قېرىپ تېنىلا قالدى.

**قەستە قىلماق** قۇ. ئەمەل قىلماق، ۋاپا قىلماق، گېپىدە تۇرماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارا ئۇينىڭ مۇڭگۈزىنى
غىرجىڭىگە دەستە قىل،
ئەر بولساڭ بىلىگىنى باغلاپ،
دىگەن گېپىڭگە قەستە قىل.

**قەل ـ قامشىق** قۇ. قاملاشقان. م: قەل ـ قامشىغى يوق ئادەم ــ قاملاشمىغان ئادەم.

**قەللاپ** خ. ئالدامچى.

**قەلىي** قۇ. سەي (قورۇلغان سەي).

**قەن** خ. قاسساپلارنىڭ گۆش ئاسىدىغان ئىلگۈچى.

**قوپارغا** پىشاك (تۇگمەن تېشىنى قوپۇرىدىغان كالتەك). م: توز غا كۆنگەن ئىت قوپارغا ئاستىدا ئۆلەر (ماقال).

**قوپقا ـ موپقا** قۇ. قوپال، يىرىك، توڭ.

**قبوتايماق** ت. دۇغدايماق، تۆگۈلمەك، دولىسىنى قورۇۋال-ماق. كۆچمە: ئېغىر كۆرمەك، قىممەت كۆرمەك. م: ماۋۇ ئېشەك يۈكنى كۆتىرەلمەي قوتىيىۋالدى؛ ماۋۇ چاپاننى 30 كويغا ئال دىسەم، سەل قوتىيىپ تۇرۇۋاتىدۇ.

**قورتماق** قۇ. لاي سۇ ياكى قويۇلۇپ كەتكەن سۇيۇقلۇق.

**قورمال** قۇ. بەگلىكنىڭ ئورمان-زىرائەت ئىشلىرىغا مەسئۇل بولغۇچى بەك.

**قورۇق** قوروق تام؛ جاڭزا ياكى بەگلەرنىڭ يېزا خوجىلىغى.

**قورۇل** مىلتىقنىڭ نىشانغا ئالىدىغان بەلگىسى؛ مۇداپىئە ئىستىھكامى، قەلئە.

**قوزى چۆش** غ. چۆشتىن ئىلگىرىكى يەنى چۈشكە يېقىن قالغان چاغ.

**قوزى يۇلتۇز** ھەمەل يۇلتۇز، 3-ئايدىن باشلاپ كۆرۈنىدىغان يۇلتۇز بولۇپ، بەزى جايلاردىكى ئۇيغۇر دىخانلىرى مۇشۇ يۇلتۇز كۆرۈنگەن مەۋسۇمنى يېڭى يىلنىڭ باشلىنىش ۋاقتى ھىساپلايدۇ (بۇ قەدىمى تۈركىي قەبىلىلەرنىڭ يىل ھىساپلاش ئۇسۇلىدىن قالغان ئادەت).

**قوساق يېشى** قە. يالغان ياش.

**قوشاغ** بىر بىرىگە چېتىپ باغلانغان باغلاق.

**قوشاغدىماق** قوزىلارنى ئاغامچا بىلەن بىر بىرىگە چېتىپ باغلىماق.

**قوشام** ئا. چىت، چىتلاق. م: قوغۇنلۇققا يۇلغۇندىن قوشام تارتتۇق.

**قوشام تام** خ. يۇلغۇن بىلەن توقۇپ ياسالغان تام.

**قوشقاۋاق** قۇ. شاكىلىدىن ئاجرىتىلمىغان دان.

**قوشلاش** ئىككى ئېقىننىڭ قوشۇلىدىغان يېرى.

**قوشلاق** قە. قوش، جۈپ.

**قوشماق** جۈپ؛ قوشكىزەك؛ بىر خىل ئويۇننىڭ نامى.

**قوشۇق سالماق** قە. گەپ قىستۇرماق، لوقما سالماق.

**قوشۇق نان** ت. جەۋەندە (ئاق ئۇنـغا قوناق ئۇنى ئارىلاشـ
تۇرۇپ يېقىلغان نان).

**قوشۇماچ** ل. بوقۇسا، ساپان ("قوش"مۇ دىـيىـلـىـدۇ). م:
قوش ھەيدىمەك ــ ساپان بىلەن يەر ئاغدۇرماق.

**قوغ** قۇ. قوقاس (كـۆل ئارـىلاش ئۇشـشـاق قوغ ئوت
دىيىلىدۇ).

**قوغاچ** خ. ئۇستى ئوچۇق نو؛ تۆگـمەننىڭ سۇ چۈشىـدىغان
نورى ("قوغاش"مۇ دىيىلىدۇ).

**قوق** قۇ. قۇۋۇق، ئىشىك، دەرۋازا.

**قوقلاق** غ. ئانىسىغا ئەگىشەلمەيدىغان كىچىك قوزا.

**قوڭارماق** قۇ. ئۇرۇك رەڭ تۇزمەك.

**قوڭغاق** قۇ. يېڭى تۇغۇلغان قوزىـنىڭ مايىقى.

**قول توپ** قە. قول بىلەن ئېتىپ تورغا چۈشۈرۈپ ئوينايدىـ
غان توپ.

**قولتۇقماچ** غ. ئىككى قولتۇقـتىن ئۆتكۈزۈشـكە لايىق قىلىپ
باغلانغان باغلاق (كۆپىنـچە يۇدۇلـىدىـغان ئوتۇن شۇنداق
باغلىنىدۇ).

**قولتۇقىدا ئىسسىنماق** باشقىلارنىڭ ھىمايىسىدە جان باقماق.

**قولتۇقىغا سۇ پۈركمەك** شىلماق. "پۇتىغا ھۆل خىش قويـ-
ماق" دىگەن بىرىكمىگە ئوخشاش.
**قول سىلكىمەك** ۋازكەچمەك؛ قول ئۈزمەك.
**قوللاپ** خ. گىرە، كىرەچـە.
**قوللانما** غ. قولداما (تاماق).
**قولۇشتۇق** ل. مۇھەببەت، سۆيگۈ.
**قولى ئەمگەكلىك** قۇ. قولى ئەگرى ــ ئوغرى.
**قولى شور** قولىدىكى نەرسىنى ھە دىسە بۇزۇپ - چىقىپ قويـ-
دىغان ئادەملەرنى سۆپەتلەش ئۈچۈن قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.
**قولى كۆكسىدە** ئىتائەتمەن؛ "قارشى ئېلىش"، "ئالقىشلاش"
مەنىلىرىنىمۇ بىلدۈرىدۇ. م: بىز تەرەپكە بارسىڭىز، قولۇم
كۆكسۈمدە.
**قولى گۈل** قە. قولىدا ھۈنىرى بار.
**قولى گىرى** غ. قولـى گال.
**قولى ئۈزۈك** يوقسىزلىق، نامراتلىق.
**قولىنى كۆسەي، چىچىنى سۈپۈرگە قىلماق** بىر ئىشنى جاپا-
دىن قورقماي، جانپىدالىق بىلەن ئىشلەشـنى سۈپەتلەشتە
قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.
**قول يۇماق** قە. بىرەر ئىش ـ ھەركەت ياكـى ئادەمـدىن
ئالاقە ئۈزمەك.
**قوناشماق** قە. يۇرۇشمەك، ئەپلەشـمەك، قولاشماق، ئۇكۇش-
لۇق بولماق. م: بۇلارنىڭ ئىشى قوناشماپتۇ؛ گەپكە گەپ
قوناشمىدى؛ ئىشلىرىمىز ناھايىتى قونۇشۇپ كەتتى.
**قوناق بەرمەسلىك** غ. گەپنى سەۋرچانلىق بىلەن ئاڭلى-

ماسلىق. م: ياندىكى ئۆيدە ئىككى ئايال بىر بىرىنىڭ گېپىگە قوناق بەرمەي، غەزەپ بىلەن ۋاقىراشماقتا ئىدى.

**قونداق**[1] مىلتىقنىڭ دەستى (ياغاچ قىسمى).

**قونداق**[2] توخۇ، كەپتەرگە ئوخشاش قۇشلار قونىدىغان بالداق.

**قوناق قىلماق** غ. مېھمان قىلماق، كۈتمەك، قوندۇرماق.

**قونچا** قە. خۇنچە، تەخسە. م: قونچىلاپ چاي تۇتتى — چىنىنى تەخسە ئۈستىگە قويۇپ چاي تۇتتى.

**قوۋۇشماق** قۇ. يېپىشماق، جۈپلەشمەك، جەم بولماق.

**قوۋۇق** خ. مالنىڭ دوۋۇسۇنى.

**قوۋۇقچى** ت. ئىشىكباقار، دەرۋازىۋەن.

**قوۋۇل** قە. قەرز، بېرىم. م: قەرز-قوۋۇللىرىنى تۆلەتتى.

**قوي-كىشە** خ. قوي-پوي.

**قويۇش بەرمەسلىك** قۇ. ساقايماسلىق، ئوڭلانماسلىق. م: كېسىلىم ھېچ قويۇش بەرمەيۋاتىدۇ.

**قويۇغاش** پولو.

**قۇتاتماق** بەركەت بەرمەك، ئەسقاتماق، پايدا بەرمەك، ئۈنۈم بەرمەك، كارغا كەلمەك.

**قۇچماق** قۇ. ئېرىشمەك، ئالماق، ئىگە بولماق، قولغا چۈشۈرمەك.

**قۇدۇغۇي** قۇ. قۇدا، قۇداغۇي.

**قۇرا** ت. يۇڭ ياكى پاختا يىپتا توقۇلغان ياپىلاق ئاغامچا.

**قۇراق** قە. قۇراشتۇرۇلغان. م: قۇراق چاپان، قۇراق كۆرپە.

**قۇراللىق** قۇ. مەرگەن.

**قورام** قە. يوغان تاش (قۇرام تاش).

**قۇرامساق** قە. ئاتا ـ بوۋىسىدىن قېپقالـغان كونا نەرسىلەر. م: ئۇنىڭ ئاتىسىدىن قالغان قۇراмساقلىرى كۆپ.

**قۇرتقا** ل. ئانىسىنىڭ ئانىسى، مومـــسى. م: چىمەن قۇرتقا، ئايشە قۇرتقا.

**قۇرما** ئا. چوڭراق، ئۆي شەكلىدىكى كەپە.

**قۇرماتام** ئۇستىگە لاي سۇۋالغان قاشاتام.

**قۇرۇت ـ قۇمۇرلۇق** قۇ. قۇرۇت ـ قوڭغۇز، قۇرۇت ـ قۇمۇرسقا.

**قۇرۇقشىمال** كۇ. دەرەخنىڭ چالا قۇرۇپ قېلىـــشى.

**قۇرۇق ھارۋىنى ئەپقاچىدىغان** قە. قۇرۇق پـــو ئاتــماق، ئاغزىدا شەھەر ئالماق.

**قۇز**[1] قە. قۇزغۇن، يىرتقۇچ. م: سېخـــنىڭ بېغىغا قۇز كەلـ ـمەس (ماقال).

**قۇز**[2] خ. تەسكەي.

**قۇشلىماق** ت. قۇشنىڭ بېشـــنى سـلاپ كۆنـدۈرۈۋالـماق. كۆچمە: بېشىنى سىلىماق، ياخشـــلىق قىلـماق، خەيرىخالىق قىلماق، ئەكلەتـمەك، بەزلىمەك. م: ئالـدىـدا قۇشـلاپ، كەينىدە مۇشتلايدۇ ـــ ئالدىدا ماختاپ، كەيـنـدە تىلـلايدۇ (تەمسىل)؛ پاتەمخان ئەتىدىن كەچكىچە بالىسىنى قۇشـلاپ ئولتۇرىدۇ.

**قۇلاق** غ. سۇ ئۆلچىمى (كــچىك بىر ئېرىق سۇ "بىر قۇلاق سۇ" دېيىلىدۇ).

**قۇلاق قاقماق** غ. ئاڭلىماق. م: ئۇ سۆزۈمگە قۇلاق قاقمىدى.

**قۇلاق قېقىشماق** ئۆزئارا ئۇقۇشۇۋالماق.

**قۇلاقنىڭ تۈپىسىنى قىقىۋەتمەك** سەگەك بولماق، ھوشيار بولماق.

**قۇلاقۋاغ** ھارۋىنىڭ قۇلغىنى بويۇنتۇرۇقتا چاتىدىغان تاسما باغ.

**قۇلاي** ل. يىڭناغۇچ.

**قۇلغى تۆشۈك** قۇلغى ئۇزۇن، ھەممىدىن خەۋەردار ئادەملەرنى سۈپەتلەشتە قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**قۇلماق** پىۋا ئىشلەشكە ئىشلىتىلىدىغان ئۆسۈملۈك ۋە ئۇنىڭ مېۋىسى (پىجۇخۇا).

**قۇما** قە. كەپتەرخانا، كەپتەر ياتىغى (بۇ سۆز خوتەندە كەپتەر، توخۇ قاتارلىقلارنى سولاش ئۈچۈن تالدىن ياكى ياغاچتىن ئاراچ ـ ئاراچ قىلىپ ياسالغان يازلىق كاتەكنى بىلدۈرىدۇ).

**قۇماق** تازنىڭ يارىسى ئۈستىدىكى ئاپپاق نەرسە، باش كېپىكى.

**قۇمباش** قۇ. گەپدان، گېپى تولا.

**قۇمتىلى** قۇ. "قۇمباش"قا ئوخشاش.

**قۇمچاق** خ. پاقا.

**قۇمچاقيوتقىنى** خ. پاقىيوپۇرمىغى.

**قۇمچۆچەك** قۇ. گېپى تولا، گەپدان.

**قۇمدىن يىپ ئەشمەك** خام خىيال قىلىشنى، ھىلە ـ مىكىر ئىشلىتىشنى تەسۋىرلەشتە قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**قۇمساق** ئا. قۇم ئارىلاش. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قۇمساق يەرگە تاۋۇز تېرىدىم،
پىلەكلىرى تۈز.

سويملىرى پىشىپ قىپتۇ،
يارىم كېلىپ ئۇز.

**قۇمساك** "قۇمساق"قا ئوخشاش.

**قۇمقازى** غ. گېپى چۇۋالچاق، گېپى تولا.

**قۇمۇلاك** خ. قۇملۇق، قۇمـــسال يەر.

**قۇنت** غ. ئەستايىدىل، ئىنچىكىلەپ. م: قۇنتلاپ ئىشلىدى — ئىنچىكىلەپ ئىشلىدى.

**قۇندۇزوت** بىر خىل ئوت.

**قۇۋ**[1] ت. قۇرۇپ چېكىگە يەتمەك. م: قۇرۇپ قۇۋ بولماق.

**قۇۋ**[2] قە. ياپىلاق قىلىپ توقۇلغان ئىشتانباغ.

**قۇۋانماق** شاتلانماق، خوشال بولماق.

**قۇۋۇرماق** قۇ. بىلمەك، سۈركىمەك، غىردىماق. م: پىچاقنى قۇۋۇرۇش — پىچاقنى ئىتتىكلىتىش ئۈچۈن، ساپال ـ قاچىنىڭ تۈۋىگە غىرداش، ســۈركەش، بىلەش.

**قۇيرۇق چۆرىگۈچ** كىشىنىڭ ئاغزىغا قاراپ قالغۇچى.

**قۇيرۇق سېلىپ يۈرمەك** ئىشـــنى چالا قىلىدىغان ئادەملەرنى سۈپەتلەشتە قوللىنىدىغان بىرىكمە. م: سىلىنىڭ ئىشلىرىنىڭ ئايىغى قاچان ئۈزۈلگەن، ھەر كۈنى قۇيرۇق سېلىپ يۈرگەندىلىرى يۈرگەن.

**قۇيقۇلاش** قۇ. ئۈكلەش.

**قۇيماق**[1] قە. بۇ سۆز قۇمۇلدا چەلـپەك، تۇرپاندا پۆشــكەل دەپ قوللىنىلىدۇ.

**قۇيماق**[2] خ. تۇخۇم تۇغماق. م: چارمېكــيان بىرنى قۇيدى.

**قۇيمۇچ** قۇ. ساغرا، كاسا ("قۇيمۇش"مۇ دېيىلىدۇ).

**قۇيمۇچۇق** قۇ. تۇغۇر ("قۇيمچاق"مۇ دېيىلىدۇ).

**قۇيۇت** ئۇغۇت.

**قۇيۇچ** قە. پولات، گاك؛ كۆچمە: قۇۋۋەت. م: ئاتلارغا بوغۇز بېرىپ پۇتلىرىغا قۇيۇچ باغلايلى.

**قىپىشماق** قۇ. تۇتاشماق (ئوت تۇتاشماق). م: ئوتۇن ھۆل ئىكەن، ھېچ قىپىشمايۋاتىدۇ.

**قىتىقى ئۇيۇماسلىق** كۆڭلى قانائەت تاپماسلىق، ئېمىن تاپماسلىق.

**قىرسال** خ. قىرى-چۆرى، قىرىپ كۈچىدىن قالغان كىشى.

**قىرىم** خەندەك، ئاكوپ، ئورەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كۆتەل بېشى تەنىشكىدە،
تەسكەن ئوتۇن چاپتۇق بىز.
قىرىم بىلەن شەر سوقۇپ،
ئوتتۇرىسىدا ياتتۇق بىز.

(بۇ سۆز خوتەندە "قىيىم"، كۇچادا "قىزىم" دېيىلىدۇ).

**قىسرماق** قۇ. قاسراق، قوۋزاق، پوست، شۇپەك.

**قىقىندى** چەتكە قىقىلغان، تاشلانغان، تاشلاندۇق، داشقال. م: جاھان قىقىندىلىرى — جەمىيەت داشقاللىرى.

**قىيىغاچ** قۇ. قارا ياغاچ، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قىيىغاچ يوپۇرماغى،
قاتمۇ-قات بولارىكەن،
خەقنىڭ يۇرتىغا بارسا،
مۇساپىر بولارىكەن.

**قىتراتماق** قىمىرلاتماق، مىدىراتماق. م: ئىگىگىنى قىترىتىپ

جاراڭلىق ئاۋاز بىلەن سۆزلىدى.

**قىتلانماق** ئا. ئۇگەنمەك، كۆنمەك، ئادەتلەنمەك. م: قىتلانـ
مىغان پىچاق — تېخى ئىشلىتىلمىگەن پىچاق.

**قىپچا** قۇ. گۇل بەرگى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئېگىز تاغنىڭ بېشىدىن
سېرىلدىم تۇزگە،
قىزىل گۇلنىڭ قىپچىسىدەك
ئېگىلدىم سىزگە.

**قىچا چېچىلىپ كەتمەك** ئۇرۇش-جېدەلنىڭ كۆپىيىپ كەتـ
كەنلىكىنى، ئاداۋەتنىڭ كۇچىيىپ كەتكەنلىكىنى بىلدۇرىدۇ.

**قىدام كەكە** چولدۇسى يوق كەكە. تاز قىزغا ئەر تاپماق —
قىدام كەكىگە ساپ تاپماق (ماقال).

**قىرتۇ** قۇ. ئورۇق، ئاۋاق.

**قىرتىش** قۇ. يۇز-چىراي.

**قىرتىشلىماق** قۇ. غىردىماق. چاچنى ئۇستۇرا بىلەن بىر قېتىم
چۇشۇرۇپ بولغاندىن كېيىن يەنە بىر قىرىش.

**قىرچاڭغۇ** جىق ئىشلەتكەنلىكتىن ئورۇقلاپ كەتكەن، قىرچىـ
لىپ كەتكەن، قاشاڭ. م: قىرچاڭغۇ ئېشەك.

**قىرچىلما** قۇ. "قىرچاڭغۇ"غا ئوخشاش.

**قىرچىلماق** "قىرچىلما"نىڭ مەستەر شەكلى.

**قىرغىن** قۇ. دىدەك، تېجەمەل، كۇڭ، قۇل.

**قىرقىچاچ** قۇ. بالىنىڭ قوساقتىكى چېچى.

**قىر-قىر** قۇ. كۆپ، تولا، مىغ-مىغ. م: بازاردا قىر-قىر
ئادەم، قىر-قىر مال.

**قىرلىق** قۇ. گەۋدىلىك، بويلۇق، بەستلىك.

**قىرماق** قۇ. قازان تۇۋى، قازاننىڭ تېگىگە چاپلىشىپ قالغان تاماق يۇقۇندىسى (بەزى جايلاردا "قىسماق"مۇ دېيىلىدۇ).

**قىرىنداق** ت. "قىرماق"قا ئوخشاش.

**قىرمىزاق** قۇ. تەكچە.

**قىرىچە بولۇپ يۇرمەك** قېيىداپ يۇرمەك، تەتۈر قاراپ يۇرمەك، ماي تارتىپ يۇرمەك.

**قىرىچە تەگمەك** قاتتىق تەگمەك. م: ئۇنى ئىزدەپ كەلگۈچە-لەرگە قىرىچە تەككەنلىكى... ("قىرىچە-يېنىچە تەگمەك"مۇ دېيىلىدۇ).

**قىرىق سۇيى** قە. بوۋاق بالىنى قىرىق كۈن بولغاندا يۇيىدىغان سۇ.

**قىرىم** يەرلىك ئۇسۇلدا ئىشلەنگەن خورۇم.

**قىر يېغى** قۇ. چوڭ غەۋغا، قاتتىق ئۇرۇش.

**قىز كۆرۈش** قە. توي پۈتۈشكەندىن كېيىن، توي بولۇش-تىن ئىلگىرى قىزنى كۆرۈش نامىدا قىز تەرەپنىڭ ئۆيىگە يىگىت تەرەپتىن بىرمۇنچە كىشى بېرىپ بىر كۈن مېھمان بولۇپ كېلىش (شۇ كۈنى قىز كۆرۈنۈش بېرىدۇ).

**قىزىل** غ. چەشلەنگەن بۇغداي.

**قىزىلاڭ** ئا. ئۇرۇكنىڭ بىر تۈرى.

**قىزىل بىجەش** بىر خىل كۆكتات.

**قىزىل قۇلاق** سامان غوللۇق ئۆسۈملۈك بولۇپ، يول بوي-لىرى، ئېتىزلىقلاردا ئۆسىدۇ ("شوخىلەك"مۇ دېيىلىدۇ).

**قىزىل كۇس** قە. ئەتىياز پەسلىدىكى مەۋسۇملارنىڭ بىرى

بولۇپ، يېڭىچە 4 ـ ئاينىڭ 20 ـ ، 21 ـ كۈنلىرىدىن باشلىنىدۇ. بۇ مەۋسۇم "چوكانتال" مەۋسۇمىدىن كېيىن كېلىدۇ، يەنى ئەتىياز پەسلىدىكى ئەڭ ئاخىرقى مەۋسۇم ھىساپلىنىدۇ.

**قىزىلمۇچىلۇق** قە. ئۇششۇقلۇق، مۇتىھەملىك.

**قىز مېلى** غ. تويلۇق.

**قىساڭ** ت. جىلغىنىڭ تار يېرى.

**قىسرەمدى** غ. قىسىر كالىنىڭ موزىيى، قىسرەمدى، موزاي (بۇ سۆزنىڭ ئەسلى "قىسىر ئەمدى ـــ قىسىر ئەمگەن موزاي").

**قىسماق** ئا. قۇشقاچ تۇتىدىغان تۇزاق.

**قىسىل** ئا. بوغاز (جۇغراپىيىلىك يەر تۈزۈلۈشى).

**قىسىم** قە. زۇلۇم، سىقىق، سىقىن.

**قىسىناق** "قىسماق" پېئىلىنىڭ ئۆزلۈك دەرىجىسى. م: بالىلىرىمغا قىسىنىپ بۇ تاماق گېلىمدىن ئۆتمىدى.

**قىش ـ قۇرۇن** قە. قىش ۋاقتى. م: قىش ـ قۇرۇندا توقاينىڭ جاڭگىلىدىن ئوتتۇن ئەكەلمەك ئاسان ئىش ئەمەس (بەزى جايلاردا "قىش ـ قۇرۇ"مۇ دېيىلىدۇ).

**قىشقىل** غ. كىسلاتا. م: قىشقىللاش ـــ كىسلاتالاشتۇرۇش.

**قىغ ـ قات** كۇ. قىغ ـ پىغ، قىغ. م: پاخالىغا قىغ ـ قات ئارىلاشتۇرۇپ ئوغۇت ياساش.

**قىقۇ ـ ماچۇ** قۇ. ئولاش ـ چولاش.

**قىقراپ كۆلمەك** قە. ماختانچاقلىق بىلەن كۆلمەك.

**قىلچاق** ئا. بوقۇسنىڭ ئاستى ياغىچى بىلەن ئۈستى ياغىچىنى چېتىپ تۇرىدىغان ياغاچ.

**قىلچىق** قىلدىن ئىنچىكە، تىۋىتتىن تومراق كېلىدىغان

تۆك.

**قىمدىماق** ت. باستۇرماق، باستۇرۇپ قويماق، ئىچىگە پۆكۈپ قويماق. م: يوتقاننىڭ چۆرىسىدىن سوغاق كىرىۋاتىدۇ، قىمداپ قويغىنە — باستۇرۇپ قويغىنە.

**قىناق** غ. قىناشتىن ھاسىل بولغان ئىز، يول.

**قىنماق** غ. سۇنى جىراپ بىر ئىزغا چۆشۈرۈپ قويماق. م: ئوتنى پۆلىسە، تۇتىشىدۇ، سۇنى قىنىسا ماڭىدۇ (ماقال).

**قىياق** قۇ. قىيا، قىيپاش. م: ئىشىك قىياق ئوچۇق تۇرۇپتۇ.

**قىياق-ئىجرىق** قۇ. ئوت-چۆپ.

**قىيىقلىق** ئەگرىلىك؛ تەرسالىق. م: قىيىق ئادەم — تەرسا ئادەم.

# ك

**كا** پادىشا ياساۋۇلى، قوغدىغۇچى، قورۇقچى. قوشاقتا مۇندىداق كەلگەن:

ئىستلىرىڭنى دوغا ياراتتىسڭ،
مۇشۇكلىرىڭنى كا.
ئىشىگىڭدىن ئالدى چۇجىنى،
قانتى يوق سا.

**كاپكاپ** خ. مامكاپ.

**كاتۇ** خ. ساندۇقلۇق كارۋات ("كات" مۇ دېيىلىدۇ). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۆستەڭ بويىدا كاتو،
زەينەپخان دۇتا چاتو.
زەينەپخان دۇتا چاسا،
ئەلنىڭ ئاغزى هاڭ قاتو.

**كاج تالاشماق** قە. كاجلىق بىلەن تالاشماق. م: ئارتۇقچە كاج تالىشىپ ئولتۇرماي، ئۇنىڭ كەينىدىن ماڭدى.

**كاجۇۋا[1]** قە. سۆكەن — ئارتما سۆەت (توكاڭ).

**كاجۇۋا[2]** خ. ئاشلىق ساقلايدىغان ئۇستى ئوچۇق ساندۇق.

**كاچكۆل** قە. قىش ۋاقىتلىرى مۇزلىغان كۆل ۋە دەريالار-

دىن سۇ ئېلىش ۋە بېلىق تۇتۇش ئۈچۈن ئىچىلگان تۆشۈك.
**كاداك** قۇ. ھارۋا ئىزى (باشقا جايلاردا "كاتاك" دېيىلىدۇ).
**كار** خ. ئىش. كارغا چىقماق ــ ئىشقا چىقماق.
**كارسان** قۇ. كارساك، ياغاچتىن ئىشلەنگەن چوڭ تاۋاق (قۇمۇلدا ساپالدىن ئىشلەنگىنى "كارسان" دېيىلىدۇ).
**كارگەر** ئىشچى، تېخنىك، ھۈنەرۋەن.
**كاساك قوراي** غ. كاسىنى ئۆسۈملۈكى. م: سېنىڭ پاسىلىڭ ئاۋۇ كاساك قورايىنىڭ ئۈتتۈرى، مۇنۇ ئارىلىقمۇ مېنىڭ!
**كاسكا** كاسكاس، تولا گەپ قىلىدىغان ئادەم.
**كاسۋال** ئېكەك (قۇمۇلدا "كارىمگال" دېيىلىدۇ).
**كاشا** غ. قۇرا، يۇڭدىن ئىشلەنگەن ياپىلاق ئاغامچا.
**كاككۇك سايرىدى** خ. ياز پەسلىدىكى مەۋسۇملارنىڭ بىرى بولۇپ، يېڭىچە 5 ـ ئاينىڭ ئوتتۇرىلىرىدىن باشلىنىدۇ.
**كاكىلىماق** قە. تۇخۇم تۇغماق (توخۇنىڭ تۇغۇشىغا قارىتىلىدۇ). م: توخۇ كاكىلىدى ــ توخۇ تۇغدى. كۆچمە: قۇچىقىغا ئالماق. م: زەينەپخان كەچكىچە بالىسىنى كاكىلاپ ئولتۇرىدۇ.
**كاڭكا**[1] خ. چوڭ سىۋەت.
**كاڭكا**[2] ت. كاللەك، مونەك. م: لەغمەن كاڭكا بولۇپ قېپتۇ.
**كاڭكىلىماش** ت. مونەك، كاڭكا. م: پولو كاڭكىلىماش بولۇپ قېپتۇ.
**كالا ـ كۆتە** قە. مۇجمەل، تۇتۇق.
**كالاك** غ. ئەگرى، قىڭغىر ـ سىڭغىر، ئېگىلىپ كەتكەن، ماي-

ماق. م: ھارۋىنىڭ چاقى كالاك بولۇپ قىپتۇ.

**كالان** خ. چوڭ، كاتتا.

**كالتىساق** قە. قىسقا قونچىلىق ئاياق. م: پۇتىدىكى كالتىساقنىڭ سىرتىغا لاي چاپلىشىپ، ئىچىگە سۇ تولۇپ قالغان ئىدى.

**كالچاك** چوڭ، يوغان، كېلەڭسىز. م: كالچاك ئېغىز — يوغان ئېغىز؛ كالچايىماق ئاغزىنى يوغان ئاچماق؛ كالچىيىپ ئولتۇرماق — كېرىلىپ كېلەڭسىز ئولتۇرماق.

**كاللىپەز** زاسۇيپەز.

**كاللىگىر** ئا. پاشنا. م: ئۆتۈكۈمنىڭ كاللىگىرى چۇشۇپ قالدى.

**كاللىماشاك** ئېلىشىپ كەتكەن، قالايمىقان، ئىگىز - پەس، ئوڭغۇل - دوڭغۇل.

**كالۇ** خ. تۇگمەننىڭ چاقپېلىكى تۇرىدىغان جاي (باشقا جايلاردا «كويلا» دېيىلىدۇ).

**كالۇ بېشى** خ. تۇگمەننىڭ نورىغا سۇ چۇشىدىغان جاي.

**كامال** خ. گىلەمنىڭ ئۆرۈشلىرىنى يۇرۇشتۇرىدىغان كالتەك.

**كانار** خ. گىلەمنىڭ چۆرىسىدىكى پارالېل سىزىقلارنىڭ ئارىسى.

**كانتۇ** قۇ. ئوغرى. م: كانتۇ مۇشۈك.

**كانجا** قە. توڭ سۇ. م: كانجىلماق — ئېتىزغا توڭ ياتقۇزماق.

**كاندىك** قە. پارچە، بۆلەك، كىچىك ئېتىز. م: بىر كاندىك يەر — بىر ئېتىز يەر.

**گان ئوچاق** خ. تاماقنى پىشۇرۇپ بولۇپ نان ياقىدىغان ئوچاق.

**كانىينى كەرمەك** غ. ۋاقىراپ ـ جاقىراپ سۆزلىمەك.

**كاھ** قۇ. ئاتنى كەينىگە شوخشىتىش ئۈچۈن ئىشلىتىلىدىغان ئىملىق سۆز (بەزى جايلاردا "ساھ" دېيىلىدۇ).

**كەپ**[1] قۇ. قېلىپ (كېسەك قېلىپى)؛ يەكلىك (نان ياقىدا قولغا سالىدىغان).

**كەپ**[2] ل. تور توقۇشقا ئىشلىتىلىدىغان ياغاچ ئەسۋاپ.

**كەپە** قۇرغاق، تاشلىق يەرلەردە پىلەك تارتىپ ئۆسىدىغان ئۆسۈملۈك ("كەبىر"، "بۆرە سويىمىسى" دەپمۇ ئاتىلىدۇ).

**كەپىش** ئا. خام كېسەك.

**كەتىل** قە. دۇمبىگە ئارتىپ نەرسە توشۇيدىغان سايمان. م. دۇمبىلىرىگە كەتىل بىلەن يوغان تاش تۇز ئارتىلغان.

**كەتمەك** قە. بوۋاقلارنىڭ چوڭ ـ چوڭ قەدەم تاشلاپ مېڭىشى. م: رەنا قىز چوڭ ـ چوڭ كەتەيدىغان بولۇپ قېپتۇ.

**كەتىۋال** قە. يىتىم ئاقساقال ("كېتىۋال" مۇ دېيىلىدۇ).

**كەچتە ـ پاتتا** قە. كەچتە، كەچ ئەتراپىدا، كەچقۇرۇن.

**كەرگە** قۇ. كىگىز ئۆينىڭ ياغاچ شادىلىق تېمى.

**كەك** قۇ. ئۆچ، ئىنتىقام، ئاداۋەت، تەنە. م: يامان خوتۇن ئوسەكچىل كېلىدۇ، يىتىم بالا كەكچىل (ماقال).

**كەڭكى** قۇ. دانلىق زىرائەتلەرنىڭ چارسىدىن كېيىنكى قالدۇق قىسمى.

**كەلپىغۇن** قۇ. "كەپە" گە ئوخشاش.

**كەلگىندى** قو. كەلگۈچى.

**كەمچەك** ل. كەمچەن ئۆلچەم، سۇيۇقلۇق ئۆلچىگۈچ.
**كەمشۈك** ئاغزى مايماق، مايماق ئېغىز؛ چىسسىز بولغانلىقتىن، كالپۇكلىرى ئىچىگە ئولتۇرۇشۇپ كەتكەن ھالەت.
**كەنە** خ. گىلەم دۇكىنىنىڭ ئۈستى تەرىپىدىكى ياغاچ.
**كەيلۈك** قۇ. كالا بىلەن قوتازنىڭ چېتىلىشىدىن تۇغۇلغان بىرىنچى ئەۋلات بودا.
**كوتىرناق** قە. بىر قېتىم چىقىپ كېتىپ قايتىدىن ئۆسكەن تىرناق.
**كوچا** قە. بۇغداي ياكى قوناق يارمىسىدىن تەييارلانغان سۇيۇق تاماق (بەزى جايلاردا "كۆچە"دېيىلىدۇ)
**كودەي** ل. قومۇش.
**كوراچ نان** قە. تاشتەك قېتىپ كەتكەن نان (قۇرۇپ تاراقشىپ كەتكەن جۇۋىمۇ كوراچ جۇۋا دېيىلىدۇ).
**كوسا** قە. ئۆسۈملۈكلەرنىڭ پۇتاق، يوپۇرماق ياكى چېچەك چىقىرىدىغان تۇگۇرچەك يېرى، بىخ.
**كوساتماق** قە. تۇغماق، بوشانماق.
**كۆكۈر** ت. سۇدان، سۇ قاچىسى.
**كوكۈنە** تىرناق گۆشلىرىنىڭ يىرىڭلىشى.
**كوكۈنچىلىق** غ. ئۇششاق-چۈششەك خىزمەت؛ ئاۋارىچىلىق.
م: بەش بالىنىڭ كوكۈنچىلىغى بىلەن ئۆتۈۋاتىمىز.
**كوكىرام** غ. سۇنىڭ ئېگىزلىكتىن چۈشىدىغان جايى.
**كوڭكالاك** قۇ. "كاڭكا" غا ئوخشاش.
**كولدۈر** غ. پەرق ئېتىش ئىقتىدارى كەم بولغان، ئويلىماي ئىش قىلىدىغان ئادەم.

**كولما ياڭاق** خ. پوستى قېلىن، مېغىزىنى پىچاقتا كولاپ ئالىدىغان ياڭاق.

**كوۋا** قە. موزدوزنىڭ چەم — كۆنلەرنى سوقۇپ تۈزلەيدىغان، چىڭىتىدىغان ئەسۋاۋى. كوۋا بۇرۇن — بۇرنى كوۋىغا ئوخشايدىغان ئادەم. م: قاتارنىڭ ئالدىدا كوۋا بۇرۇن، كالاكۆز، قارا ساقال، يوغان قورساق بىرسى ئاتلىق مۈڭگىدەپ كېتىپ باراتتى.

**كويلا** قە. "كالو" غا قاراڭ.

**كۇتكويلۇق** قە. سۇرۇشتە قىلماق، كوچىلىماق. م: بۇ ئىش كىشىلەردە ئېنىق گۇمان پەيدا قىلغان بولسىمۇ، لېكىن ئانچە كۇتكويلۇق قىلىشمىدى.

**كۇتلا** غ. نەق، دەل. م: كۇتمۇ-كۇت — ئوپ-ئوخشاش.

**كۇررەك** قە. كۆكتۈش، يالاڭتۈش.

**كۇرسۇك** ئىت، بۆرىلەرنىڭ كۈيلىگەن ھالىتى. م: كۇرسۇك ئىت، كۇرسۇككە كىرگەن ئىت، كۇرسىغان ئىت (بەزى جايلاردا "كۇسۇك" دېيىلىدۇ).

**كۇسكا چاشقان** ل. چاشقاننىڭ بىر خىلى.

**كۇس-كۇس** ئۇششاق سۆز، غەيۋەت-شىكايەت.

**كۇكۇن نەۋرە** خ. چەۋرىنىڭ بالىسى.

**كۇڭ** قۇ. دېدەك، تېجىمەل، قۇل ئايال.

**كۇلاڭ** ل. ئوچاقنىڭ كۇل چۈشىدىغان يېرى.

**كۇلۇڭ** "كۇلاڭ" غا ئوخشاش.

**كۇنئۇس** خ. پىخسىق، بېخىل.

**كۇۋۇك** كەپتەر كاتىكى.

**كۆپچىمەك** كۆپـمەك، ئىششـىماق، ئـۆرلـىمەك. م: ئۇنىڭ يۈز ـ كۆزى كۆپچىپ قېپتۇ؛ دەريانىڭ سۈيى خېلى كۆپچۈپتۇ.

**كۆپسىمەك** قۇ. ئەزۋەيلـىمەك، ئەدەپ كەتـمەك، سەكـرەپ كەتمەك (خاپا بولۇپ).

**كۆپۈك[1]** قۇ. ئاچچىق، دەرت.

**كۆپۈك** ت. ماغزاپ.

**كۆپۈنكى** قۇ. كۆپـتۈرمە، دۆڭـگە، بۆرتـمە. م: كۆپـۈنـكى ئەينەك.

**كۆتەكباش** قە. پۈچـەك باشاق (بەزى جايـلاردا "كۆلتۈك-باش" دېيىلىدۇ).

**كۆتەل** قۇ. بەل (تاغنىڭ)، داۋان.

**كۆتۈرۈم** قۇ. قۇچاق، يـۇدۇم. م: بىر كۆتـۈرۈم ـــ بىر قۇچاق.

**كۆتۈك** قۇ. پادىچىلارغا بېرىلىدىغان ئىش ھەققى.

**كۆتۈەللىك** قۇ. قۇشقۇن.

**كۆترەم** ئورۇق، ئاجىز. م: كۆترەم بولۇپ قالماق ـــ ئورۇق-لاپ ئاجىزلىشىپ كەتمەك، ئاتلار كۆتـرەم بولۇپ قېلىـپ، تىرنىنمۇ تارتالمايدىغان بولۇپ قالدى.

**كۆتىنىڭ پىرىسى تۇتماق** رەنـجىـپ قېيـىدىـماق، تەتۈر قاراپ يۈرمەك.

**كۆجۈن** قە. ئاۋات، توپ، زىـچ، قويۇق (بەزى جايـلاردا "كۆجۈم" دېيىلىدۇ). م: كۆجـۈن مەھەلـلە ـــ توپ، ئاۋات مەھەللە.

**كۆچە** قۇ. خوتۇن، رەپىقە. م: كۆچىلىرى ئاشانمۇ ـــ رەپىقە-

لىرى ئامانمۇ؟

**كۆچە قايىنماق** قۇ. پاتىپاراق بولماق، قالايمىقانلاشماق، پۇ-قۇرلاپ كەتمەك.

**كۆچكۈن** قاتتىق جىسمىنىڭ يېرىلىشى، پارچىلىنىشى. م: قار كۆچكۈنى، تاغ كۆچكۈنى.

**كۆچۈرمە ئېرىق** خ. يول ياكى جىلغىنىڭ ئۈستىدىن ئۆت-كۈزۈلىدىغان كۆتەرمە ئېرىق.

**كۆچ يول** غ. چارۋا ماللارنى يايلاقتىن قىشلاققا ياكى قىشلاقتىن يايلاققا كۆچۈرۈلىدىغان يول (لىنىيە).

**كۆرپىچەك** خ. بالا كۆرپىسى، يۆگەك.

**كۆرتە** قۇ. كۇدە؛ سۇدان (باكالاشكا).

**كۆركۈتمە** ل. كوزا-كوزاڭ، كۆز-كۆز.

**كۆرگە** ل. چۆلدە ئۆسىدىغان يانتاقسىمان بىر خىل ئۆسۈملۈك.

**كۆرۈشمەك** قۇ. ئۇنۇم بەرمەك، پايدا قىلماق. م: بۇ كېسەلگە ھېچقانداق دورا كۆرۈشمىدى (بەزى جايلاردا "كىرىشمەك" دېيىلىدۇ).

**كۆزگۈنەك** ل. كۆكنەك (جاغالىۋاي تىپىدىكى بىر خىل قۇش).

**كۆزىگە ئەلگەك كىيىۋالماق** كۆزى ساق تۇرۇپ كۆرمەي قالغانلىقنى، تونۇماي قالغانلىقنى سۈپەتلەشتە قوللىنىلىدۇ.

**كۆزىگە ماي تولماق** ھاللىنىپ قالماق.

**كۆسەك** كۇ. كېۋەزنىڭ مايسا دەۋرىدىن كۆسەك تۇتۇش دەۋرىگىچە بولغان دەۋرى.

**كۆشۈك** كۇلادىن توقۇلغان تور قاپ (تاغار).

**كۆشۈگە** قۇ. پەردە، چىمىلدىق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

يىغلىماڭ قىز، يىغلىماڭ قىز،
تويۇڭىز بولدى.
ئالتۇن گۈللۈك كۆشۈگە،
ئۆيىڭىز بولدى.

**كۆك[1]** قۇ. كۆكتات؛ كۆكەمە، ئۇششۇق. م: كۆك چۆچۈرىسى؛ نىمىدىگەن كۆك بالا ــ نىمىدىگەن ئۇششۇق بالا.

**كۆك[2]** قۇ. قىشلىغى قاچىدا ئۆستۈرۈلگەن مايسا. م: كۆك مەشرىپى (بۇ مايسا بېيىت بىلەن بىراۋغا تۇتۇلسا، شۇ كىشى ئۇنى ئېلىپ مەشرەپ قىلىپ بېرىدۇ؛ ئۇ يەنە بىر كىشىگە تۇتىدۇ، شۇنداق قىلىپ بۇ مايسا ئەتىيازغىچە ئايلىنىدۇ. بېيىتتە مۇنداق كەلگەن:

گۈل - چېچەكلەرگە ئوراپ كۆكنى تۇتتۇم ئالسىلا،
دۇنيا دىگەن كارى چاغلىق يىراققىنە قويسىلا.

**كۆك ئانا** مومىسىنىڭ ئانىسى.

**كۆكەر** ل. سۇ قاچىسى، سۇدان (تۇرپاندا "كۆكۈر" دىيىلىدۇ).

**كۆك ئەمەن** يول بويىلىرى ۋە ئېرىق بويىلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**كۆك پىشت** ئا. ئۆرۈكنىڭ بىر تۈرى.

**كۆك تاشقا مىنمەك** مەقسەت - مۇرادىغا يەتمەك.

**كۆكتالغۇ** قە. توك - توك قۇش.

**كۆكچى** كۆكتات تېرىغۇچى دىخان.

**كۆك چېچەك** ئېتىزلىق، يول بويىلىرى ۋە جىلغىلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل دورا ئۆسۈملۈكى.

**كۆكسار** سارنىڭ بىر خىلى.

**كۆكسۇ** قۇ. يۆتەلگەك، زىققا، كاناي ياللۇغى.

**كۆك سۈيى** قە. بۇغداينى كۆكلىتىش ئۈچۈن قويۇلىدىغان تۇنجى سۇ.

**كۆكسىمەك** غ. گەپ تالاشماق، گەپ تەگەشمەك، ئەزۋەلەمەك.

**كۆكلىمەك**[1] تىكىمچىلەرنىڭ رەسمىي تىكىشتىن بۇرۇن بەلگە سېلىش ھىساۋىغا شالاڭ تىكىپ قويۇشى.

**كۆكلىمەك**[2] ت. ئاسمانغا كۆتىرىلمەك. م: گۆلەڭگۈچتە كۆكلەپ ئۇچماق، ئۇچار قاناتلار كۆكلەپ ئۇچماق — ئېگىز ئۇچماق؛ سەكرىمەك.

**كۆكنار** ئەپيۇن.

**كۆك ئۆچەي** ئا. ۋاقىراپ سۆزلەيدىغان (ئادەم).

**كۆكۈشكەن** قۇ. كەپتەر.

**كۆكۆبشى** مىراپ، سۇ باشقۇرغۇچى. ئاتاڭ كۆكۆبشى بولغىچە، ئۆيۈڭ سۇ بېشى بولسۇن (ماقال).

**كۆكمەك** غ. تەگمەك. م: ئۇنىڭغا كۆكەپ قان قىزارتىشنىڭ ھاجىتى يوق.

**كۆكىنەك** قۇ. جاغالۋاي تىپىدىكى بىر خىل قۇش، بېيىتتە مۇنداق كەلگەن:

تام بېشىدا ئىككى پاختەك.
ئوتتۇرىسىدا كۆكىنەك.

**كۆك ئىنەك سۈتى** ئۇيغۇر تىبابەتچىلىكىدە كېسەللىكنى داۋا-لاش ئۈچۈن ئىستېمال قىلىنىدىغان ئېشەك سۈتى ”كۆك ئىنەك سۈتى“ دېيىلىدۇ. م: كۆك يۆتەلگە كۆك ئىنەك سۈتى ئەم بولىدۇ.

**كۆكيار** ل. ياۋا ئېشەك.

**كۆگە** قۇ. ياغاچ كۆيۈندىسى، ياغاچ كۆمۈر، قازان قارىسى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قۇم قازان تۇتقان بىلەن،
قولۇمدا يوقتۇر كۆگىسى.
يار ئۈچۈن يىگەن تاياقنىڭ،
دولامدا يوقتۇر يارىسى.

**كۆگەل** قۇ. ئەركەك ئۆردەك.

**كۆگەن** سېغىن ۋاقتىدا بىرقانچە ئوغلاق ۋە قوزىنى قوشۇپ باغلايدىغان باغلاق.

**كۆگەشمەك** كۆگەنگە باغلىماق.

**كۆڭلى چىگىلمەك** كوڭلى ئاغرىماق. م: كوڭلىڭىز چىگىلگە-دەك بىر ئىش بولغانمىدى؟

**كۆڭلى سۇيۇق** شاللاق، گېپىدە تۇرمايدىغان، ئالىقاپ. م: هە، مېنى شۇنچە كۆڭلى سۇيۇق قىز دەپ چاغلىدىڭىزمۇ؟ مەن ئانداق گېپىدە تۇرماي يېنىۋالىدىغان قىزلاردىن ئەمەس!

**كۆڭۈل تاۋارەن** غ. خاتىرجەم. خالىغىنىچە.

**كۆل** قۇ. گۇلدۇرماما.

**كۆلەڭگۈچ** قۇ. كۆلەڭگە، سايە.

**كۆلۈك** ئۆلاق، ئىش ھايۋانلىرى.

**كۆلۈگەچ** ل. شولا. م: ئاينى كۆلۈگەچى — ئاينىڭ شولىسى.

**كۆمەك[1]** جەمەتلىك، بالا ـ چاقىسى يېپىلغان.

**كۆمەك[2]** غ. ياردەم. م: كۆمەكلەشمەك — ياردەملەشمەك.

**كۆمەل تاش** كۇ. ئىشلەنمىگەن تەبىئى تاش (بەزى جايـلاردا "تاختاتاش"، "شىبەنتاش"نى كۆرسىتىدۇ).

**كۆنەك** قە. كۆنگەن. ئۆگەنگەن، ئادەتلەنگەن، كۆندۈرۈلگەن (بەزى جايلاردا "كۆنۈك"مۇ دېيىلىدۇ).

**كۆنەلگۈلۈك** ئا. كۆنەلگە، قېتىق ئىچىتقۇسى.

**كۆندۈ** قۇ. ئېدىر ئارىلىغىدىكى يامغۇر سۈيى ئاقىدىغان چوڭ جىلغا.

**كۆندۈك** قۇ. سېغىزدىن ياسالغان ساندۇق، ئىچىگە ئاشلىق ياكى كىيىم ـ كېچەك سېلىنىدۇ.

**كۆۋە** ئا. كۆرپە.

**كۆۋىلىگۈچ** ل. ئات، ئېشەك، خېچىر ئېغنايدىغان يەر.

**كۆيە** ئا. ياغاچ كۆمۈر، ياغاچ كۆيۈندىسى.

**كۆيەك** قە. مۇھەببەت، سۆيگۈ، ئىشق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۆينىڭ ئارقىسى خامان،
شامال ئۇچۇرار سامان.
نادان باللار بىلمەيدۇ،
ھەممىدىن كۆيەك يامان.

**كۆيدۈرمە قاش** قۇ. ياسىما قاش، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارا قاشىم بار مېنىڭ،
كۆيـدۈرمە قاش لازىم ئەمەس.
بىر ئاداشىم بار مېنىڭ
ئىككى ئاداش لازىم ئەمەس.

**كۆيۈكۈش** ئىچ-ئىچىدىن كۆيۈكۈپ يىغلىماق.

**كۆيۈم** كۆيۈنۈش. م: سېنىڭ بالىغا كۆيۈمۈڭ يوق؛ كۆيۈمى يوق تۇقـقانـدىن يات ياخـشى، ئىسسىغى يوق كاڭدىن كات ياخشى (ماقال).

**كۈتاەك ئۆي** قۇ. بىر ئېغىزلىق ئۆي.

**كۈجە** قۇ. شاڭ، ئىسرىق.

**كۈچتۈڭگۈر** ت. كۈچلۈك، كۈچكە تولغان. م: ئۇ ناھايىـتى كۈچتۈڭگۈر ئادەم.

**كۈچ سالماق** قە. كۈچ سەرپ قىلماق، تىرىشماق.

**كۈرە** ت. ھويلا، قورا.

**كۈرەك¹** قۇ. ياخشى پىشقان، چىرايـلىق، كېلىشـكەن، قامـلاشقان: ئەجەپ كۈرەك قوغۇن ئىكەن؛ كۈرەك ساڭزا — ئوخـشىغان ساڭزا.

**كۈرەك²** قە. تاغاق (ئادەمـنىڭ دولا سۆڭـىگى. م: نېـپىز پەشمەتـتىن ئۆزۈن قەددىنىڭ ئىكـكى كۈرـىگى داردىيىـپ چىقىپ تۇراتتى.

**كۈرەك تۇماق** قە. تاشلانمىغان تۇماق.

**كۈرەك جۇۋا** غ. تاشلانمىغان جۇۋا، ئۆڭ جۇۋا.

**كۈرك** جۇۋا.

**كۈركى يېشىلمەك** تۇتۇلغان كەيپى ئېچىلىپ كەتمەك.

**كۆرمەك** يوپۇرمىغى شالغا، مۇۋىسى تېرىققا ئوخشايدىغان ئۆسۈملۈك (بەزى جايلاردا "كۆمەك"مۇ دېيىلىدۇ).

**كۆرۈك** يۇلغۇنغا ئوخشايدىغان چاتقال تىپىدىكى ئۆسۈملۈك.

**كۆزەيمەك** يەڭگىللىمەك، بالا تۇغماق، بوشانماق.

**كۆشۈك** خ. يوشۇرۇنىدىغان جاي.

**كۆلتۈك قار** غ. كۆلگە ئوخشاش يۇمشاق ۋە بىر يەرگە توپلىنىپ قالغان قار. م: كەتمەن بىلەن كۆلتۈكلەرنى چاناپ يول ئاچتى.

**كۆلدە كۆمەچ بولماق** قە. پايپېتەك بولماق. م: ئەتىدىن كەچكىچە كۆلدە كۆمەچ بولۇپ ئىشلىسەڭ، يە خېنىم رازى بولمىغان، يە بېگىم.

**كۆلگۈنچەك** جىق كۆلىدىغان.

**كۆلگۈن چىراي** كۆلۈپ تۇرغان چىراي.

**كۆنچەك** قە. ياقا. م: ئىچ كۆينىكىمنىڭ كۆنچەكلىرى يىرتىلىپ كەتكەن.

**كۆنچۈك** قە. "كۆنچەك"كە ئوخشاش.

**كۆنچىچەك** ل. ئاپتاپپەرەس، ئايغا باقار.

**كۆن دىسە كۆزى، ئاي دىسە ئاغزى بار** ئايالنىڭ ناھايىتى چىرايلىقلىغىنى سۈپەتلەشتە قوللىنىلىدىغان بىرىكمە.

**كۆن يۈرۈش** قۇ. جەنۇپ.

**كۆيەك** غ. قوچقار ۋە تېكىلەرنىڭ ئالدىغا تارتىپ قويۇلىدىغان كىگىز شالدۇرۇق.

**كۆيمەسلىك** قە. چىداپ تۇرالماسلىق، تاقەت قىلالماسلىق.

م: خىيالنى ئاياغلاشتۇرۇشقىمۇ كۈيمەستىن، چاچراپ ئور-
نىدىن تۇردى. ئۇ ياتاقتا كىرىپ كەشنى سېلىشقىمۇ كۈي-
مەي كارۋاتقا ئۆزىنى تاشلاپ ئۇيقۇغا كەتتى.

**كۈيمۈنۈش** قۇ. شۇغۇللىنىش، ئەمەك بولۇش.

**كۈيباش** قارا كۈيە (كۆمەقوناقتا بولىدىغان بىر خىل كې-
سەللىك).

**كۈيۆ** ئەر (خوتۇن كىشىنىڭ ئېرى). م: سىڭلىمنىڭ كۈيۆسى.

**كېپىلىماق** قو. تولا يىغلىماق (بالا)؛ تولا گەپ قىلماق. م:
هەجەپ كېپىلىغاق بالىكەن — هەجەپ يىغلاڭغۇ بالىكەن؛
هەجەپ كېپىلاپ كەتتى — هەجەپ تولا گەپ قىلىپ كەتتى.

**كېچىرىملىك** غ. ئەپۇچان.

**كېر** غ. جەدە بىلەن تورۇقنىڭ ئوتتۇرىسىدىكى ئاتنىڭ
تۈسى — رەڭگى.

**كېرەجىمەك** قۇ. ئىشكنى توساپ تۇرۇۋالماق (باشقا جاي-
لاردا "كېرەلمەك" دېيىلىدۇ).

**كېزو** غ. گېزەكچىلىك، نۆۋەتچىلىك.

**كېسەر** قە. كەسكىن ئىش قىلىدىغان ئادەملەرگە قويۇلىدىغان
لەقەم. م؛ تۇيغۇن كېسەر، ئابدۇرېهىم كېسەر.

**كىسسە** ئا. غەيۋەت-شىكايەت.

**كېككەيمەك** غ. غورۇرلانماق، تەكەببۇرلانماق.

**كېكتىمە** قۇ. تەنە، هەجۋى، ياپتا گەپ. م: كېكتىپ گەپ
قىلماق — تەنە بىلەن تەككۈزۈپ گەپ قىلماق.

**كېلەپ** خ. مالنى تېز سەمرىتىدىغان بىر خىل ئوت.

**كېيىنلىك** كەلگۈسى، ئىستىقبال، ئاقىۋەت. م: ئانا ئولتۇرسا-

قوپسا بالىسىنىڭ كېيىنلىگىنى ئويلايدىكەن.
**كى** قو. سۆز ئاخىرىسغا قوشۇلۇپ ئېيتىلىدىغان تەكەللۇپ قوشۇمچىسى. م: يىسلەكى، كىرسلەكى، دىسلەكى، قىسلاكى.
**كىپت** قە. دائىرە، كۆلەم، تۇرق. م: يۈزىنىڭ كىپتى سەل كىچىكرەك بولسىمۇ، لېكىن چوڭ روشەن كۆزلىرى ئەتراپىغا ئىنتىلىپ-ئىنتىلىپ قوياتتى.
**كىتە-مىتە** خ. ئۇششاق-چۇششەك ئىشلار، چەكىكە-چۇككە ئىشلار.
**كىچىك بەھەڭ** خ. پىللە قۇرۇتىنىڭ ئۇچىنچى قېتىم ئۇخلاش ۋاقتى،
**كىن** ئاداۋەت (بىراۋغا دىلدا ساقلانغان خاپىلىق، نارازىلىق). م: كىن ساقلىماق — ئاداۋەت ساقلىماق.
**كىرتىك** كوماك، كەمشۈك، كەمتۈك؛ كىرتىك چىنە — كەمتۈك چىنە.
**كىرىشەك** ل. تاڭلاي.
**كىرىش تاسما** غ. تىللاش سۆزى.
**كىشى-قارا** بىر كىم، بىراۋ.م: كىشى-قارا كۆرۈپ قالمىسۇن.
**كىشى قويماق** ئەلچى قويماق.
**كىشىگە** قۇ. موتىۋەرلەرنىڭ داستىخىنىدىن ئاشقان تاماق.
**كىلتان** خ. دەرىزىنىڭ قانىتىنى تىرەپ تۇرىدىغان تۆمۈر ئىلغۇچ.
**كىلمەك** غ. يىپنىڭ بىر ئۇچىنى تارتىش بىلەنلا يېشىلىپ كېتىدىغان قىلىپ باغلانغان بىر خىل باغلاق. ماقالدا مۇنداق كەلگەن: پاكار تاغ يايلاقىا يارىماس، قىسقا يىپ كىلمەككە

("كىرمەك"مۇ دېيىلىدۇ).

**كىلىت** قۇ. ئاچقۇچ، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تۆمۈر قەپەز ئىگىز يەردە،
كىلىتى بەگدە.
ئىچىدىكى چارىسىزنىڭ،
گۇناسى نەدە.

**كىمىرلەنمەك** پۇچۇلماق، يىيىلمەك. م: دېڭىز شامالىلىرىنىڭ تەسىرى بىلەن كىمىرلەنگەن تاقىر دۆڭلۈك.

**كىنىمەك** غ. ئەسلىمەك، سېغىنماق، ياد ئەتمەك.

**كىۋە** ئا. كىرپە.

# گ

**گالزاڭ** ئەقىلسىز، دۆت.

**گاجاڭ** غ. ماڭقا.

**گاداي** خ. كۆچمە: ئادەم، كىشى (بۇ، ”ئادەم“ دېگەن سۆزنىڭ كىچىكلىتىلمە، ئەكىلەتمە ياكى چۆكۈرمە ئاتىلىشى). م: ئاۋۇ گاداي — ئاۋۇ ئادەم...

**گارا** قۇ. پاسكىنا، قاسماق. م: كۆينىكىڭنىڭ ياقىسى گارا بولۇپ كېتىپتۇ.

**گاراق** ت. خۇدىنى بىلمەسلىك، ھۇشسىزلىنىش. م: گاراق مەس — قاتتىق مەس.

**گاراڭ** گاڭگىراق — گاڭگىراپ قالغان، بىخۇتلۇق؛ گاس — قۇلۇغى ئاڭلىماس بولۇپ قالغان.

**گازىن** كۇ. يەملىك، دانلىق، بوغۇزلۇق؛ كەپتەر توخۇغا ئوخشاش جانىۋارلارنىڭ گېلىدىكى دانلىغى. م: كەپتەرنىڭ گازىنى — كەپتەرنىڭ دانلىغى.

**گاستاڭ** ئا. ئاپتاپپەرەسنىڭ گەردىشى (بېشى).

**گاس چىقماق** قە. نەرسىلەرنىڭ يارامسىز، سۇپەتسىز بولۇپ چىقىشىغا قارىتىلىدۇ. م: ئىشلەنگەن مەشلەر ئون كۈن ئوت قالىسىمۇ ئالقاننى ئىسسىتالمايدىغان گاس چىقتى.

**گاشات** قۇ. غەم، ئەندىشە. م: بۇ ئىشتىن تولا گاشات قىلماڭ.

**گاڭ ـ گالاس** قۇ. گاراڭ، گاراخ، باش ئايلىنىش. م: بېشىم گاڭ ـ گالاس بولۇپ قالدى ـــ بېشىم گاراڭ بولۇپ قالدى؛ قۇلىقىمنى گاڭ ـ گالاس قىلىۋەتتى ـــ قۇلىقىمنى گاراڭ قىلىۋەتتى.

**گالۋاڭ** دۆت، ھاماقەت، كومشا، ئېلىشاڭغۇ.

**گالۋاڭ قىلماق** ئېلىشتۇرماق، قايمۇقتۇرماق، ئەخمەق قىلماق.

**گەجگە سۇ** بۇغدايغا قويۇلىدىغان ئىككىنچى قېتىملىق سۇ.

**گەجگىلىمەك** غ. قايتىلىماق (ئاختارمىغا بىرىنچى قېتىم قويۇلغان سۇدىن ئانچە ئۆتمەي يەنە سۇ قويۇلسا، "گەجگە-لىدى" دېيىلىدۇ).

**گەز** سۇتكە ئوخشاش نەرسىلەرنىڭ قازان تېگىگە يېپىشىپ قالغان قالدۇغى.

**گەزلەشمەك** كۇ. ئۇچراشماق، م: كوچىدا ئۇنىڭ بىلەن گەز-لىشىپ قالدىم.

**گەزنە** قە. نان ياقىدىغان رېپىدىنىڭ بىر تۈرى (ھەمەك نان ياقىدىغان دۈگىلەك رېپىدە).

**گەكسى** غ. قېلىن، تەمەخور، داپشاق.

**گەڭگىلىمەك** ت. ئىككى پۇتىنى نۆۋەت بىلەن دەممۇ-دەم كۆتىرىپ ماڭماق.

**گەللە** قۇ. گەدەن، گەژگە.

**گەلۋۇر** قۇ. قېلىن، يۈزى قېلىن (تىللاش سۆزى).

**گەم**[1] قۇ. دەرت، ئاغرىق.

**گەم**[2] قە. تۇتۇق. م: ھاۋا گەم ئىدى.

**گولمۇش** گومۇش، پاكقۇش.

**گويا** مەلھەم دورا (يەل ئاغرىقلىرىغا چاپلاپ داۋالايدىغان دورا).

**گۇك** غ. غۇم. م: قوسغىڭدا گۇك ساقلىما.

**گۇڭگا**[1] خ. شارپا.

**گۇڭگا**[2] غ. غۇۋا، تۇتۇق، ئېنىق بولمىغان.

**گۇك - مۇك** خ. پاراڭلىششىش، ھال - مۇك ئېيتىششىش. م: گۇك - مۇك ئولتۇرايلى — پاراڭلىشىپ ئولتۇرايلى، گۇك - مۇك ماڭايلى — پاراڭلاشقاچ ماڭايلى (بەزى جايلاردا "گۇكۇر - مۇكۇر" دېيىلىدۇ).

**گۇلا** خ. گۇلە، ئۇرۇك قېقى.

**گۇم بولماق** ت. ھالاك بولماق، ئۈرۈلۈپ چۈشمەك، يىقىلىپ چۈشمەك.

**گۈندا** خ. ئەتلەسنىڭ ئۈرۈشلىرى ئۆتكۈزۈلگەن چوك ياغاچ.

**گۆدەگە** قۇ. ئۇكدا. م: ئۇ گۆدەگىسگە چۈشتى — ئۇكدىسىغا چۈشتى.

**گۆدىش تاپماق** قۇ. ئەپ تاپماق، كۆنۈكمەك.

**گۆسمە** قۇ. غەيۋەت - شكايەت.

**گۆكۈ** ل. بىلىق تۇتىدىغان قارماق.

**گۆلەك** غ. دەريالارنىڭ چۆگىلەپ، ئاقماي تۇرۇۋالىدىغان يەرلىرى، قاينام.

**گۆلمۇ** ل. بېلىق تۇتىدىغان تور.

**گۆمۈرۈلمەك** كۆمتۈرۈلمەك، ئۆيۈلۈپ چۈشۈپ كەتمەك.

**گۈپسەيمەك** غ. ئىششىپ قالماق، كۆپشىپ قالماق.

**گۇدرەت** قۇ. گۇمان، شەك. م: كۆڭلۈمگە گۇدرەت چۈشتى — كۆڭلۈمگە گۇمان چۈشتى.

**گۈرەن كۆپۈرمەك** يۈز-بويۇنلىرىنى قىزارتماق، قىپ-قىزىل قىزىرىپ بوغۇلماق، ئاچچىغى كەلمەك.

**گۈر-گۈر** غ. لاپ ئارىلاش سۆزلەيدىغان، چوڭ سۆز-لەيدىغان.

**گۈلەش** خ. سۆرەلمە، هورۇن.

**گۈلەمشۋا** قۇ. گۈلى هەممىشە ئېچىلىپ تۇرىدىغان بىر خىل گۈل.

**گۈلدان** قۇ. تەشتەك، گۈل تەشتىگى.

**گۈلدۈرمە** خ. كىچىك شاقىراتما. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئىگىز تۈگمەنگە نو قويدۇم،
پەس تۈگمەنگە گۈلدۈرمە.
هەرقانچە ئەلەم تارتساڭ،
دۇشمىنىڭگە بىلدۈرمە.

**گۈلگۈم** قۇ. زەپىرەڭ.

**گۈلگۈن** قۇ. زاراڭزا چېچىكى.

**گۈلچى** ئا. ئۈرۈكنىڭ بىر تۈرى.

**گۈن** ل. چوڭقۇر، تېرەن (باشقا جايلاردا "نۇر" مەنىسىدە كېلىدۇ. م: چىرايىنىڭ گۈنى يوق — چىرايىنىڭ نۇرى يوق.

**گېزەرمەك** يۈزىنى قىلىن قىلماق.

**گېزەك** غ. نۆۋەت. گېزەكلىشىپ ئىشلىمەك ــ نۆۋەتلىشىپ ئىشلىمەك.

**گېلىكتەمەك** ل. گىرە سىلىپ تۇتماق.

**گىجىڭ** ت. قاشاڭ، ھەركىتى سۇس. م: بۇ ناھايىتى گىجىڭ ئىش قىلىدۇ.

**گىجىڭلىماق** ت. ئىككىلەنمەك، بىر قارارغا كېلەلمەسلىك، بىر يەرگە كېلەلمەسلىك.

**گىچاڭلاتماق** خ. كۆز ـ كۆز قىلماق.

**گىدە** خ. بۇدرە، بۇجىغۇر.

**گىدىگەي** غ. ھاكاۋۇر، گىدەيگەك.

**گىردىيىپ قالماق** غ. ئورۇقلىغانلىقتىن ياكى ئاغرىقتىن كۆزى ئولتۇرۇشۇپ كەتمەك.

**گىرۋى** قۇ. قىرغاق، ئۇپۇق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كۈن چىقار گىرۋى بىلەن،
يارلار چىقار جۈپتى بىلەن.
ھەممە خەق جۈپتى بىلەن،
مەن ئۆزەم يىگانىمەن.

**گىرى** ئىشنىڭ يولىنى بىلمەيدىغان؛ سەرالىق.

**گىلاڭ** قۇ. تىك يار.

**گىلدىڭ** لىڭشىق، لىڭشىيدىغان: گىلدىڭ باش ــ لىڭشىق باش.

**گىلىگىتاڭ** قە. تايىنى يوق: گىلىگىتاڭ گەپ ــ تايىنى يوق گەپ.

**گىلىماق** قۇ. خىيال قىلماق، ئويلىماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كەتتى ئۆستەك ياقىلاپ،
تاش بىلەن قۇمنى شاناپ.
كېچە بولسا ئۇيقۇ يوق،
كۆكۆلدىكى يارنى گىلاپ.

(بۇ سۆز بەزى جايلاردا "كىلمەك" شەكلىدە قوللىنىلىدۇ).

**گىنا** ت. ئاداۋەت، كەك. م: ئۇنىڭ گىناسى قاتتىق.

# ل

**لاپاسلىماق** پايپاسلىماق، ئالدىراپ ئىتتىك ماڭماق.
**لاپچۇق** پاناق. م: لاپچۇق بۇرۇن — پاناق بۇرۇن.
**لاپچىن** ل. يوپۇرماق.
**لاپخور** لاپ ئۇرغۇچى، لاپچى، چوڭ سۆزلىگۈچى.
**لابدۇر** ت. ئۈستى-بېشى پاسكىنا، كىيىم-كېچەكلىرى پاراكەندە ئادەملەر "لابدۇر" دېيىلىدۇ. م: ئانىسى لابدۇر خوتۇن، بالىسى شىلدىر شىپكەر دېگەن تېپىشماق تالنىڭ شۇڭلىرى بىلەن ئۈزۈمگە تەمسىل قىلىنىدۇ.
**لاپەندى** ت. كالاڭپاي، پالاكەت.
**لاپسايماق** قە. سالپايماق، بوششىپ كەتمەك.
**لاپشاڭ** قە. سۇس، زەئىپ، سولاشقان.
**لاتا ئاشىق** قە. يۇرتمۇ-يۇرت كېزىپ يۈرىدىغان، ھە دىسە ھۇ دەيدىغان ئادەم.
**لاتا كۇسكۇس** قە. بېلى بوش، جاپادىن قورقىدىغان، بوشاڭ.
**لاتىكەش** قە. بوشاڭ، ئېزىلەڭگۈ.
**لاخسا** قۇ. خامادىن سامان قاچىلايدىغان، ئاتقا تارتىپ توشۇيدىغان چوڭ تور قاپ (تاغچىلار سۆزى)؛ تويماس.

**لاسكات** خ. ئايالـلارنىڭ يەڭـسىز جىـلىتـكـسى (بۇ سۆز "ۋاسكات" مۇ دېيىلىدۇ). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

لاسكىتىمنىڭ يېڭى تار،
ئاق بىلىكەم قانداق پاتار.
بىزنى كۆيدۈرگەن خېنىم،
ئاخشىمى قانداق ياتار.

**لاشىن** ل. ئات ـ ئۇلاق باغلايدىغان خادا، موما ياغاچ.

**لاغلا** قۇ. ئېسىلىپ قالـغان، زەمبىلـگە ئوخـشاش قوسـغى ساڭگـلاپ قالـغان (سىمـتاناپ ياكى تورۇسـلارنىڭ ۋادەك ياغاچلىرى قوساق سېلىپ ئېسـلىپ قالـسا "لاغـلا" بولۇپ قېپتۇ دېيىلىدۇ).

**لاغلى** ل. تاغار.

**لاقا ـ لۇقا** خوجۇن ـ قاچا، يۈك ـ تاقتا ئوخشاش نەرسىلەر.

**لاقسا** قۇ. "لاخسا" غا ئوخشاش.

**لاقۇ** ل. سىرتىدا قاسىرغى بولمايدىـغان بىر خىـل بېـلىق. بۇنداق بېلىق تارىم دەرياسـىدا كۆپ بولـىدۇ ("لوخو" مۇ دېيىلىدۇ).

**لاكات** قە. بوش، بوشاڭ، قولىدىن ئىش كەلمەيدىغان.

**لاڭشىق** قە. تۇراقسىز، تۇتۇمسىز.

**لاڭقا**[1] ئورۇق ۋە ئىگىز: لاڭقا ئات ـــ ئورۇق ۋە ئىگىز ئات.

**لاڭقا**[2] غ. غورۇنىڭ ئىككى چېتىدىكى ياغاچ.

**لاڭگۈك** خ. ئەپكەش.

**لالاق** قۇ. ئەكىناپاق، قىلىقسىز (تولاراق باللارغا قوللىنىلىدۇ، لەقەم بولۇپمۇ كېلىدۇ. م: ھاشىم لالاق، نىياز لالاق).

**لالاي** بوشاڭ، لۆم-لۆم. م: تازا لالاي بىرنىمىكەن.
**لالايماق** بوشاشماق، بوشاڭلىق قىلماق.
**لالو** قۇ. زەمبىل.
**لانتا** قۇ. بولقا.
**لاي پاچاق** قە. ئاددىي، ساددا؛ لابدۇر، لەقۋا.
**لايپاس** مىجىق، لۆم-لۆم، سۆرەم پالاس، ئېزىلەڭگۈ، قاشاڭ. چاپسانغا بار، لايپاسقا يوق (ماقال).
**لايچى** ل. سۇيۇق پاتقاقتا ياشايدىغان بىر خىل بېلىق.
**لايداڭ** خ. لايلىق.
**لاي غىلاپ** خ. كىرەككە كەلمەيدىغان، ئەسقاتمايدىغان. م: ئۇ ئەسقاتماس بىر لاي غىلاپ ئىدى.
**لايلىماچ** لايلىما؛ لايلىماچ توسما.
**لايلىماق** قۇ. قېيدىماق، ئاچچىقلىماق، ئۇزاققىچە توختىماي يىغلاپ كەتمەك (بوۋاقلارغا قارىتىلىدۇ). م: بۇ بالا لايلاپ كەتتى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاللا يارىم بۇ يايلاقنى،
قانداق يايلايسەن.
ئۆزەڭ ئويناپ، ئۆزەڭ كۈلۈپ،
كىمگە لايلايسەن.

**لاي يېگەك** ل. لاي يەيدىغان بىر خىل بېلىقسىمان جانىۋار.
**لەپەكسىز** قە. بىر يەردە شۇك ئولتۇرالمايدىغان. م: ئۇ باققا بۇيرۇسا تاققا، تاققا بۇيرۇسا باققا چاپىدىغان لەپەكسىز، ئىش خوشياقمايدىغان هورۇن ئىدى.
**لەپپىتە** قۇ. دىككىدە، دەرهال، شۇ ئان، تېزدىن. م: لەپپىتە

بىرىپ كېلەيلى.

**لەپسەڭ** قە. لەپ ـ لەپ، لەپلدەپ. م: ئۇششاق لەپسەڭ قار چۈشۈشكە باشلىدى.

**لەپشىرىن** ت. يا تاتلىق، يا ئاچچىق ئەمەس بىر خىل تەم.

**لەپكەگدىمەك** غ. سامانىنى داندىن ئايرىماق.

**لەتخور** خ. داۋىخور، دەشنەم يىگەك؛ لەت بولسا كۆڭلى ئارام تاپىدىغان ئادەم.

**لەتمە** قۇ. باراڭ؛ لاپاس.

**لەت ئىشتمەك** خ. ”لەت يىمەك“ كە ئوخشاش.

**لەت يىمەك** قە. ئاھانەت ئاڭلىماق، دەككە يىمەك، ئازار يىمەك، سۇنماق. م: لەت يىگەن كۆڭلىگە هاي بەردى. بىردىن كۆڭلى لەت يەپ، پۇت ـ قولىدىن ماغدىر كەتتى.

**لەڭ** غ. كەڭ، ئۇلۇغ. م: ئىشىك لەڭ ئوچۇق تۇرۇپتۇ.

**لەڭگوت** غ. ئانىسىنى ئىمىدىغان قىسرەمدىنىڭ بۇرنىغا ئۆتكۈزىدىغان چولۇك.

**لەڭ ـ لۇڭ** غ. يەر تەۋرىگەندىكى هالەت، باشىنىڭ بىردە ئىگىز، بىردە پەسلىك هىس قىلىشى (هالەت ئىملىغى). م: بىر دەمنىڭ ئىچىدىلا ئۆيىنىڭ ئىچى لەڭ ـ لۇڭ بولۇپ كەتتى.

**لەلە** قۇ. گومۇش، پاڭقۇش، ئەقىلسىز، دۆت، لەقۋا (بۇ سۆز غۇلجىدا ”لەللە“ دېيىلىدۇ).

**لەلەڭلىمەك** غ. لاغايلىماق.

**لەلشو** قۇ. ئالجىغان، دۆت، لەقۋا.

**لەيلەپ قالماق** قە. ئاشكارا بولۇپ قالماق، كۆرۈنۈپ قالماق، ئوتتۇرىغا چىقىپ قالماق.

**لوبدۇر** قۇ. "لابدۇر" غا ئوخشاش.

**لوجا** غ. لەش، سۇدا ئېقىپ كەلگەن ئەخلەت، غازاڭ، چاۋاغا ئوخشاش نەرسىلەر. م: ئازگاللار كۆلدەك لىق تولۇپ، سۇ ئۈستىدە ئەخلەت ـ لوجىلار لەيلەپ تۇراتتى؛ سۆڭگۈچكە لوجا توشۇپ قېپتۇ؛ پۈتۈمنى لوجا ـ چاۋا چىرماپ ئالدى.

**لوغۇلدىماق** غ. لاۋۇلدىماق، يېلىنجىماق، م: قىزىل چوغدەك لوغۇلداپ تۇرىدۇ.

**لوقۇراپ كۆيمەك** لوپ ـ لوپ كۆتىرىلىپ كۆيمەك.

**لوك** خ. ياغاچ قولۇپنىڭ تومشۇغى.

**لوكا** تۆگىنىڭ ئۆركىشى. م: تۆگە لوكىسىدەك تىزما تاغلارنىڭ چېكى يوقتەك كۆرۈنەتتى.

**لوكتا** قو. تۆگە.

**لوكدان** خ. ياغاچ قولۇپ.

**لولاڭ[1]** قۇ. ئېلىشاڭغۇ، كەلسە ـ كەلمەس، قالايمىقان. م: لولاڭ سۆزلىمەك ــ قالايمىقان سۆزلىمەك.

**لولاڭ[2]** قە. خورازنىڭ بىر تۈرى (مېڭىشى يورغا ئاتنىڭ مېڭىشىغا ئوخشايدۇ).

**لولاڭ[3]** ئا. تېتىقسىز، بەتتام، ئازغان، لاۋزا؛ ئايىنىغان. م: لولاڭ قوغۇن ــ لاۋزا قوغۇن، ئازغان قوغۇن.

**لولاڭچى** قە. ئاياللارنى ئەگىشىدىغان كىشى، ئاياللارنىڭ ئارقىسىدىن قاترايدىغان كىشى.

**لولاڭلىماق** قۇ. ئالجىماق، قالايمىقان سۆزلىمەك.

**لومودى[1]** قۇ. تاسىمچى، تېپىشتۇرغۇچى، دەللال، دەللە.

**لومودى**[2] يالاقچى، تەخسكەش.

**لومودىلىق** يالاقچىلىق، تەخسكەشلىك؛ تاسمىچىلىق، دەللاللىق.

**لوۋيا** ل. جاڭدۇ (پۇرچاقنىڭ بىر تۈرى).

**لويلا** غ. كۆيدۈرۈپ شاخار چىقىرىلىدىغان بىر خىل ئۆسۈملۈك. م: ئاتاڭ نىمە — لويلا، ئاناڭ نىمە — چويلا (ماقال). بۇ سۆز يېڭىسااردا "جاڭدۇ" نى بىلدۈرىدۇ.

**لۆجە** قە. "لوجا"غا ئوخشاش.

**لۆكەن** ل. ئۆركەش، لوكا.

**لۆڭلىمەك** قۇ. دۆۋىلىمەك، قوپۇرماق، توپلىماق.

**لېپەز** ت. ئىشتاننىڭ باغ ئۆتكۈزىدىغان يېرى.

**لېپىر**[1] قۇ. كونا، ئەسكى-تۈسكى، لېپىرساتتى — كونا ئەسكى-تۈسكىلەرنى ساتقۇچى.

**لېپىر**[2] ت. سۆگەت چۇۋىنىڭ پوستىدىن ياسالغان نەيچە، پىپى.

**لېچەك** ت. قوناق بېشىنى ئوراپ تۇرىدىغان پوست (كۆچمە مەنىدىكى سۆز).

**لىقشىپ ئاغرىماق** قۇ. سانجىپ ئاغرىماق. م: يۈرىكىم لىقشىپ ئاغرىيدۇ.

**لىڭشىق** قۇ. ئارىسالدا، ئىككىلەنگۈچى، تۇراقسىز.

# م

**ماتىماق** بىرەر نەرسىنى بىر بىرىگە تاڭماق، باغلىماق؛ ياغاچ ماتېرىيالنى نەملەپ، قىزىتىپ، بىرەر نەرسىگە تېڭىپ ياكى باستۇرۇپ ئېھتىياجلىق شەكىلگە كىرگۈزمەك.

**ماتاق چىۋىن** قۇ. ئات-ئۇلاقلارنىڭ كۆزىگە قونۇۋالىدىغان ئۇششاق چىۋىن.

**ماتال** خ. سوغا (ياغاچ چىلەك)؛ ياغاچ نور.

**ماتىچى** قۇ. پاھىشە ئايال.

**ماچىگۇجۇ** قۇ. ۋاراڭ-چۇرۇڭ.

**ماخار** قۇ. پاناق بۇرۇن.

**ماختۇم** قۇ. ماختانچاق.

**مادىخىدا** غ. ئارىسالدىلىق، ئىككىلىنىش. م: مادىخىدا بولماق — ئارىسالدى بولماق، ئىككىلىنىپ قالماق.

**مارالقۇلاق** بىر خىل ئۆسۈملۈك.

**مارداق** قۇ. كىچىك، كىچىككىنە، مەدەك. م: گېپىنىڭ چوڭ-لۇغىنى بۇ مارداقنىڭكى — ئۆزى كىچىككىنە تۇرۇپ، گېپى-نىڭ چوڭلۇغىنى بۇ مەدەكنىڭكى.

**ماز** كونا پاختا.

**ماز بولماق** ت. ئامراقلىقى كەلمەك. مەسلىگى كەلمەك. م:

ئۇ بالىسىنىڭ قىلىقلىرىغا ماز بولۇپ كۈلۈپ كەتتى.

**مازۇز بولماق** قۇ. پەخىرلەنمەك، ماختانماق، مەسلىگى كەلمەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قاش قاراسى مەندە دەپ،
قاشىڭغا مازۇز بولمىغىن.
بارچە دۆلەت مەندە دەپ،
دۆلەتكە مازۇز بولمىغىن.

**ماسقىراتماق** ت. مەسخىرە قىلماق، زاڭلىق قىلماق، شاڭخۇ قىلماق.

**ماشاش** ل. خام گۆشنى پارچىلىماق.

**ماشاق** غ باشاق، بۇغداينىڭ بېشى. قوشتا يوق، ماشاقتا يوق، خاماندا بار (ماقال).

**ماش چۆپ** قە. ئۈستىگە ماش سېلىپ ئېتىلگەن چۆپ (تاماق).

**ماشقاق** قۇ. پاچاق، پاقالچاق.

**ماقات** ل. قەۋرە. م: مەرەمخاننى ماقاتى — مەرەمخاننىڭ قەۋرىسى.

**ماك بولدى** خ. ياڭاق پوستىدىن ئاجرالدى (ياڭاق پىشتى).

**ماڭدا** قۇ. تاپسا، پەگا.

**ماڭغال** چوغدان.

**ماڭغىلىماق** ئاستا بولسىمۇ، مىدىرلاپ مېڭىپ تۇرماق. ئالدىرىغان يولدا قالار، ماڭغىلىغان ئۆيگە بارار (ماقال).

**مالامەت** ل. بىراۋنى قارىلاپ، ئەيىپلەپ ئېيتىلغان سۆز. م:

مالامەت قىلماق ــ قارىلىماق، ئەيىپلىمەك.

**مالتىلىماق** ئاختۇرماق، ئىلىشتۇرماق، قوچىماق. م: يانچۇقنى مالتىلىماق، ساندۇقنى مالتىلىماق، تاماقنى مالتىلىماق.

**مال - مۈلكەت** خ. مال - ۋاران.

**ماناسقان** غ. تۇتەك، تۇمان. م: ئادەم قىرىلغاندا، ھەممە نەرسە ماناسقان ئارىسىدا تۇرغاندەك كۆرۈنىدۇ.

**ماناق** قۇ. كېچىدە ئات - ئۇلاقلارنى ئوتلاقتا ئېلىپ چىقىپ باقماق. م: ئاتلارنى ماناقتا ئېپچىقىپ كەتتى.

**مانان**[1] قوناقنىڭ ياكى قومۇچىنىڭ پۆپۈكى.

**مانان**[2] تۇمان، چاڭ - توزان.

**مانتۇ دوپپا** قە. سىدام دوپپا.

**مانتىماق** قۇ. "ماتىماق" قا ئوخشاش.

**مانجار** ل. تاربوغۇزدىكى ئېقىن سۇغا سېلىپ قويۇپ بېلىق تۇتىدىغان تالدىن توقۇلغان تەتۈر ئېغىزلىق سىۋەت.

**مانجا** سىمكار، ھۆنەرۋەنلەرنىڭ ئىش ھەققى.

**ماچتا** كېمىنىڭ موما ياغىچى.

**مانجىت** يەڭنىڭ بوغما ئاغزى. م: مانجىتلىق يەڭ ــ بوغماق يەڭ.

**ماندار** يۆگۈمەچ تېپىدىكى ئۈسۈملۈك. ماندارلىقتا ئات ئۆلمەس، ئەمەنلىكتە ئەر (ماقال).

**مايتۇق** ت. قىڭغىر، مايماق.

**مايتۇق - سايتۇق** قىڭغىر - سىڭغىر، مايماق - سايماق.

**مايداڭ** قۇ. چاقچاق؛ غەلۋە - غوۋغا. م: ئۇ مايداڭ كۆتەر - مەيدۇ؛ دۆڭ مەلىدە مايداڭ چىقىپتۇ.

**مەتۇ** قە. ئەقىلسىز، كالۋا. دۆت.

**مەجىگە** قۇ. باشكا، كەپتەر بالىسى.

**مەرئا** خ. بوز يەر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

يېڭى ئۆستەڭ چاپتۇق بىز،
مەرئا يەرنى ئېچىشقا.
گۈللۈتۈشچۈن ۋەتەننى،
مول ھوسۇللار ئېلىشقا.

**مەردەشمەك** قۇ. باغلاشماق، شەرتلەشمەك.

**مەردەك** ئېيىق كۈچىكى.

**مەزۇر كۆرمەك.** قە. كەچۈرۈم قىلماق، ئەيىپكە ئالماسلىق، ئەپۇ قىلماق.

**مەغۇل بولماق** قە. مەشغۇل بولماق.

**مەرگەن چىش** خ. ئوغرى چىش.

**مەزىت** قۇ. مەزمۇت، چىڭ، بەك.

**مەسقى** قۇ. مەسخىرىۋاز، قىزىقچى، ھەييار، يۇمۇر (تاغلىقلار سۆزى).

**مەشرۇ** قۇ.لايىقىدا تىكىلگەن بىر يۈرۈش كىيىم.

**مەككىچامغۇر** خ. ياڭيو.

**مەڭدىمەك** ھاڭ-تاڭ بولماق، تېڭىرقاپ قالماق، گاڭگىراپ قالماق.

**مەڭگىسەر** قۇ. ئۇنتۇتقاق؛ ئالدى-كەينىگە يېنىپ ئىش ئاينىتالماس.

**مەڭلەشكەن** كۆكەرگەن، كۆكىرىپ قالغان. م: يامغۇردا قېلىپ مەڭلىشىپ كەتكەن ھەم ئۇششاق، ھەم قۇرۇق

جىگدىلەر.

**مەلەك** ئا. دەخلى قىلماق، ئاۋارە قىلماق؛ مەشغۇل بولماق. م: ۋاقتىمــنى مەلەك قىلما؛ ماۋۇ ئىش بىلەن مەلەك بولۇپ قالدىم.

**مەلتۈك** خ. كەمتۈك.

**مەممەم** ت. پاھ، پاھ؛ ئاچچىقلاش ۋە ھاياجانلىنىش ۋاقتىدا قوللىنىدىغان ئىملىق. م: مەممەم، بۇنداقمۇ ئىش بولامدۇ.

**مەندىر** قۇ. مۆلدۈر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قار بىلەن مەندىر يېغىپتۇ،
كەلمە يارىم ئىز بولۇر.
ئاخــشام كېلــىپ ئەتە يانــساڭ،
بارچە خەققە سۆز بولۇر.

**مەنزەر** قە. بالىخانا (ئاددى سېلىنغان ئىمارەتنىڭ ئىككىنچى قەۋىتىدىكى ئۆي).

**مەنلىك تالاشماق** خ. بەس تالاشــماق. م: سەن مەنــدىن مەنلىك تالاشما.

**مەيزاپ** خ. ئۆزۈم سۇيىدىن ياسالغان ئىچىملىك.

**موتەر** قۇ. تۆگىلەرنى باشقۇرغۇچى (مەنسەپ نامى).

**موتىماق** قە. چىمدىماق.

**موخەك** قە. كېكىرتەك، بوغدىيەك.

**موخوليا قىلماق** قۇ. قايمۇقتۇرماق، گاللۇاڭ قىلماق.

**مورۇشۇ** ئا. ئۆرۈكنىڭ بىر تۈرى.

**موللاۋى** ئا. ئۆرۈكنىڭ بىر تۈرى.

**موللىقوپقاق** قە. بالىلار ئويۇنچۇقى.

**مولۇكۋاش** قۇ. پاخما باش.

**مونەك** قە. ئۇرۇقچىسى ئېلىنمىغان شاپتۇل قېقى.

**مونوخەي** قۇ. قارانچۇق.

**مويەكچە** ل. چوتكا.

**مۇت** خ. بىكار، ھەقسىز. م: مۇت كىنو—ھەقسىز قويۇپ بېرىلىدىغان كىنو.

**مۇجۇق** قۇ. بوسۇغا (تۇرپانىدا ئۇلگۇجەك مۇجۇق دېيىلىدۇ).

**مۇرۇللۇغ** ل. ۋەدىلەشكەن، باغلىنىپ قالغان.

**مۇز** ل. مۇڭگۇز.

**مۇغال** خ. باشلام.

**مۇقۇدىماق** ت. ھەددىدىن ئارتۇق چارچاپ كەتمەك.

**مۇقۇلداشماق** قۇ. تىل بىرىكتۇرمەك.

**مۇڭقۇي** قۇ. شىلىم. كۆچمە: دۆت، كالۋا.

**مۇڭيىسپ قالماق** زىرىكمەك، مۇڭلانماق.

**مۇلغۇي** ل. موزدوزنىڭ شىلىمى.

**مۇم** خ. جىڭ، راست. م: مۇم خوتەنلىك—جىڭ خوتەنلىك.

**مۇمپۇق** قۇ. سىر بەرمەيدىغان كىشى.

**مۇمسىق** پىخسىق، بېخىل.

**مۇمۇن** مومايائاچ.

**مۇنۇپ قالماق** قۇ. "مۇنيىسپ قالماق" قا ئوخشاش.

**مۇنيىسپ قالماق** قە. قېرىپ ھېچنەرسىنى پەرق ئېتەلمەيدىغان، تاغدىن-باغدىن سۆزلەيدىغان بولۇپ قالماق.

**مۇيات** قۇ. يادىگار، ئەستىلىك، خاتىرە.

**مۇياتلىق** قۇ. ئەتىۋار، ئىسسىل، كۆڭۈلدىكىدەك. م: بۇ ياخشىراق نانلارنى مۇياتلىق مېھمان كېلىپ قالسا قويار-مەن دەپ ئايرىم ساقلاپ قويدۇم.

**مۇيىم-تۇيىم** ئەپلەپ-سەپلەپ. م: بۇ ئىشنى مۇيىم-تۇيىم قىلىپلا ئۆتكۈزۈۋەتتى.

**مۆرىن** قۇ. دەريا.

**مۆڭ** دۆت، كالۋا، دۆۋەڭ.

**مۆڭگىمەك** غ. مۆڭمەك (ئات-ئۇلاقلارنىڭ مىنىش، يۈك ئارتىش ۋە هارۋىغا قوشۇشنى رەت قىلىپ قارشىلىق بىلدۈرۈشى).

**مۇدۇك** خ. كىچىك، ئىخچام.

**مۇشۇك ياپىلاق** قە. هۇقۇش.

**مۇكۇرۇ** قۇ. ئاۋاق، جىۋەك، ۋىجىك.

**مۇكۇل-تېقىل** ت. رەتسىز، تەرتىپسىز؛ قاتىلاڭغۇلۇق، ئالدىراشلىق.

**مۇنۇچ** خ. ۋىيەي، پاھ (ئاياللار قوللىنىلىدىغان ئىملىق سۆز).

**مۇنۇرىمەك** قۇ. تاشقى مۇھىتنىڭ—سوغاق هاۋا ياكى سۇنىڭ تەسىرى بىلەن پۇت ياكى قولنىڭ توڭۇپ ئاغرىش هالىتى. م: پۇتۇم توڭۇپ مۇنۇرەپ كەتتى.

**مۇنۇكۇم** خ. يۇۋاش، بىچارە. م: بۇ بەك مۇنۇكۇم ئادەم.

**مىتەۋىلەشمەك** خ. يوسۇنلاشماق، زوكۇنلاشماق، دىيىشمەك.

**مىت قىلماسلىق** غ. مىدىرلاپمۇ قويماسلىق.

**مىڭكوت** قە. قايرىلىپ كەتـمەك. م: ئۇنىڭ پۇتى مىتـكۇت بولۇپ كېتىپتۇ.
**مىراقۇل** قۇ. ئاتباقار. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئىشىـك ئالـدى ئانار گۈل،
ئاتنى باغلاڭ مىراقۇل.
ئۈچ كۈن بولدى كەلمىدىڭ،
يارىم ساڭا ناماقۇل.

**مىرىڭ** خ. يىغلاڭغۇ. م: تازا مىرىڭباش بالىكەن!
**مىسلىمياڭ** غ. ئېزىلەڭگۈ، سولاش، لەقۋا.
**مىسىل** خ. پاخال؛ پاخالدا ياسالغان كۆرپە؛ پاخال تۆشەك.
**مىش** خ. مۇشۇك (بۇ سۆز كوپىنچە كېرىيەدە قوللىنىلىدۇ).
**مىشە** ت. توكى قىرىۋېتىلگەن ئاشلاق تېرە. م: مىشە خالتا.
**مىشمىرىق** خ. چىددىماس، يىغلاڭغۇ.
**مىڭەر** قۇ. پۇتۇن بەدەن، ئۈگە ـ ئۈگىـلەر. قوشاقتا مۇنـداق كەلگەن:

مەتنىياز دەپ قىچارسام،
سىڭار كۆزلۈك ئەر چىقـتى.
ئارقارلارنى قويلۇشۇپ،
مىڭەرلەردىن تەر چىقتى.

**مىڭگەن** قە. كورا.
**مىلجىڭ** غ. ئەزمە. ماقالدا مۇنداق كەلگەن:

ملجىڭ ئادەم سـۆز بۇزار،
قىڭغىر هارۋا يول بۇزار.

ملجىڭنى ئەزمە يېگىدۇ،
ئەزمىنى بەزمە يېگىدۇ.

**ملىك** قە. چىشىنىڭ يىلتىز تەرىپىدە چىشنى كۆتىرىپ تۇرىدىغان گۆش ئارىلىغىدىكى بوشلۇق.

**منەپتەكۆن** قە. دەم ئالىدىغان كۈندىن باشقا كۈنلەر.

**منىك ئات** مىنىدىغان ئات.

**ميانە** خ. يامان، يېقىمسىز. م: ميانە ئادەم — يېقىمسىز ئادەم.

**ميانسال** خ. سۇلۇق، يوغان، كۆك شاپتۇل.

**ميىق** ئېغىزنىڭ بۇرجىكى. م: ميىغىدا كۈلمەك.

# ن

**ناچاك** قۇ. نازۇك، زەئىپ، ئاجىز، ئىنچىكە.

**ناچا** خ. چۆرنەك، كىيىم تىكىش ماشىنىسىنىڭ چۆرنىگى.

**ناچا كۆز** قە. كىچىك كۆز. م: ناچىدەك كۆزى نۇرلاندى.

**ناچۆكۈچ** قۇ. چەككۈچ، تۆككۈچ.

**ناخۇش** خ. ئورتاھال، چۈچۈمەل. م: ناخۇش ئانار — ئاچچىقمۇ ئەمەس، تاتلىقمۇ ئەمەس، ئورتاھال ئانار.

**ناسات** ل. نەسىھەت. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئالتىنچى ئايدا ياز بولۇپ،
تۇتقان بارىم ئۇچۇپ كەتتى غاز بولۇپ.
ماڭا ناسات قىلماڭلار تۇققانلىرىم،
كېتەدىمەن كارگانلارغا باش بولۇپ.

**ناگازگۈل** كۇ. نەغەزگۈل (چىغىر تماقتىن يوغانراق بولىدۇ).

**ناگىلا** غەمكىن، مەيۇس؛ تۇتۇق، غۇۋا. م: بەزىلىرى ناگىلا، بەزىلىرى خوشال ئىدى؛ ئايدىڭ ناگىلا كۆرۈنەتتى؛ دوستلىرىمىز خوشال، دۈشمەنلىرىمىز ناگىلا.

**نامارغۇ** قۇ. نەمخۇش. م: نامارغۇ يەر — نەمخۇش يەر.

**نامرات-چۇمرات** نامرات، كەمبەغەل، ئاجىز-ئورۇق.

**نامۇزۇن** ل. تەمسىز، لەززەتسىز، تېتىقسىز.

ئانتاختا  غ. نان يېسىلايدىغان تاختا.
نە  خ. ئۇچار - قاناتلارنىڭ ئەركىنگى (كۆپىنچە كەپتەرگە ئىشلىتىلىدۇ).
نەدىن ئارا  قۇ. نەدىندۇر، قاياقتىندۇر (بىراۋنىڭ كۇتۇلمىگەندە، بىئەپ چاغدا كېلىپ قالغانلىغىنى بىلدۇرىدۇ). م: بۇ نەدىن ئارا كەلدى، ئادەمنى ئېلىشتۇرۇپ.
نەمتىپە قىلماق  قە. چالا - بۇلا نەمدىمەك. م: ئۆيدە يېگۇدەك ئاشلىق بولمىغانلىقتىن، چىلان يوپۇرمىغى ۋە توك چىلان بىلەنلا نەمتىپە قىلىپ يۇرەتتى.
نەيزۇ  ت. ياپپاك قارا چىنە.
نوپ  قۇ. ئىش - كۇش.
نوپۇق  قۇ. يوشۇرۇن، مەخپى. م: گەپنى نوپۇقراق ئېيتىپتۇ.
نور  تامچا.
نوغۇچ  ل. يىپ ئايرىش تاياقچىسى.
نوغۇچ ئاياق  قە. ئىنچىكە، ئۇزۇن پۇت، شادا پاچاق.
نوقاتچىلىق  ئا. ئالدىراشچىلىق، بېسىقچىلىق. م: بۇ ئىش تازا نوقاتچىلىق ۋاقتىدا كەلدى.
نوقانچى  خاماندىن ئاشلىق تىلىگۇچى تىلەمچى. نوقانچىنىڭ كۆزى يامان، سۇخەنچىنىڭ سۆزى (ماقال).
نوكەش  نور: تۆمۇر نوكەش — تومۇر نور.
نوگاي  قە. قاپاق چۆمۇچ.
نومۇتلۇق  قۇ. ئۇمىتسىزلىك.
نوۋەر  ياشلىق، قىرانلىق. م: ئۇ چاغلاردا تازا نوۋەر ۋاقتىم

ئىدى.

**نۆتۆرىمەك** قۇ. كاڭگىرىماق، گالۋالاشماق.

**نىمرغا** قۇ. نەمخۇش؛ نىمرغا يەر—نەمخۇش يەر.

**نىخ** خ. مىقدار سۆز. م: يىپنىڭ بىر نىخى، ئۈچ نىخلىق يىپ.

**نىلقا** قۇ. بوۋاق، نارىسىدە. م: نىلقا بالا—بوۋاق بالا، نارىسىدە بالا.

**نىمشەك** قە. ئىغىرلىق ئۆلچىمى (ئىككى جىڭغا تەڭ).

# ھ

**ھاپ** ئېغىزنىڭ تېز ئېچىلىپ-يېپىلىشىنى ئىپادىلەيدىغان ئىملىق سۆز. م: ھاپ ئەتمەك، ھاپ قىلماق.

**ھاپپاق** شاپىلاق؛ ھاپپاقىلماق—شاپىلاقلىماق. م: ئەركىن تېزىغا ھاپپاقلاپ، بىردەم ئالدىغا، بىردەم كەينىگە تەۋرىنىپ يىغلىماقتا ئىدى. بۇ سۆز "ھاپپا" شەكلىدىمۇ كېلىدۇ.

**ھاپ ئۇرماق** ئا. لاپ ئۇرماق، پو ئاتماق، يالغان ئېيتماق.

**ھاتتار** خ. دورا پۇرۇش.

**ھاردۇققا چىقماق** قۇ. پىنسىيىگە چىقماق. م: دادام ھار-دۇققا چىقتى.

**ھاش قاپاق** خ. ياپما قاپاق.

**ھاكىۋاتو** خ. ئىش قىلىپ، قانداق بولمىسۇن.

**ھاگۇل** ئا. ھويلا، قورۇ ("ھوگۇل"مۇ دېيىلىدۇ).

**ھاگنا** قۇ. كېيىكنىڭ ئەركىكى.

**ھاڭغۇق** غ. بويۇنتۇرۇق، ئۆكۈزنى قوشقا قاتقاندا بويىنىغا سېلىنىدىغان قوۋۇق.

**ھاڭغىرقاي** ئوچۇق، ئېچىلىپ قالغان. م: ئېغىللار بوشاپ، ھاڭغىرقايلا بولۇپ قالدى؛ ھاڭغىرقاي بولۇپ قالغان ھويلىلار؛ ئىشىك-دەرىزىلەر ھاڭغىرقاي ئوچۇق تۇرۇپتۇ.

**هاڭگا تېرەك** قە. تېرەكنىڭ بىر تۈرى.
**هاڭگىز** خ. ئېڭىز.
**هاڭ قالماق** ت. هاڭ قېتىپ قالماق، هاڭتاڭ بولۇپ قالماق، داڭ قېتىپ قالماق.
**هالپۇ** خ. كىچىك ئىشنى يوغان قىلىپ كۆرسىتىدىغان لاپخور.
**هالگىۋىدىت** قۇ. شىزى (مۆە).
**هاللازلىماق** خ. هاڭگا ئىشەكنىڭ هاڭراپ يۈگرىشى ("هاللاز ئاتماق"مۇ دېيىلىدۇ).
**هاللاڭ** خ. "هاڭغىرقاي"غا ئوخشاش.
**هاللەسە** قۇ. بار نەرسىنى تەڭ كۆرۈپ پايدىلانماق.
**هالۇ** خ. هويلا.
**هاپاش قىلماق** ت. يۈدۈمەك (ئادەمنى يۈدۈشكە قارىتىلىدۇ).
**هامنام** قۇ. هامام (مونچا)؛ تىنچىق، دىمىق.
**هامى** ھىمايە قىلغۇچى، قوغدىغۇچى، ئاقلىغۇچى، يان باسقۇچى.
**هامىلە** قۇرساقتىكى بالا؛ تۆرەلمە.
**هاما** قە. هاماچا، دادىسىنىڭ ياكى ئانىسىنىڭ ھەمشىرىلىرى (ئاچا ـ سىڭىللىرى).
**هايلى** ت. مىجەز، ساقلىق. م: بۈگۈن هايلىم يوق.
**ھەپەش** ت. قوناق ئۇنىدىن قىلىنغان پېتىر خېمىرنى قازاننىڭ چۆرىسىگە يېقىپ هوردا پىشۇرۇلىدىغان نان.
**ھەپتىرەك** قۇ. ئالا ـ جوقا، تۇترۇقسىز.
**ھەپ دورا** قە. كۇمۇلاچ دورا.
**ھەپسە** قاماق، سولاق، تۈرمە.

**ھەپسەر** ت. تويماس، قارنى يامان.
**ھەپسلا ئادەم** خ. كۆڭلىنىڭ شىرىسى بار ئادەم.
**ھەپشىمەك** ت. ئەسنىمەك.
**ھەتتەم** قۇ. ھاكاۋۇر، تەكەببۇر؛ پوچى، داۋراڭچى.
**ھەتتەمشا** قۇ. "ھەتتەم"گە ئوخشاش.
**ھەجەڭگە** قۇ. گۇلەڭگۇچ.
**ھەجەڭگۇچ** قۇ. "ھەجەڭگە"گە ئوخشاش.
**ھەدە** غ. ئاچا، ئىگىچە.
**ھەررەڭ-سەررەڭ** قاملاشمىغان، كەلسە-كەلمەس، ئىگىز-پەس، تىپتىقسىز، ئالىجوقا. م: ھەررەڭ-سەررەڭ گەپ قىلماق، ھەررەڭ-سەررەڭ نەرسىلەرنى يىمەك، ھەررەڭ-سەررەڭ كىيىنمەك.
**ھەس-ھەس** ھەيران، ھاڭتاڭ. م: ھەس-ھەس بولماق — ھەيران بولماق، ھاڭتاڭ قالماق، ئەجەپلەنمەك.
**ھەسەلى** قە. بوز، قوڭۇر (قوينىڭ رەڭگى).
**ھەش** سەت، پاسكىنا. م: ئەل جىنى بىلەن، ھەش قىز ئېرى بىلەن (ماقال).
**ھەقۇۋ** خ. ۋەج، بىسات، دۇنيا.
**ھەمەك** قە. نىپىز نان.
**ھەمسات** غ. بىردەم، دەرھال، شۇئان. م: ھەمساتتا — بىردەمدە، دەرھال؛ ھەمساتنىڭ ئىچىدە بىرىپ كېلىمەن.
**ھەمسال** ت. تەڭتۇش، ياشداش؛ كۆيۈمچان، مېھرىۋان.م: ئۇلار بىر بىرىگە بەك ھەمسال.
**ھەمكام** خ. ئىتتىپاق، ئىناق.

**هوپقوۋۇز** ئىششىپ قالغاندەك. م: ئۇ ھوپقوۋۇز چىرايىنى سەت تۇرۇپ، ھومايغان ھالدا ھۆكۈردى.

**ھوت** ئەتىياز پەسلى كىرگەن ۋاقىت. م: ياراشسا ھوت، ياراشمىسا جۇت (ماقال).

**ھوجرا كىيىي** غ. توي كۈنىنىڭ ئەتىسى قىز ۋە يىگىتنىڭ دوستلىرى بىر يەرگە جەم بولۇپ ئۆتكۈزىدىغان مەرىكە.

**ھودەق** خ. كۆكەرمە. م: تازا ھودەق نىمكەن بۇ!

**ھور**[1] قۇ. ياغاچ ھاۋانچا.

**ھور**[2] قە. بۇغداي ياكى گۈرۈچ ئاقلايدىغان سوقا.

**ھورلۇق نان** ت. جىگموما.

**ھورنى چىقارماسلىق** چاندۇرماسلىق، تۇيغۇزماسلىق.

**ھوگا** قە. چوقان، سۈرەن. م: پۈتۈن شەھەرنى قاپلىغان تىخمۇ كۈچلۈك ھوگا كۆتىرىلدى.

**ھوگا-جاھان** قۇ. ھاۋا، كىلىمات، ئىقلىم. م: ھوگا-جاھان ئىسسىپ قالدى—ھاۋا ئىسسىپ قالدى.

**ھوگازا** قۇ. ئويۇق، ئويۇقچە، تەكچە ("ھوگاز"مۇ دېيىلىدۇ).

**ھوگا-سۈرەن** كۇ. ۋاراڭ-چۇرۇڭ، سۈرەن-چوقان. م: ھەپتىدە بىر بولىدىغان ھوگا-سۈرەنلىك بازار.

**ھوڭ** قۇ. تاش ياكى كېسەك بىلەن قوپۇرۇلغان ئىگىزلىك.

**ھولا** قە. يالقۇن، گۇلخان. م: تونۇرنىڭ ئوتى ھولا بولۇپ كېتىپتۇ؛ ھولا سالماق—گۇلخان ياقماق. ("ھولۇ"مۇ دېيىلىدۇ).

**ھولولوپ** ئالدىراڭغۇ، تەۋەككۈلچى. م: ھولولوپ ئادەم—ئالدىراڭغۇ ئادەم.

**هونان** قه. ”هورلۇق نان“غا ئوخشاش.

**هونناق** قه. گالغا چىقىدىغان بىر خىل زەھەرلىك يارا؛ قۇۋ، ھىلىگەر، كۆيدۈرگۈ، ئىچى تار.

**هونۇس** قۇ. خۇددى، دىگەندەك. م: بۇ ئىش ھونۇس مىنىڭ دىگىنىمدەك بولۇپ چىقتى.

**هوۋۇقماق** غ. ئىششىپ قالماق. م: ئۇنىڭ كۆز-قاپاقلىرى ھوۋۇقۇپ، بۇرنى ئىششىپ كەتكەن ئىدى.

**هۇررەك** غ. ئۇششۇق، كوكەرمە، مۇتەھەم. م: جىدەلنى پۇلغا سېتىۋالىدىغان ھۇررەكلەر.

**هۇقۇيتماق** خ. ۋاقىرىماق، توۋلىماق، چاقىرماق.

**هۆپىگەر** ھۈنەرۋەن، كاسىپ؛ ئۇششاق ئىلىپ ساتار.

**هۆپىگەن** خ. چاشقان جىنسىغا كىرىدىغان بىر خىل جانىۋار.

**هۆپىلەك تاش** غ. باللار ئويۇنى ”بەش تاش“نىڭ چوڭى.

**هۆدەيچى** قه. خەۋەرچى.

**هۆددەس** خ. پەقەت، ئەسلا، زادىلا.

**هۆسۈت** قه. ھەسەت، قىزغىنىش.

**هۆسلە-سۈلكەت** قىزغىنىلىق، خۇشخۇيلۇق. م: ئۇ بىزنى ئىسسىق چىراي، ھۆسلە-سۈلكەت، شېرىن سۆزلەر بىلەن قارشى ئالدى.

**هۆكۈنەك** خ. ھەرىنىڭ ئۇۋىسى، ھەرە كۆنىگى.

**هۆلتەن** ل. تىرىك جان.

**هۆمدىمەك** ھاسىرىماق. م: ئۇ ھاسىراپ-ھۆمدەپ يېتىپ كەلدى؛ نىمە ئانداق ھۆمدەپ كەتتىڭ؟

**هۈپلىمەك** ت. ئىسسىق ئۇرۇپ كەتمەك. م: بۇ يىل ئىسسىق

قاتتىق بولغانلىقتىن، بۇغدايلار ھۇپلەپ يېتىپ كەتتى.

**ھېرىقماق** قە. ھارماق، چارچىماق.

**ھېزى بولماق** قە. دىققەت قىلماق، سەگەك بولماق، پەخەس بولماق.

**ھېزىم بوزەك** خ. بوزەك، يۇۋاش.

**ھېشىق** غ. قېلىن، گەپ ئۆتمەيدىغان.

**ھېكىماچ** خ. تاق كالا تارتىدىغان قوش، ساپان.

**ھېلىلىق** خ. پاسكىنا، كىر.

**ھېيتماق** ئەيىبى بار، ئەيىپناك.

**ھېيجىن** خ. ۋىيەي. م: ھېيجىن، شۇنىڭغىمۇ يىغلامتىكەن!

**ھىرلىگۇدۇك** قۇ. گومۇش، كالىۋا، دەلدۈش، ھاڭۋاقتى، پاڭقۇش.

**ھىرلىك** قۇ. "ھىرلىگۇدۇك"غا ئوخشاش.

**ھىجاق** ھىجىيىپ يۈرىدىغان ئادەم.

**ھىم** خ. ئىم، ئىچ گەپ. م: ھىمى بىر — گېپى بىر.

**ھىمات** خ. ئارقا تىرەك، يۆلەنچۈك، باشپانا.

**ھىمرىق ئاش** قۇ. قولداما.

**ھىمدۇك** قۇ. يەپ قاچا بىكار قىلىدىغان، قولىدىن ئىش كەلمەيدىغان ئادەم.

**ھىمرلاش** قە. ھەپىلەشمەك، شۇغۇللانماق. م: كەچكىچە مۇشۇ ئىش بىلەن ھىمرلاش بولدۇم.

**ھىمرمەك** تۈرمەك. م: قاپىغىنى ھىمرىپ، كالپۇكىنى ھىمرىپ.

# ئو

**ئوئەش** غ. ئوش، سەتلەش ياكى نارازىلىق سۆزى. م: ئوئەش، ئوغامنى قايناتمىغىنا!

**ئوپقان** تويماس. م: باي تولا يەسە خوردان دەر، نامرات تولا يەسە ئوپقان دەر (ماقال).

**ئوپۇر** ت. ئازگال؛ ئالدام، دام، قاپقان. م: كالا ئوپۇرغا چۈشۈپ كېتىپتۇ—كالا ئازگالغا چۈشۈپ كېتىپتۇ؛ ئوپۇرغا چۈشۈپ كەتمەك، ئالدام خالتىغا چۈشۈپ كەتمەك.

**ئوپۇرماق** قە. تېگىگە يەتكۈزمەك. م: ئوقەت قىلساڭ ئوپۇرۇپ قىل، تومۇرىنى قومۇرۇپ قىل (ماقال).

**ئوتاق** كىگىز ئۆي، چېدىر، ئاق ئۆي.

**ئوتالغۇ** ل. ئوتاق. م: قوناق ئوتالغۇسى، كېۋەز ئوتالغۇسى.

**ئوتلۇق** ت. تونۇرنىڭ كۆلىنى چىقىرىدىغان تۆشۈكى، داپخۇن.

**ئوتۇقماق**[1] غ. سۈتتىن ئايرىلىپ ئوت يەيدىغان بولۇپ قالماق (قوزا-ئوغلاقلارغا قارىتىلىدۇ) م: قوزا ئوتۇقتى— قوزا ئوت يەيدىغان بولدى.

**ئوتۇقماق**[2] ئىششىپ قالماق. م: ئۇنىڭ يۈزى ئوتۇقۇپ قېپتۇ.

**ئوتۇنئۆي** ل. ئوتۇنخانا.
**ئوت ئېغىز** قۇ. ئاغزى ئىتتىك.
**ئوتىغات** قۇ. ئوردا ئەمەلدارلىرىنىڭ باش كىيىمىگە تاقىلىـ دىغان ئەمەل تاجىسى.
**ئوخشۋالماق** قۇ. قېتىۋالماق، گىدىيىۋالماق؛ مازلىشىۋالـ ماق. م: بۇ تازا ئوخشىۋاپتۇ.
**ئودىكام** قە. باللار ئويۇنىنىڭ بىر تۈرى (يەرگە قاتار-قاتار قىلىپ ئورەك كولاپ، پومزەكنى دومىلىتىپ ئورەككە چۈشۈ- رۈپ ئوينايدۇ).
**ئورا** قۇ. تەسكەي.
**ئوراقچە** قۇ. كىچىك ئورغاق، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئوغلۇمغا بەردىم ئوراقچە،
قىزىمغا بەردىم قىڭغىراقچە.

**ئوراي** قۇ. باشتىكى چاچنىڭ چۆگۈلىمىسى، (لوپنۇردا "ئورۇ- غۆي" دېيىلىدۇ).
**ئوردۇ** چاشقان ۋە كۆسۆتكىگە ئوخشاش يەر ئاستىدا ياشاي- دىغان ھايۋانلارنىڭ ئۇۋىسى.
**ئورلاڭ** غ. بېقىندى، باغلاندى، قورچاق، چوڭ پادىشالارغا قارايدىغان كىچىك شاھلار، بەگلەر. م: ئورلاڭ بېگى — بېقىندى بەگ.
**ئوروجەك** ل. روجەك.
**ئورۇغۆي** ل. "ئوراي"غا قاراڭ.
**ئورۇنجى** خ. پايتىما.
**ئوزماق** ئالدىغا ئۆتۈپ كەتمەك، ئېشىپ كەتمەك.

**ئوش ـ كە** قوش ھەيدىگەندە كالىنى تاپقا كەلتۈرۈش ئۈچۈن ئېيتىلىدىغان ئىملىق سۆز.
**ئوشۇقچىلىق قىلماق** قە. ھەددىدىن ئاشماق، زورلۇق قىلماق. م: ھەددىدىن ئېشىپ ساقچىلارغىمۇ ئوشۇقچىلىق قىلدى.
**ئوشۇقماق** قۇ. ئالدىرىماق، تەمتىرىمەك، ھولۇقماق، ئاسىقماق، چۆچۈمەك، جىددىيلەشمەك. م: ئوشۇقماي گەپ قىل.
**ئوغچا** خ. باسماق، توزاق.
**ئوغۇ** غ. تېرىق سوقىدىغان ياغاچ سايمان.
**ئوغۇش** قۇ. قەي قىلماق، ھۆ بولماق.
**ئوغۇلجىماق** تەزىم ـ تەكرىم قىلماق، ھۆرمەت قىلماق.
**ئوغىيامان** قۇ. ئاچچىغى يامان، زەھەر خالتىسى.
**ئوق** قۇ. ھەسسە، ئۇلۇش.
**ئوقرەك** قە. بويۇننىڭ ئاستىدىكى سۆكەك ئوقرەك سۆڭـگى دېيىلىدۇ، سول ئوقـرەك، ئوڭ ئوقـرەك دەپ ئىككـىگە بۆلۈنىدۇ.
**ئوققا ئۇچۇرماق** ئوق بىلەن ئېتىپ ئۆلتۈرمەك.
**ئوقۇرۇق**[1] غ. ئات تۇتـىدىغان سالـما. قوشاقـتا مۇنـداق كەلگەن:

كەسلەنچۈككە ئوقۇرۇق سالدىم،
سۇرۇلدى، قاچتى.
يېنى يوق قوڭغۇزنى مىنىپ قوغلۇۋىدىم،
بەش داۋان ئاشتى.

**ئوقۇرۇق**[2] قۇ. مىۋە قاقىدىغان تاياق.
**ئوقۇرى ئىگىز** نەزىرى ئىگىز. م: ئۇ ئىگىز ئوقۇردا بوغۇز يەپ

كۆنۈپ قالـغان ئۇدەم، ئانداق ـ مۇنـداق يەرلەرنى كۆزگە ئىلمايدۇ.

**ئوك پۇت** خ. مورا ئوچاقنىڭ ئوك تەرىپى.

**ئوكچە** مۇستەقىل، ئۆز ئالدىغا، يالغۇز، ئەركىن، ئىختىيارىي.

م: ئوكچە ئولتۇرۇپ سۆزلىشۋالايلى.

**ئوكدا ـ دۇمدە** ئوكىغا ـ تەتۈرسىگە. م: كېسەل ئارام ئالسۇن، ئوكدا ـ دۇمدە قىلماڭلار.

**ئوكدا قويماق** ئالدامچىلىق بىلەن بىراۋنى قاتتىق زىيان تارتقۇزماق.

**ئوكدۇرماسلىق** غ. ئىلگىرى كەلتۈرمەسلىك، ئوكىغا تارتقۇزماسلىق، ئالغا باستۇرماسلىق (بىراۋنىڭ ئىشىغا توسقۇنلۇق قىلىش).

**ئوكغايماق** غ. ئاغرىق ۋە باشقا سەۋەپلەردىن ئورۇقلاپ، ماغدۇرسىزلىنىپ، رەڭگى ئۆچۈپ كەتمەك (بۇ سۆز "ئىڭگەيمەك"مۇ دېيىلىدۇ. م: ××× ئاغرىپ ئىڭگىيىپلا كېتىپتۇ).

**ئوكلۇق** تۈزۈك، توغرا، تەرسا ئەمەس. م: ئوكلۇق ئادەم — تۈزۈك ئادەم.

**ئوكماس** قە. ئىلگىرى كەلمەس، ئىشى ئوكىغا تارتماس، تەلەيسىز، پالاكەت بېسىش. م: ئەتىسكەن ئوكمىغان كەچكىچە ئوكماس (ماقال).

**ئوكماق** مۇۋەپپەقىيەت قازانماق، ۋۇجۇتقا چىقماق، ئىشى ئوكۇشلۇق بولماق؛ تەلىيى كەلمەك.

**ئولاك** كۇ. چىغىنىڭ تۈپ تەرىپىدىكى ئاقلىۋېتىلىدىغان

يوپۇرماقلىرى.

**ئولان**[1] قۇ. يالغۇز، يەككە، غېرىپ، بىچارە؛ ئەركىن، ئىختىيارسىي.

**ئولان**[2] قۇ. ئۇلار، تاغ توخۇسى.

**ئولپاق** قۇلاقچا، تۇماق.

**ئولپاڭ** ت. ئاغزى كىچىك تېگى يوغان ھەم چوڭقۇر ئازگال.

**ئولپان** قە. كاڭ توپىسى، كونا توپا.

**ئولغام** باغلانغان (تېڭىلغان ياكى تارتىلغان) ئاغامچا ياكى سىمنى چىڭىتىش ئۈچۈن ئارىسىغا قىستۇرۇپ تولغايدىغان كالتەك.

**ئولغۇر سالماق** غ. تەتۈر باغلاش. م: چاننىڭ ئوق ياغىچىغا ئولغۇر سالدى.

**ئولغماچ** قە. "ئۇلغام"غا ئوخشاش.

**ئولماق** تولغىماق، ھىمىرمەك، بارماق بىلەن چىمدىماق. م: مۇشۇ گەپنى ئىككىنچى ئاغزىڭغا ئالىدىغان بولساڭ، تىلىڭنى ئولۇۋېتىمەن.

**ئوناق** پەرەز، مۆلچەر، قىياس. م: ئوناق ئوناقتا كەلمىدى، ئارقىدىكى يەر قوناقتا كەلمىدى (ماقال)

**ئونىماق** ل. ئويلىماق، خىيال قىلماق، ئەسلىمەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاقىپ كەلدى باش مەللەنى تارىمى،
ئاڭلاپ تۇردۇم كۆڭلۈمگە ئۆززۈ يارىمى.
ئوناپ ياتسام چۈشۈمگىما كىرمەيسىز،
بىر مەللەدە يالغۇز ئۆينۇ غارىۋى.

**ئۈۋۈلماق** بەزلىمەك، خوش قىلماق (كۆڭۈلنى). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

نە قىلاي نىمنە قىلاي،
يىتىم كۆڭۈلنى ئۈۋۈلماي،
ئەر بولسام كەتمەسىمدىم،
باش ـ كۆزۈمنى ئورىماي.

**ئۇۋۇش** قە. ئوھوي، ۋاي ۋوي (مەنسىتمەسلىكنى بىلدۈردىغان ئىملىق). م: ئۇۋۇش، نىمە دەۋاتىسەن؟

**ئويچى** خىيالپەرەس، مۇتەپەككۇر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئوي ئويلايسەن، ئوي ئويلايسەن،
ئويچىمىدىڭ سەن.
يان ـ باغىردا يېتىۋاپسەن،
قويچىمىدىڭ سەن.

**ئويلاپ كەتمەك** قۇ. پەس تەرەپكە قېچىپ كەتمەك. م: ئات تۆۋەيىنگە ئويلاپ كەتتى ـــ ئات جەنۇپ تەرەپكە قېچىپ كەتتى.

**ئويلاتماق** قۇ. قوغلىماق، سۈرمەك، قاچۇرماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تۆمۈر خەلپە تەۋرەپتۇ،
ئاسماندىكى يۇلتۇزدەك.
چاڭ دارىنىنى ئويلاتتى،
جاڭگالدىكى توڭگۇزدەك.

**ئويلۇق سۆڭەك** بىلەك سۆڭگىكىنىڭ يوغان يېرى.

**ئويمات** ئوي، ئويمان، ئويمانلىق. م: ئويماتقا سىلىنغان

كىچىككىنە ئۆي.

**ئوينىغۇچ** ت. چىلگە. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئوينۇغۇچ ئوبدان نىمە،
يازلىغى بار، كۈزلۈگى يوق.
يىگى يار ئوبدان نىمە،
ئاغزىدا بار كۆڭلىدە يوق.

**ئويۇق** قۇ. كەشتە نۇسخىسى، ئەندىزە؛ تەكچە.

**ئويۇنچى** قۇ. ئويۇن كۆرسەتكۈچى، سەھنىدە ياكى كوچىدا تۈرلۈك ئويۇنلارنى ئويناپ چىققۇچى.

# ئۈ

**ئۈجۈز** قۇ. ئاجىز، خار، پەس؛ ئەرزان.

**ئۈجۈزلىماق** قۇ. خارلىماق، پەس كۆرمەك.

**ئۈجۈل** ل. يېكەنىنىڭ گۈلى. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قىزىل گۈلۈم نەدە توزۇپ يۇرۇيسەن،
كۈزدە ئۈجۈل قاسىرىغىنى ئاچقاندەك.

**ئۈچقات** غ. پاكار قارا قارىغاي.

**ئۈچقۇرۇل** قۇ. سىرتتىن باستۇرۇپ كەلگەن ياۋنى يىراقتىن كۆرۈپ، ئوت يېقىپ خەۋەر بېرىش ئۈچۈن شەھەرنىڭ ئەڭ چېتىگە سېلىنغان قوغدىنىش تۇرىسى (پوتەي).

**ئۈچقاق** توزۇپ كېتىدىغان، ئۈچۈپ كېتىدىغان.

**ئۈچلايماق** گەۋدىلەنمەك، كۆتىرىلىپ چىقماق، چوقچىيىپ چىقماق.

**ئۈچلىماق**[1] قۇ. ئۈننى تاسقىماق.

**ئۈچلىماق**[2] ئۈزارتماق، ئۈچ چىقارماق، ئۈلىماق (چاپاننىڭ يېڭىنى).

**ئۈچما** غ. تىك: ئۈچما چوققا.

**ئۈچماق** قۇ. جەننەت، بېيىش.

**ئۈچۈرما** ئۈچار قاناتلار بالىلىرىنىڭ ئۈچۈش دەرىجىسىگە

يېتىشى. كۆچمە: قىز بالىنىڭ ياتلىق بولۇش يېشىغا يېتىشى.
م: قالغاچنىڭ بالىلىرى ئۇچۇرما بوپتۇ؛ بۇ قىز ئۇچۇرما بوپتۇ.

**ئۇچۇرما نان** قە. تونۇرنىڭ ھارارىتىنى سىناپ كۆرۈش ئۈچۈن تۇنجى قېتىم ياققان نان.

**ئۇچۇرما ھاڭ** چوڭقۇر، تېگى يوق ھاڭ.

**ئۇچئۇن** قۇ. بىرىنچى دەرىجىلىك ئاق ئۇن.

**ئۇچۇنما** ئاغرىق، كېسەل. م: ئۇچۇنۇپ قالدىم، ئۇچۇنمام قوزغىلىپ قالدى.

**ئۇچۇنماق** شامال تەگمەك، شامالدارىماق. ئۇچۇنۇپ قالدىم — شامال تېگىپ ئاغرىپ قالدىم.

**ئۇچىسى قېچىشماق** ئىش ”سېغىنىپ“ قالغانلىقىنى (ئىشتىن قېچىپ ئىشقا تۇتۇلۇپ قالغانلىقىنى) بىلدۈرىدىغان بىرىكمە. م: ئۇچىسى قېچىشقان ئېشەك تۇگمەنگە بېرىپتۇ (ماقال).

**ئۇختا** غ. ئىشنىڭ دەل جايىدىن چىقىشى، كۆڭۈلدىكىدەك بولۇپ چىقىشى. م: ئىشنىڭ ئۇختىسىغا كەلگىنىنى دىمەمدىغان!

**ئۇدۇسقىماق** قۇ. بوۋاقلارنىڭ ئۇخلاۋېتىپ كولۇشى ياكى يىغلىشى.

**ئۇدۇم** ئادەت، رەسىم، ئەنئەنە؛ ئىرسىيەت؛ مەخپىي رېتسېپ. م: بۇ ئىش ماڭا ئۇدۇم بولۇپ قالدى؛ بۇ ماڭا ئاتا-بوۋامدىن قالغان ئۇدۇم.

**ئۇران** قۇ. شۇئار؛ چاقىرىق؛ سۈرەن، چوقان.

**ئۇران-جۇرات** ئۇرۇق-جەمەت.

**ئۇرتوقاي** ”ئۇركالتەك“كە ئوخشاش. م: ئۇرتوقاي قىلماق، ئۇرۇپ ۋەتۋەرىگىنى چىقارماق.

**ئۇرۇقچا** ئۇچكە (ئۇرۇكنىڭ ئۇچكىسى).

**ئۇرۇڭقاي** غ. ياسانچۇق، مىشچان.

**ئۇرۋال** قۇ. دەم ئالدۇرۇپ ياكى نۆۋەتلەشتۇرۇپ تېرىلىدىغان يەر ئۇرۋال يەر دېيىلىدۇ.

**ئۇز** خ. چىرايلىق، گۈزەل؛ ماھىر (قول ئىشى، ئۆي كارىغا ماھىر). ئاز قىل، ئۇز قىل (ماقال).

**ئۇزۇن بۆك كىيدۈرمەك** ماختاپ ئۇچۇرۇشنى بىلدۈرىدىغان بىرىكمە.

**ئۇزۇن تۇرا** بويى ئېگىز ئادەم، شادىپاچاق.

**ئۇسقاق** ل. چۆمۈچ، ساپلىق.

**ئۇش** قۇ. ئاتاقلىق، داڭلىق.

**ئۇششاق-چىپە** خ. ئۇششاق-چۈششەك.

**ئۇششاق سۆز** قۇ. غەيۋەت، شىكايەت: سۆز-چۆچەك.

**ئۇشلىماق** قە. تۇتماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئۇشلىماڭ بىلەكمنى،
كۆيدۈرمەڭ يۈرەكمنى.

**ئۇغۇنۇتە** قۇ. ئۇ يەردە.

**ئۇقاسىز** قۇ. ئەھمىيەتسىز، مەزىسىز، تايىنى يوق.

**ئۇقاق تارتماق** غ. غەم يىمەك، كۆيۈنمەك. م: ئىككىيلەننىڭ بىر بىرىمىزگە قانداق ئۇقاق تارتىپ يۈرىدىغانلىغىمىزغا ئىشىنەمسىز؟

**ئۇقلىماق** غ. ئۇگىلىماق، بەدەننى مۇجۇپ قويماق، تۇتۇپ

قويماق.

**ئۈگىلانماق** ت. ئىچ ئاغرىتماق، ئىچى سىرىلماق. م: ئۇ پۇلنى كانتوغا ئالدۇرۇپ قويۇپتۇ، ناھايىتى ئۈگىلىنىپ كەتتىم.

**ئۈل** نەرسىنىڭ تېگى، ئارقىسى. م: نانىنىڭ ئۈلى — نانىنىڭ ئارقىسى.

**ئۈلاق** ماللارغا ئوت، يەم بېرىدىغان ۋە ئۈلارنى سۇغۇرىدىغان ياغاچ نور.

**ئۈلاق-قۇراق** قۇ. ئۈلاپ قۇراشتۇرۇلغان. م: ئۈلاق-قۇراق لاتىلار.

**ئۈلاق كېمە** پۈتۈن ياغاچنى ئويۇپ ياسالغان كېمە ياكى قېيىق.

**ئۈلاي** ل. پار، ھور، بۇس.

**ئۈلدىماق** قۇ. تاقىسىز ئاتنىڭ تۇيىغىنىڭ يالىنىپ كېتىشى.

**ئۈللىماق** چىڭىتماق (تامنىڭ ئۈلىنى)؛ ئوغۇتلىماق، قوناقنى ئۈللىماق — قوناقنى ئوغۇتلىماق.

**ئۈلۈغ بەھەك** خ. پىلە قۇرۇتىنىڭ تۆتىنچى قېتىم ئوخلاش ۋاقتى.

**ئۈماي** قۇ. ئوغۇل بالىنىڭ ئۇرۇقدىنى؛ ئەش، ھەمرا.

**ئۈمتاق** ت. چايغا چىلاپ يۇمشىتىلىپ ئۇماچ ھالىتىگە كەلتۈرۈلگەن نان.

**ئۈمۈنماق** قۇ. ئۈمىتسىز قالماق، ئۈمىدى يوقىتا چىقماق، ئۈمۈنۈپ قالماق.

**ئۈنتۈق** قۇ. ئۇۋاق، تالقان، پاراشوك. م: ئۈنتۈق سوپۇن —

سوپۇن پاراشوگى.

**ئۇھسىنماق** ئۇھ دىمەك. م: ئۇ، ئۇھسىنىپ ئېغىر دەم ئالدى.

**ئۇۋەت** خ. ئۇيات، نومۇس. ھابدالدا ئۇۋەت يوق، كېپەكتە قوۋۋەت (ماقال).

**ئۇيا** قو. قېرىنداش، تۇققان.

**ئۇيخاسى يوق** قو. تايىنى يوق، مەنىسىز. م: بۈگۈن بازار-نىڭ ئۇيخاسى يوق — بۈگۈن بازاردا مالنىڭ تايىنى يوق.

**ئۇيقا - تۇيقا** ۋەيران، خاراپ. م: بوران كۆكتاتلارنى ئۇيقا-تۇيقا قىلىۋەتتى.

**ئۇيقاش** قو. ماسلىشىش، قاملىشىش، قاپىيە، قاپىيە كېلىش. م: ئۇيقاشمىغان گەپلەر — بىر بىرىگە باغلاشمىغان گەپلەر.

**ئۇيقىلىماق** خ. "ئۇقىلىماق"قا ئوخشاش.

**ئۇيۇتقا** قو. ئۇيۇتقان نەرسە؛ ھۇجەيرە، كىلىتكا.

**ئۇيۇق - تۇيۇق** قو. "ئۇيقا-تۇيقا"غا ئوخشاش.

**ئۇيۇل** قو. مۇنەك، لەختە. م: قان قېتىپ ئۇيۇل بولۇپ قېپتۇ — قان ئۇيۇپ قېپتۇ.

# ئۆ

**ئۆپكە-باغرىنى قاقماق** كۆيۈنمەك، مېھرىۋانلىق قىلماق.
**ئۆپكىدىمەك** ئۆكسۈمەك، ئۆپكىدەپ يىغلىماق، ئۆكسۈپ يىغلىماق.
**ئۆپكىسىنى ئۈچىدىن قاقماق** بىلىندۇرمەي ئەدىۋىنى بەرمەك.
**ئۆپكىسى ئۆرۈلمەك** غ. كۆڭلى بۇزۇلماق، يىغا تۇتماق.
**ئۆپلەن** خ. چاشقان تىپىغا كىرىدىغان بىر خىل كىچىك جانىۋار.
**ئۆپۈپ-تېتىپ** قە. تاماقتا كۆڭۈلشمەيلا ئېغىز تېگىپ قويماق.
**ئۆپۈم** قۇ. يۇتۇم. مىقدار سۆز. م: بىر ئۆپۈم چاي.
**ئۆتەگ** خ. ئۈچ ئۆتۈشنىڭ ئىسىم تۈرى.
**ئۆتكۈن** جىن-ئالۋاستى.
**ئۆتۈك** كېچىك (دەريانىڭ كېچىكى — ئۆتىدىغان يېرى).
**ئۆدەكلىك** قۇ. ۋاپادار، مېھرىۋان.
**ئۆدىمەك** قۇ. چارۋا ماللارنىڭ بېشى تۆۋەن، تۆت پۇتى ئاسمانغا بولۇپ قېلىشى (بۇ سۆز غۇلجىدا "ئۆرەدىمەك" دېيىلىدۇ).
**ئۆرە** قۇ. خۇددى، بەئەينى. م: بۇ بالا ئۆرە دادىسىغا

ئوخشايدىكەن.

**ئۆرە-تۆپە** قە. ئۆرە-دۆرە، مالىماتاڭ. م: ئۆيىنىڭ ئىچى بىر پەس ئۆرە-توپە بولۇپ كەتتى.

**ئۆرەسكەل** قۇ. ئاجايىپ، غەلىتە، قاملاشمىغان، ئەپلەشمىگەن.

**ئۆرەنلىمەك** ئات-ئېشەكلەرنىڭ ئالدى پۇتلىرىنى ئېگىز كۆتىرىپ ئۆرە بولۇشى.

**ئۆرەنلىمەك**[1] ت. ئات-ئېشەكلەرنىڭ ئالدى پۇتلىرىنى كۆتىرىپ ئۆرە بولۇپ چالۋاقىشى. كۆچمە: ئۆرەنلەپ كەتمەك — خاپا بولۇپ سەكرەپ كەتمەك، چالۋاقىماق.

**ئۆرەنلىمەك**[2] ت. دۈۋىلىمەك، ئېگىزلەتمەك. م: خاماندىكى چەشلەنگەن بۇغداينى ئۆرەنلەپ ئېگىز دۆۋە قىلماق.

**ئۆركىمەك** قۇ. كۆكرەكنى كۆكرەككە ياكى باشقا نەرسىگە ياقماق، سۈركىمەك.

**ئۆرلەڭ** قۇ "ئۆلەڭ"گە ئوخشاش.

**ئۆرمەك** قۇ. قىلتاغار (تاغلىقلار سۆزى).

**ئۆرمەك چىۋىن** قۇ. ئۆمۈچۈك.

**ئۆرۈش** توقۇلمىلارنىڭ ئۆرۈش يىپى.

**ئۆرۈمە** قۇ. مەشرەپلەردە ئۇسۇل ئوينىغانلارنىڭ بېشىدىن ئۆرۈيدىغان پۇل ياكى نەرسە. (بەزى جايلاردا "ئۆرۈم"مۇ دېيىلىدۇ).

**ئۆرىدىمەك** "ئۆرەنلىمەك"كە ئوخشاش.

**ئۆرىلەشمەك** ھەپىلەشمەك.

**ئۆزەك** يادرو، مېغىز، يۈرەك. ئۆزەكتىن چىققان ئوت يامان،

ئۆزدىن چىققان يات يامان (ماقال).

**ئۆزەن** غ. دەريا، غول.

**ئۆزسىنماق** ئۆز ئەدىمى دەپ بىلمەك. م: بۇ سوزلەرنى ساڭا ئۆزسىنىپ ئېيتىۋاتىمەن.

**ئۆزگەن** قۇ. ئاق ئۈۋاق كۆتىكى؛ ئۆزەك، تومۇر.

**ئۆزلە** قۇ. سىلى، ئۆزلىرى (2-شەخس كىشىلىك ئالمىشىنىڭ سىپايە تۈرى).

**ئۆزلىرى** قۇ. سىلىرى ("سىلى"نىڭ تېخىمۇ سىپايە ئېيتىلىشى).

**ئۆزىگە كەلمەك** غ. ھۇشىغا كەلمەك. م: ئۇ بىر ھازادىن كېيىن ئۆزىگە كېلىپ، ئاران كۆزىنى ئاچتى.

**ئۆزىنىڭ پاشىسىنى قورۇماق** ئۆزىنىڭلا غېمىنى يېمەك.

**ئۆزىنىڭ سايىسىغا مۇش ئاتماق** ئۆزىدىن ئۆزى ھۈركىمەك.

**ئۆسكۈلەڭ** غ. ئېگىز، ئۆسكەن. م: ئۆسكۈلەڭ بويلۇق — ئېگىز بويلۇق.

**ئۆسۈمتە** دەرەخلەردە پۇقاقتەك چىقىپ قالىدىغان مۇدۇرچەك (كېسەللىك).

**ئۆكسۈز** يېتىم، تەمتىرەپ قالغان ئادەم.

**ئۆكسىمەك** "ئۆپكىدىمەك"كە ئوخشاش.

**ئۆگەن-سۆگەن** قۇ. ئېيىپ، نۇقسان، كەمچىلىك (جۈپ سۆز).

**ئۆڭ** نەرسىنىڭ ئادەتتە كۆرۈنۈپ تۇرىدىغان تەرىپى، تۈس، چىراي، رەڭ. م: بۇغداي ئۆڭلۈك؛ تېرىسىنىڭ ئۆڭى — تېرىسىنىڭ تۈكسىز تەرىپى. م: ئۆڭ جۇۋا — تاشلانمىغان

جۇۋا.

**ئۆڭەر[1]** قۇ. چاپاننىڭ ئىچ ـ تاش پەشلىرى (ئىچ ئۆڭەر، تاش ئۆڭەر. بۇ سۆز "ئۆڭۈر"مۇ دېيىلىدۇ).

**ئۆڭسۇل** چىراي، رەڭگى ـ روي. م: ئۆڭسۇلى يوق — چىرايى تاتىرىپ كېتىپتۇ، چىرايىدا قان يوق.

**ئۆڭكەر** قۇ. كۆكرەكنىڭ ئىچكى قىسمى.

**ئۆڭگە** ئاغىنا، دوست، بۇرادەر مەنىسىدە بولۇپ تولاراق "ئاغىنە ـ ئۆڭگە" دېگەن جۈپ سۆز شەكلىدە كېلىدۇ. مېلىڭ مىڭغا يەتكۈچە، ئۆڭگەڭ مىڭغا يەتسۇن (ماقال).

**ئۆڭگەرچەك** قە. "ئۆڭكەر"گە ئوخشاش.

**ئۆلەن[1]** قۇ. توي باشلانغاندا ئېيتىلىدىغان ناخشا. م: هاي ـ هاي ئۆلەن، هاي ئۆلەن، قىز كېلىدۇ يار سەنەم.

**ئۆلەن[2]** خۇشپۇراق بىر خىل ئۆسۈملۈكنىڭ يىلتىزى، يېگىلى بولىدۇ.

**ئۆلچەك** ئۆلچەم. ئۆينىڭ ئۆلچىگى بار، ئوتتۇرىسىدا كۆلچىگى (ماقال).

**ئۆمە ـ دۆمە** قە. ئاددىلا، غەيرىي رەسمىي. م: ئۆمە ـ دۆمە ئارام ئېلىۋالساقلا بولىدۇ.

**ئۆمەللىمەك** ئېغىزنى گەپ قىلىشقا راستلىماق؛ خېمىرغا سۇنى ئېلەشتۈرۈپ رەسمىي چەيلەشكە راستلىماق، تەمشەلمەك. م: ئۇ ئاغزىنى گەپكە ئۆمەللەپ كېلىپ، توختاپ قالدى.

**ئۆمسە** خەلتە، ئاجايىپ، بۆلەكچىلا.

**ئۆمسۆرۈن** ت. پاراكەندە، هوشىدىن كەتكەن، بىهوش بولۇپ قالغان، چىراي تاتارغان. م: ئۇ هازىرغىچە ئۆمسۆرۈن

ياتىدۇ؛ ئۇنىڭ چىرايى ئۆمسۈرۈن كۆرۈنىدۇ.

**ئۆمكەن** قۇ. چوڭ ماللارنىڭ كۆكرىكى.

**ئۆمگەك** لوققا (بالىنىڭ بېشىدىكى قاتمىغان يېرى).

**ئۆمگەن** گۆرەن تومۇر.

**ئۆملۈك** ئىتتىپاقلىق، بىرلىك. ئىش ئۆملۈكتە، كۈچ بىرلىكتە (ماقال).

**ئۆملاقمان** ئالدىراشلىق، تېنەشلىك. م: ئۆملاقمان ئادەم ــ ئالدىراقسان ئادەم، ئوملاقمانلا كېلىپ قالدىم ــ ئالدىراشلا كېلىپ قالدىم.

**ئۆنجەمەس** قۇ. سىجىل، كۈن ئاتلىماي، ئۇدا. م: ئۆنجەمەس توخۇي ــ كۈن ئاتلىماي تۇغىدىغان توخۇي.

**ئۆندە** خ. يامان، قالتىس، كارامەت. م: ئۆندە گادايي ــ يامان نېمە، قالتىس ئادەم.

**ئۆندەرىمەك** ئالدىرىماق، تەمتىرىمەك، هولۇقماق؛ جۇۋۇماق، ئاۋارە بولماق؛ چۆچىمەك. م: بالا ئۆندەرەپ ئوخۇنۇپ كەتتى؛ ئۆندەرىمەي سۆزلەڭ؛ ئۆندەرىمەي ئولتۇرۇڭ، بىرئاز گەپلىشەيلى.

**ئۆندۈلۈك** خاتالىق، سەۋەنلىك.

**ئۆۋەر** قۇ. كۈنگەي.

**ئۆۋەك** غ. يۆلەنچۈك. م: ئۇ نەچچە كۈندىن بۇيان بىهوش بولۇپ، هېچنىمنى ئۇقماي ئۆۋەكتە ياتىدۇ.

**ئۆيە** ل. مەڭگەن، بۇغداي پاخلى.

**ئۆي تۆشۈكى** قە. ئۆي ئىشلىرى، قازان ئىشلىرى. م: توققۇز يېشىدا هاياتىنىڭ ساڭا قىلغان سوۋغىسى ئۆي

تۆشۈكى بولدىمۇ؟

**ئۆيسەن** ئۆي سايان، ئۆيسەن كىرىلى ـــ ئۆيگە كىرەيلى.

**ئۆيلەك** كۇ. ئۆي ئورنى، ئۆي ئورنىغا تاللانغان يەر.

**ئۆيلەڭ** قۇ. ساسلىق، چىملىق، چىمەن؛ ئوتلاق. ("ئۆرلەڭ"مۇ دېيىلىدۇ).

**ئۆيلەڭ چېچىكى** قۇ. چىملىقتا ئۆسىدىغان سېرىق گۈل.

**ئۆي ئىچلىك** ت. ئۆي ئىشلىرى. م: بۇ خوتۇنىنىڭ ئۆي ئىچلىكى يوق ـــ بۇ خوتۇن ئۆي ئىشلىرىنى باشقۇرۇشنى بىلمەيدۇ؛ ئۆي ئىچىدە كىيىدىغان كىيىم ـــ ئۆي ئىچلىك كىيىم.

**ئۆيمەك** قە. بىئارام بولماق، باشقىچە بولماق، ئەنسىرىمەك، تۈيماق. م: ئۇلار كۆڭلى ئۆيگەن ھالدا بىر بىرىگە قاراشتى؛ بۇ ئاۋازنى ھەرقانداق كىشى ئاڭلىسا، يۈرىكى ئۆيمەي قالمايتتى؛ قىزىم، شۇ چاققىچە نەگە كەتتىڭ، سەندىن كۆڭلۈم ئۆيەپ ئولتۇرالماي كەتتىم.

**ئۆينى ئوچاق قىلىۋەتمەك** جېدەل چىقىرىپ، ئۆينى بىر ئالماق، قالايمىقان قىلىۋەتمەك.

# ئۇ

**ئۇجۇره** قۇ. جۆره، جۇپ، تەڭداش. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئالا غوللۇق غاڭزىنىڭ،
سېرىق ئىكەن جۇيزىسى.
قۇمۇل شەھىرىدە يوق ئىكەن،
بىزنىڭ يارنىڭ ئۇجۇرىسى.

**ئۇجۇك** كىچىك ئوغۇل باللارنىڭ جىنسىي ئەزاسىنى بىلدۈرىدىغان سۆز (قۇمۇلدا "چولدۇر" دېيىلىدۇ).

**ئۇكلىمەك** قە. قوينىڭ بېشى ۋە پاقالچاقلىرىنى ئوتقا تۇتۇپ، تۇكلىرىنى كۆيدۈرمەك (قۇمۇل-تۇرپاندا "قۇيقىلاش" دېيىلىدۇ).

**ئۇدۇسكىلىمەك** غ. تەمتىرىمەك، تىمسقىلىماق. م: كۆزى كۆرمەي ئۇدۇسكىلەپ يۈرىدۇ.

**ئۇدۇگەن** ل. ئاغمخان.

**ئۇره بولماق** غ. كۆنمەك، ئىجىل بولماق. م: بۇ ئىت ئادەمگە ئۇره بولمىغۇدەك.

**ئۇرەن** ئۇرۇق، دانلارنىڭ بىخلىنىدىغان ئورنى. :م ئۇرەنلىك بۇغداي — ئۇرۇق قىلىنىدىغان بۇغداي.

**ئۈز** قو. ياغ، ماي. م: بۇ ئاش ئۈزلۈك ئاش بوپتۇ.
**ئۈزۈتلۈك** قو. بېخىللىق، پىخسىقلىق.
**ئۈسكەن** خ. ئۈزۈنچاق سۆەت؛ تۆگمەننىڭ ئۆگۆت قۇيىدىغان ساندۇغى.
**ئۈشكۈرمەك** قو. ئىسقىرتماق.
**ئۈگۈچەكلىك** قە. ساندۇق ياساش ئۈچۈن تەييارلانغان ياغاچ.
**ئۈلگۈجە** غ. توپ، پۈتۈن، پارچىلىماي. م: ئۈلگۈجە ساتماق — توپ ساتماق.
**ئۈلگۈدىمەك** غ. يىرىكدىمەك، نەرسىنىڭ يىرىكىنى ئايرىۋەتمەك. م: سامانىنى ئۈلگۈدىمەك — سامانىنىڭ يىرىكىنى ئايرىپ، يۇمشاقلىرىنى قالدۇرماق (تۇرپاندا شالىلاش مەنىسىدە "ئۈلگۈمەك" دىيىلىدۇ).
**ئۈنلىمەك** ئاۋاز چىقارماق، سايرىماق، ۋاقىرىماق. م: پويىزنى سۆرىگەن بوقىسى، ناغرىنى ئۈنلەتكەن چوكىسى (ماقال).
قوشاقتا مۇنداق كەلگەن: دۇتار دىگەن بىر ياغاچ، ئۈنلەيدىغان تارىسى؛ يۈرىگىمنى كۆيدۈرگەن، قېشىڭىزنىڭ قارىسى.
**ئۈيۈر** غ. يىلقا، پادا، توپ. ئاتىسى باشقىنى خۇدا قوشىدۇ، ئۈيۈرى باشقىنى نوختا (ماقال).

# ۋ

**ۋاخان** خ. پاكار، پەتەك.
**ۋادەك** قە. شادا، سالاسۇن، رىشاتكا . م: گۈللۈكنىڭ ۋادىگى.
**ۋاسا** قە. ئۆينىڭ تورۇسىغا تىزىلىدىغان كالتا ـ كالتا ياغاچ.
**ۋاسالغۇ** خ. قۇرۇتولغان ئۇجمە، ئۇجمە قۇرۇغى.
**ۋاسۋاسچىلىق** قە. بىئارامىلىق، خاتىرجەمسىزلىك.
**ۋاسدەميان** خ. ئارىلىق قويۇپ تىزىلغان ۋاسا.
**ۋاشاك** قە. غازاك، پاساك. م: قوغۇن ۋاشىكى — قوغۇن غازىكى (پاسىكى).
**ۋاغجىر** قە. بۇجغۇر، بۇدرە. م: ۋاغجىر قوي — بۇجغۇر قوي.
**ۋاقاقلىماق** قە. قاقاقلىماق.م: توخۇلار ۋاقاقلىشاتتى.
**ۋالەك** تۇلۇقچە.
**ۋاللەي** قە. گاگار ئويۇنى.
**ۋايجان چىت** قە. نېپىز چىت.
**ۋاي ـ ۋايلىماق** قاخشىماق، زارلانماق، ۋايسىماق.
**ۋەتۋەرەك** خ. لەگلەك.
**ۋەدىش** ئا. ئادەتلىنىش، كۆنۈش.
**ۋەلەك** غ. هارۋىغا قوشۇلغان يان ئاتنىڭ ئىككى يېنىدىكى ئاغامچىنى هارۋىنىڭ ئوقى بىلەن تۇتاشتۇرۇپ تۇرىدىغان،

ئىككى بىشى بەلدەكلىك ياغاچ.

**ۋىتۋىت** غ. كىشىنىڭ ئارقىسىدىن گەپ قىلىش، غەيۋەت قىلىش. م: ۋىت-ۋىت ئادەم — غەيۋەتخور ئادەم.

# ئې

**ئېپى ـ مەلە** ئەلمەلە، خولۇم ـ خوشنا.

**ئېپى ـ يەڭگە** ئاكا ـ ئىنىنىڭ خوتۇنلىرى. م: ئېپى ـ يەڭگىلىرىڭنى ئالغاچ كەلمىدىڭمۇ؟

**ئېتەك ياپماق** غەمخورلۇق قىلماق، قانات ئاستىغا ئالماق.

**ئېتەك سالدى قىلماق** قە. يىغىش قىلماق، پۇل ياكى نەرسە چىقىرىشماق. م: ئاغىنىلىرىم تويۇڭنى تېزراق قىلغۇەت دەپ ئېتەك سالدى قىلىپ، مىڭ كوي پۇلنى ئالدىمغا تاشلاشتى.

**ئېتىز** قە. مىقدار سۆز. م: بىر ئېتىز ئۆي ـــ بىر ئېغىز ئۆي؛ بەش ئېتىز يەر ـــ بەش قىر يەر.

**ئېتىش** قۇ. سوقۇش، ئۇرۇش، جەڭ. م: ئېتىش بولماق ـــ ئۇرۇش بولماق.

**ئېتىگى ئۇتلۇق** ئاسانلا قارا چاپلىنىپ قالىدىغان ئادەملەرگە بولۇپمۇ ئاياللارغا قارىتىپ ئېيتىلىدۇ.

**ئېچە** ل. ئاچا، ھەدە (تۇرپانىدا "ئىگىچە" دېيىلىدۇ).

**ئېچىل** يار، ئاشنا، ئامراق، ھەمرا. لوپنۇر قوشاقلىرىدا مۇنداق كەلگەن:

قوشامەتتى ئۇچۇردۇڭ ئاغىز يەلدە،
دەردىڭىز زەكەيگەن ئېگىنىم جەندە.

بېرى كەلگەن ئېچىلىم مۇگدائالى،
چىقالمادىم دۇشمەنگە بولدۇم بەندە.

**ئېچىل بولماق** غ. ئېچىكىپ قالماق، ئامراق بولماق.

**ئېچىلغا چۈشمەك** غ. كالىنىڭ كۆيلىشىنى كۆرسىتىدۇ.

**ئېچَتمخورلۇق** قە. كىشىنىڭ ئىچىنى ئېچىتىپ سۆزلەش ياكى كۈلۈش، زاڭلىق قىلىش، تەنە قىلىش. م: ئۇ ئېچىتمخورلۇق بىلەن ھىجايدى.

**ئېچىق** ئېتىزدىن ئېتىزغا سۇ ئۆتىدىغان ئېغىز؛ ئېچىق بېشى — سۇنىڭ بېشى.

**ئېچىقسىز** قۇ. كىيىمنىڭ كونا ـ يېڭىسىنى ئايرىپ ـ ئاۋايلاپ كىيىشنى بىلمەيدىغان خوتۇنلارغا قارىتىلىدۇ. م: ئېچىقسىز خوتۇن.

**ئېرىغ** خ. پاكىز، ساپ، تازا.

**ئېرىغدىماق** قۇ. تازىلىماق، پاكىزلىماق.

**ئېرىقشىماق** قۇ. قېرىشماق، تاكاللاشماق.

**ئېرىڭاي** ئالتە بارماقلىق ئادەم.

**ئېسەلىنىش** ئا. جىن چېپىلىش.

**ئېسىركىمەك** ئاسرىماق، ئاۋايلىماق.

**ئېسىلماق** سۇدا كۆپۈپ كەتمەك. م: ئۇ گېلىغا بىر نەرسە تۇرۇپ قالغاندەك ئېسىلىپ بىر پەس جىم بولۇپ قالدى.

**ئېيىق تاپان** ئۆستەڭ بويلىرى، تاغ جىلغىلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل سامان غوللۇق ئۆسۈملۈك.

**ئېشەك تىكەن** يول بويلىرى ۋە ئېتىز ـ داللاردا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**ئېشەك قومچى** تاغ باغرىلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل سامان غوللۇق ئۆسۈملۈك.

**ئېشىكى تۆت چىشلىق بولماق** بەك خوشال بولۇپ كەتكەنلىكىنى، كۆڭۈلدىكىدەك ئىش بولغانلىقنى بىلدۈرىدۇ.

**ئېغى بىلەن بېغى يوق** قىلچە تەييارلىقى يوق، تايىنى يوق.

**ئېغىر كارۋان** ئېغىر مىجەزلىك، گەپ-سۆزدە، ئىش-ھەرىكەتتە ئاستا كىشىلەرنى سۈپەتلەشتە قوللىنىلىدىغان ئوخشاتما سۆز.

**ئېغىر ئۇستىخان** قە. ھامىلدار، ئىككى قات.

**ئېغىزدا تۇغۇۋالغان** ئەركە چوڭ قىلغان بالىلارغا قارىتىپ ئېيتىلىدۇ.

**ئېغىز ئۆي** تاشقارقى ئۆي، ئارىلىق ئۆي.

**ئېقى كېلىشمەسلىك** مىجەزى كېلىشمەسلىك.

**ئېكى** قۇ. ئاندىن، كېيىن.

**ئېكىن** غ. زىرائەت.

**ئېكىنچى** غ. دىخان، تېرىقچى.

**ئېكىنچىلىك** غ. دىخانچىلىق، تېرىقچىلىق.

**ئېگىلچان** قۇ. ئېگىلگەك، ئېگىلىپ تۇرىدىغان. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئىگىز-ئىگىز دەرەخلەر،
ئېگىلچان بولسا.
قىزىل-يېشىل يوپۇرماغى،
تۆكۈلچان بولسا.

**ئېگىن-كېچەك** ل. كىيىم-كېچەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئېگىن ـ كېچەك تال بويۇڭغا ياراشىپ،
پۇلى بارلار ئالىپ كەتتى تالاشىپ.
قىزىل گۈلۈم سەن ئاڭغا سەپەر قىلدىڭ،
بىز ئامالسىز يىلغاپ قالدۇق قارلاشىپ.

**ئېلىش**[1] قۇ. تۇغان، تۇما.

**ئېلىش**[2] قۇ. ھارۋىنىڭ شوتىسى.

**ئېلىشماق** قۇ. تېگىشمەك، ئالماشماق؛ تۇتۇشماق، چېلىشماق، ئۇرۇشماق.

**ئېلىق** باج، ئالۋان. م: ئېلىقىدىن سېلىقى ياخشى (ماقال).

**ئېنە** ل. ئانا، ئاپا (ئۆزىنىڭ تۇققان ئانىسى).

**ئېنمەك** ل. ئەن سالماق، ئاتىماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن.

يارىم مىنگەن ئاتىڭگى،
قىزىڭغا بەرگىن ئېنەپ.

# ئى

**ئىتاچى** خ. ئىتۋاز ("ئىتاۋاز"مۇ دېيىلىدۇ).

**ئىجىك** قۇ. ئامراقلىق، مەسلىك. م: ئىجىگى كەلمەك — مەسلىگى كەلمەك، ئامراقلىغى كەلمەك.

**ئىچ پۇشماق** خ. خاپا بولماق، ئاچچىغى كەلمەك.

**ئىچ تۇرقىماق** قۇ. ئىچ پۇشماق، پەرىشان بولماق، ئىچى تىت ـ تىت بولماق، زېرىكمەك.

**ئىچكىنەم** قۇ. "ئىچ" سۆزىنىڭ ئەركىلىتىپ ئېيتىلىشى، يۈرىگىم، قەلبىم. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

قارلىق تاغدا قار يېغىپتۇ،
بوز ·تاغدا تۇمان،
ئىچكىنەمدە ئوت كۆيەدۇر،
كۆڭلۈمدە گۇمان.

**ئىچمەك[1]** غ. تەرلىك (توقۇم ئاستىغا سېلىنىدىغان نېپىز كىگىز).

**ئىچمەك[2]** خ. تېرە جىلتكە.

**ئىچىكمەك** قۇ. ئامراق بولۇپ كەتمەك، ئىجىل بولۇپ كەتمەك (بەزى جايلاردا "ئىچەكەشمەك" دېيىلىدۇ).

**ئىدەر[1]** قە. خوتۇنلار بوشىنىپ 40 كۈنگىچە بولغان ۋاقىت.

م: ئىدەر تۇتماق.

**ئىدەر²** قو. بۆشۈك تويى ئۆتكۈزۈلگىچە بولغان ئارىلىق. م: ئىدەرلىك ئۆي — تۇغۇتلۇق ئۆي.

**ئىدەلىك** قە. قاۋۇل، بولۇق. م: ئىدەلىك ئۆسكەن بۇغداي مايسىسى.

**ئىدرەم** قو. پەردە ياكى كۆكلەك قاتارلىق نەرسىلەر ئۈستىگە چىقىرىلغان گۈلگە ئوخشاش سىزىقلار؛ ياغاچ ئۈستىدىكى گۈلگە ئوخشاش سىزىقلار. م: ئىدرەملىك ياغاچ.

**ئىدىق** قو. ياغاچنىڭ پورى (پور ياغاچ).

**ئىدى-گۈپاسى** قو. قارىسى، ئۇچۇرى، دەرەك. م: ئۇنىڭ ئىدى-گۈپاسىمۇ كۆرۈنمەيدۇ.

**ئىدىماق** قو. پورلاشماق، كۆكۈرۈپ قالماق، ئىچىپ قالماق.

**ئىراقى** رەڭدار يىپەك بىلەن تىكىلگەن گۈل ۋە شۇنداق گۈل تىكىلگەن نەرسە. م: ئىراقى چاپان، ئىراقى جىيەك، ئىراقى دوپپا.

**ئىرەكتە** ئەركەك. م: قىرى ئىرەكتى مايمۇنلار (خوتەندە "ئەر" مەنىسىدە "ئىيەكتە" دېيىلىدۇ).

**ئىرجارىماق** قو. ھىجايماق. (تۇرپاندا "ئىرجايماق" دېيىلىدۇ).

**ئىركاشا** قو. لۆم-لۆم، گوموش.

**ئىزلىمەك** سانىماق. م: قوينى بىر ئىزلىۋالسام — قوينى بىر سانىۋالسام.

**ئىرلىڭ-سىرلىڭ** هورۇن، ئىزىلەڭگۈ.

**ئىزچى** ئىز قوغلاشقۇچى. م: پادىشا پۈتۈن مەملىكەتتىكى

ئىزچى، سىنچى، رەمچىلەرنى ئۆز كارامىتىنى كۆرسىتىشكە
بۇيرۇپتۇ.
**ئىزمۇق** تاغ باغرى، چاتقاللىق جايلاردا ئۆسىدىغان بىر خىل
ئوت.
**ئىستارە**[1] خ. كۆكەرمە، ئۇششۇق، مۇتەھەم. م: قەلەم بىچارە،
موللا ئىستارە (ماقال).
**ئىستارە**[2] قۇ. پۇتىلىكاشاك، توسالغۇ، نەسلىك، پالاـ
كەتلىك.
**ئىسىمدىماق** خ. كېسەل سەۋەبىدىن قىزىپ كەتمەك.
**ئىسنا** قۇ. ئۇسۇل. م: ئىسنىچى — ئۇسۇلچى.
**ئىششەك** تۆت جىگغا تەك كېلىدىغان ئېغىرلىق ئۆلچىمى.
**ئىشقار** شۇلتا.
**ئىشلىق** قولى ئۇز، قولى ئەپچىل، قولىدىن ئىش كېلىدىغان.
**ئىش يۇگۇرۇش** خ. گېلەم توقۇشنى باشلاش.
**ئىكتى** كۇ. قوۋ، ھىلىگەر.
**ئىكىرلىك** قۇ. دەرت، مۇڭ، رەنج، ئەلەم.
**ئىكىندى** دىگەر ۋاقتى.
**ئىگە بولماق** قۇ. مەسئۇل بولماق، ھۆددىگە ئالماق، كېپىل
بولماق. م: بۇ ئىشقا مەن ئىگە.
**ئىڭەك چۈشمەك** كۇتۇپ تەقەززا بولماق، تېڭىرقىماق.
**ئىڭغىرچاق** قۇ. لىڭغىرچاق.
**ئىڭڭىلىك** ل. زىرە، ھالقا.
**ئىلەك** ل. دەريانىڭ تارمىغى، تارماق ئېقىن. قوشاقتا مۇنداق
كەلگەن:

كېچە ـ كۈندۈز قىلارمەن،
يارىمنى تىلەگىنى.
ئۈچ كۈن ياقالاپ ماڭىپ،
ئۆگەننى ئىلەگىنى.
ئاڭىز يالاپ كەتكەندۇر،
گۈلۈمنۇ بىلەگىنى.

**ئىلەڭچى** جارچى. م: ئەلچىگە ئۆلۈم يوق، ئىلەڭچىگە ــ كۆرۈم (ماقال).

**ئىلەك ـ چىلەك** قۇ. يىمەك ـ ئىچمەكلەر مول بولۇش، ئېشىپ ـ تېشىپ تۇرۇش.

**ئىلەڭگۈتمەك** قە. تەۋەتمەك، ئىغاڭلاتماق.

**ئىلەڭگۈچ** قە. گۆلەڭگۈچ (بەزى جايلاردا "ئىلاڭگا"مۇ دېيىلىدۇ).

**ئىلەنمەك** ل. چاپلانماق، قوشۇلماق، باغلانماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

سىزگە ئاتىم ئىلەنىپ،
مەن قىنىمغا پاتالماي.
غارىپ جان ئۇتۇك يامان،
كېچە ئورنۇمدا ياتالماي،
ئىچىمدىكى دەردىمنى
خالى تاپىپ ئايتالماي.

**ئىلتىش** غ. باشلاش، ئەگەشتۈرۈش. م: ئۇ مېنى ئىلتىپ باردى.

**ئىلدىرلاتماق** قۇ. تەۋرەتمەك، سىلكىمەك، ئىغاڭلاتماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئالمنى ئىلدىرلىتاي،
شاپتۇلنى شىلدىرلىتاي.
ئۇتنى يوق بىھۇش جۇگانغا،
ئۇتنى سىلىپ يالدىرلىتاي.

**ئىلغا** غ. پەرق. م: ئىلغا قىلماق — پەرق ئەتمەك، ئاڭقار-ماق.

**ئىلغۇر** ئىلمەك، ئىشىكنى ئىلىدىغان ئىلمەك. ئىرىڭغا ئىشەنگۈچە ئىشىگىڭنىڭ ئىلغۇرىغا ئىشەن (ماقال).

**ئىلكەشمەك** قۇ. چېتىلماق، ئارىلاشماق، ئىرىشمەك.

**ئىللىسۇن** قۇ. بىر خىل پۇراقلىق ئوت. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئىللىسۇنمۇ ئىللىسۇن،
ئىللىسۇننى تېرىسۇن.
مەن يارىمغا خالتا بەرسەم،
ئىللاپ - ئىللاپ يىغلىسۇن.

**ئىللىماق** قۇ. پۈرىماق، ئىسكىمەك. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ياخشىنىڭ يادىگارىنى،
كۆز ئىچىدا ساقلىغىن.
غولى بولسا باشقا سانچىپ،
غۇنچىسىنى ئىللىغىن.

**ئىلىپ قامەت** قە. چىرايلىق، كېلىشكەن، زىلۋا.

**ئىلكتەللە** ھەقىقى تالىق، قىزنىڭ ئۆز ئانىسى تەرەپتىن يىگىتنىڭ ئۆيىگە ئېلىپ كەلگەن نەرسىلىرى.

**ئىلكتىمەك** قۇ. كۆزگە ئىلماق، ئېتىۋارغا ئالماق، ھىساپقا

ئالماق.

**ئىلىكى شور** قە. تەلەيسىز، جاپاكەش.

**ئىلىكى قۇرىماق** قە. مال ـ دۇنيادىن ئايرىلماق، ماغدىرىدىن كەتمەك.

**ئىلىنچۇك** قۇ. ئاساس، بانا، باغلىنىش، يۆلەنچۈك.

**ئىلىنچىق** غ. ئىلىك ـ سىلىك. م: ئىلىنچىق ئاغرىق بولۇپ يۈرگىلى بىرنەچچە كۈن بولغان ئىدى.

**ئىن** قۇ. خاماندا يانچىلىپ، سورۇلماي قالغان بۇغداي؛ مالنىڭ ئىنى.

**ئىنەنمەك** قۇ. ئىشەنمەك.

**ئىن ـ تاڭ** قە. هاڭ ـ تاڭ.

**ئىنجا** قۇ. ئاۋاق، ئورۇق، زەئىپ (بۇ سۆز "ئىنجار" شەكلىدىمۇ قوللىنىلىدۇ).

**ئىنجىتماق** رەنجىتمەك.

**ئىنجىمارۇق** ئورۇق، ئاۋاق، ئاجىز، زەئىپ.

**ئىندىمەسلىك** قە. پىسەنت قىلماسلىق، كارى بولماسلىق، قۇلاق سالماسلىق، جاۋاپ بەرمەسلىك.

**ئىندىمەك** قۇ. چاتىرماق، جەلب قىلماق، قاراتماق. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئايدىن ئۆنەر يۈزىڭىز،
چولپانغا ئوخشار كۆزىڭىز.
مەن سىزگە كۆيگەن ئەمەس،
ئىندىۋالغان ئۆزىڭىز.

**ئىندەك** "ئىندىمەك"نىڭ ئىسىم شەكلى (قولغا كۆندۈرۈلگەن

بۇركۇت ـ قارچۇغىلارنى چاقىرغانلىقنى بىلدۇرىدۇ). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن: سەن قۇشۇڭنىڭ بارىدا ئۈدەككە سال، غازغا سال، تاڭلا بەش كۈندىن كېيىن مەيلى ئىندەككە كەلسۇن ـ كەلمسۇن.

**ئىنسىقتى** قۇ. ئىنجىق، ئىزلەڭگۈ.

**ئىنمەك** قە. چۈشمەك؛ چۆكمەك. م: سوغا ئىندى ـــ سۇغا چۈشتى.

**ئىمبە** قۇ. پارول، كۈلىك.

**ئىملمەك** قە. ئىشارەت قىلماق. م: ئۇ تۈگلۈكتىن بېشىنى چىقىرىپ، رىزۋاننى ئىملەپ چاقىردى.

**ئىيلەك** ت. ئاشلاق. م: ئىيلەك تېرە ـــ ئاشلانغان تېرە.

**ئىيلمەك** قۇ. ئاشلىماق.

# ي

**ياپا** خ. پۇتۇنلەي، ھەممىسى.

**ياپەن** خ. ھارۋىنىڭ ھارۋىكەش ئولتۇرىدىغان تاختىيى.

**ياپچان** تاغ باغرى، دالا، ئېتىز، يول ياقلىرىدىكى تاشلىق يەرلەردە ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**ياپسا** قە. ئۇدۇل، توغرا، دەل، ماس، مۇۋاپىق، جىپسا.
م: بۇ ئىش تازا ياپسا كەلدى؛ بۇ ئىككى ياغاچ تازا ياپسا كەلدى — بۇ ئىككى ياغاچ بىر بىرىگە تازا دەل ياكى جىپسا كەلدى.

**ياپسال** قە. قىيپاش، قىيپاش يەر.

**ياپسالىماق** قە. ئۇدۇل كەلتۈرمەك، ماس كەلتۈرمەك، جىپسلاشتۇرماق.

**ياپما** قۇ. قورداقنىڭ ئۈستىگە پېتىر خېمىرنى يېيىپ دۈملەپ پىشۇرۇلىدىغان بىر خىل تاماق.

**ياپما نان** ت. قورۇلغان سەيىنىڭ ئۈستىگە بولدۇرۇلغان خېمىرنى يېيىپ، دۈملەپ پىشۇرۇلىدىغان تاماق (قۇمۇلنىڭ "ياپما" دېگەن تامىقىغا ئوخشاپ كېتىدۇ).

**ياپما ئۆي** ت. ئۈستى ياغاچ ۋە بورا بىلەن يېپىلغان ئۆي ياپما ئۆي دېيىلىدۇ (بۇ كېمىر ئۆي — ئەگمە ئۆيگە قارىتىپ

ئېيتىلغان).

**ياتا تۇك** قە. ياچۇەك، بـۆشۇك تەۋرەتكە.

**ياتاڭ** قۇ. ئاتقۇچىنىڭ مۇشتىكى.

**يات-يوپۇر** قۇ. يات، تونۇشمايدىغان.

**ياچاق** قە. كىچىك يا.

**ياداق** خ. خار.

**يادايچا** قۇ. تەخمىنەن، قارىسىغىلا، كـۆڭـۈلگە يـۆلەپ. م: يادايچا گەپ قىلماق — كۆڭلىگە يۆلەپلا بىر نەرسە دىمەك.

**يادا ي-چۇداي** قۇ. ئاددىـلا، غورىگىل، چۆپچۆل، قاتتىق-قۇرۇق، ئىلاجـسىز، تەسەلـلايـى. م: داسـقىنىمىز يادا ي-چۇداي بولۇپ قالـدى، رازى بولۇشىلا. قوشاقتا مۇنـداق كەلگەن:

مەن سىنى يارىم دىدىم،
قاچان سىنى دائىم دىدىم.
يارغىنامنىڭ يوغىدا
يادا ي-چۇداي يارىم دىدىم.

**يادىتاش** سىھرىگەرلىك، ئەپسۇن ئوقۇشـتا ئىشلـتىـلىدىغان تاش. م: ئىچىدە يادىتىـشى بار بالا.

**يارا-شىرىق** بەدەنگە چىقىدىغان تۈرلۈك ئۇچۇق، چاقا، يارا ۋە شۇنىڭغا ئوخشاش كىسەللىكلەر.

**ياراق** يارامـلىق، ياراق ئاتلار — يارامـلىق ئاتلار، يارامىلىق كىيلىن.

**يارانماق** ل. ياخشى كۆرۈنمەك، يارىماق. قوشاقـتا مۇنداق كەلگەن:

قارىپ قالسام يۇرۇيمەن،
تىرەك ئاسا تايانىپ.
ئۇنلۇقتىن بالدىق توشۇپ،
ئاداشىمغا يارانىپ.

**يارتا** ت. يېرىم، م: يارتىلماق — قاق يېرىمىدىن ئىككىگە بۆلمەك.

**ياردالى** قۇ. يار، قىيا.

**يارما شاپتۇل** خ. شاپتۇلنىڭ بىر تۈرى.

**يارمىدىماق** چالا-بۇلا بىلمەك، يېرىم-ياتا بىر نەرسە قىلماق. م: مەن خەنزۇچىنى پىششىق بىلمەيمەن، ئانچە-مۇنچە يارمىدايمەن — يېرىم-ياتا سۆزلەيمەن.

**ياسداق** خ. بېزەك، پەرداز، بېزەلگەن.

**ياش** قۇ. چامغۇر. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

مۇزلاپ ئېرىگەن ياشنى،
توغراپ سالامدۇ ئاشقا.
بىرلا كەلگەن دۆلتىم،
يېنىپ كېلەمدۇ باشقا.

**ياشلىماق** قە. قايتىدىن ئىسسىتىپ بەرمەك. م: سىلى ۋاقتىدا كەلمەي، ئاشلىرى سوۋۇپ قالدى، ياشلاپ بېرەي.

**ياشمان** ت. چۇچۇتۇلگەن ياققا ئۇۋۇتۇلغان ناننى ئارىلاشتۇرۇپ قىلىنغان تاماق (بەزى جايلاردا "يەژمەن"مۇ دېيىلىدۇ).

**ياغاچ قۇلاق** قە. گەپ ئۆتمەس، گەپ ئاڭلىماس.

**ياغ دادا** ل. بوۋا. ئاتىسىنىڭ ئاتىسى.

**ياغلاش** قه. ياغ سۈرۈپ قويغانـدەك پارقىراپ تۇرىدىغان، ياغلىق. م: ياغـلاش تەرلـرى تامـچىپ تۇرغان؛ دىقـماق بويىندىن ياغلاش تەر تەپچىدى.

**ياقا** قۇ. ئىجارە (يەر ئىجارىسى).

**ياقاڭلىماق** قۇ. ئېغاڭلىماق. چايقالماق.

**ياقا-ياۋان** ل. چەت-ياقا، م: بىز يۇرتـچىلىق ئىـشىـغا ئارالاشـماي، ياقا-ياۋانـدا يۈرۈپ چارـپـاي باقىپ كۈن كۆچۈرۈپ كەلگەن ئادەم.

**ياقماق** قۇ. چايقىماق، يۇماق. م: چىنە-قاچىلارنى ياقىۋەت؛ ئاغزىڭنى ياقىۋەت.

**ياڭپايلى** يانتۇلۇق، يانتۇ يەر.

**ياڭسۇڭ** ل. نامەرد (بۇ سـۆز خوتەنـدىمۇ مۇشۇ مەنىـدە قوللىنىلىدۇ). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ياخشى گەپپى باھاسى،
ھەركىم ئالسا مىلك تىللا.
ئۇينا خىل گاڭگۇڭ بىلەن،
جان قىينالار ياڭسۇڭدا.

**ياڭشىماق** ل. سايراپ كەتمەك؛ كۆپ سۆزلـمەك، مەمەدا-نىلىق قىلـماق.

**يالا** تۆھـمەت، قارا، بـۆھـتان. م: ئەمەت يالىغا كېتىپتۇ — ئەمەت بۆھتانـغا قېپـتۇ؛ يامانـغا يولۇقـساڭ يالـسى پۇقار، قازانغا يولۇقساڭ قارىسى (ماقال).

**يالاندا** سوپۇنىڭ قالـدۇقى (ئىشـلىتـلىپ نىپىزلەپ قالغان سوپۇن).

**يالاق** ت. ئىت قاچىسى. ماقالىدا مۇنداق كەلگەن: ئىتمۇ ئۆز يالىقىنى قورۇيدۇ (بۇ سۆز خوتەندە "ئەبرەز، يۇندا تۆكىدىغان ئورۇن" مەنىسىدە قوللىنىلىدۇ).

**يالاڭ** ئوچۇق؛ م: يالاڭئاياق، يالاڭ باش؛ ئەستەرسىز؛ م: يالاڭ كىيىم؛ قاتسىز؛ م: يالاڭ قاپاق؛ تاق.م: يالاڭ نومۇر — تاق نومۇر.

**يالاياپماق** قە. بۆھتان چاپلىماق، قارا چاپلىماق.

**يالجا** غ. نەتىجە، ئاقىۋەت.

**يالجىماق**[1] غ. ئىلگىرى كەلمەك، روناق تاپماق. يالغانچى يالجىماس، ئوغرى بېيىماس (ماقال).

**يالجىماق**[2] غ. زېرىكمەك.

**يالداما** قە. خاتىرە، يادىكار.

**يالدىماق** قۇ. ئاتنىڭ يايلىسىنى قىرقىماق.

**يالغۇزەك** خ. نەي.

**يالماش** چاينىماي يۇتۇش. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

كۆزۈڭ بىلەن يالمايسەن،
زۇلپۇڭ بىلەن باغلايسەن.
مەن ساڭا نىمە قىلغان،
دەرت قىلماقنى چاغلايسەن.

**يالمان قۇلاق** ئېتىز-داللاردا، يول بويلىرىدا ئۆسىدىغان بىر خىل ئوت.

**يالىخور** قە. تۆھمەتخور، تۆھمەتچى.

**يام** قە. يوغان تاشتەك. م: بېشىغا يامدەك سەللە ئورىغان داموللام.

**ياماپ ـ تۆشەپ** خ. ياماپ ـ تۆمەپ.
**يامان يارا** ت. چاشقان يارىسى؛ بويۇن لىمغا سىلى (بويۇنغا چىقىدىغان ساقايماس يارا).
**يامچاق** قە. تەشتەك، گۈلدان، گۈل قاچىسى.
**يامداق**[1] قۇ. سۈپۈرگە.
**يامداق**[2] ت. چوڭ سۈپۈرگە.
**يامداقلىق** قۇ. سۈپۈرگە قىلىدىغان بىر خىل ئۆسۈملۈك.
**يامدىماق** سۈپۈرمەك.
**يامزال** تاغ باغرى، يانتۇلۇق. م: تاغنىڭ يامزىلىغا چىقىپلا يېنىپ چۈشتۈم.
**يانپۇچاق** خ. ياغاچ تېشىدىغان سايمان.
**ينداق** غ. هارۋىغا يانداپ قوشۇلىدىغان ئات. م: ئىچ ئات تارتسا، يانداق ئات تارتماپتۇ (ماقال).
**يانيغاچ** قۇ. ئىشىكنىڭ يان ياغىچى.
**ياۋا كۆكنار** چىمەنلىكلەردە ئۆسىدىغان بىر خىل ياۋا چېچەك، تاغلاردىمۇ بولىدۇ.
**ياۋا ماش** سامان غوللۇق ئۆسۈملۈك، تاغلىق جايلاردىكى ئۆسۈملۈكلەر ئارىسىدا، ئورمان چەتلىرىدىكى نەملىك جايلاردا ئۆسىدۇ.
**ياياق** ل. پىيادە. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

تىكەنلىككە تىكەن دەسسەپ ياياق كەلدىم،
هەمرايىم يوق غارىپ يالغۇز يىلغاپ كەلدىم.
بىر ئىل بولدى سەن بۇ ياقتا ياتقالى،
غارىپ كۆڭلۈم بىلەن سېنى يوقتاپ كەلدىم.

**ياپتاق** قە. ئۇنگەرسىز، ئۇنگەر توقۇلـمىـغان. م: ياپتاق ئاتقا مىندىم. (بۇ سۆز خوتەندە "يۇپـتاق"، تۇرپانـدا "ياۋداق" دېيىلىدۇ).

**يەر پورى** ت. يەر توزغىقى.

**يەر توزغاق** ل. موگو، قوزىقارنى.

**يەر غاجىماق** قە. دۇم چۈشمەك. م: يەر غاجاپ ئۆلمەك.

**يەر ياڭىقى** خاسىڭ.

**يەر يالىغۇر** قە. يەر يۇتقۇر (قاغاش سۆزى). قوشاقتا مۇنـداق كەلگەن:

بارمىغۇرەي، بارمىغۇر،
بارغان يېرىدىن كەلمىگۇر.
بىزنى يوللارغا قاراتتى،
ئاشىق دېگەن يەر يالىغۇر.

**يەر يېغى** كىرسىن.

**يەكسان** قە. يالاڭ، ساپلا، پۈتۈنـلەي، يەكسان شۇنداق — ساپلا شۇنداق.

**يەلەڭ** ل. گۆلەڭگۈچ.

**يەل-بوران** قۇ. شامال-بوران. قوشاقتا مۇنداق كەلـگەن:

يەل-بوراندەك يەل بولۇپ،
يەتسەم يارىمنىڭ قېشىغا.
مىرزا گۈلدەك ئاچىلىپ،
سانچىۋالسام بېشىمغا.

**يەل يارا** ل. سىپلىس.

**يەنسۇنۇق** قۇ. بۇلاقـلاردا بولىدىـغان قۇرۇتـقا ئوخـشاش

جانئۇار، دورا ئورنىدا سۇ بىلەن تىرىكلا ئىچىلىدۇ.

**يوبدان** خ. قوناق ئۇنىدىن قىلىنغان تاماق.

**يوپۇتماق** يوشۇرماق، ياپماق.

**يوپۇرا** قە. ئۇدۇل، دوچ. م: بىر ماشىنا ئۆينىڭ يوپۇرىسىغا كېلىپ شىپپىدە توختىدى؛ بالام ھىلىقى ئادەمگە يوپۇرا كېلىپ قالمىغىن جۇما!

**يوپۇرغا** قۇ. سۆرەم.

**يوتۇق** قۇ. يانتۇ، قىيپاش، يانباغرى. م: يوتۇق يەر — يانتۇ يەر.

**يوتۇقماق** قە. كۆز قاپىغى ياكى يۈز-كۆزى ئىششىپ قالماق، ئۇۋۇقماق.

**يودا** قە. ئەبگا، سوكال؛ نامرات، گاداي؛ ئورۇق، قوتۇر.

**يودو** قۇ. "يودا"غا قاراڭ.

**يودىماق** قورسىقى ئاغرىغان ئادەملەرنى تۇز، نان قاتارلىق نەرسىلەر بىلەن ئاشلىماق (خۇراپى ئۇسۇل بىلەن داۋالاش).

**يورتماق** ئۇششاق قەدەم بىلەن تېز ھەم سىلىق ماڭماق (بۇ سۆز ئاساسەن ئاتقا قارىتىلىدۇ). م: ئاتنى يورتماق — ئاتنى يورتۇپ ماڭماق.

**يوسول** قو. پۇقرانى ئالۋاڭ-ياساققا ھەيدىگۈچى ئوردا دوغىسى، ياساۋۇل.

**يوغا** ئا. تەكچە، ئويۇق.

**يوغا تام** قە. ئۆي بىلەن ئۆي ئوتتۇرىسىدىكى پاكار تام.

**يوغا تامغا مىنمەك** قە. مەسخىرە قىلىش سۆزى. م: ۋەلىسىپىتكە مىنمەن دىگۈچە، يوغا تامغا مىنىپ كەلگىنە!

**يوغانچى** چوكچى، تەكەببۇر، پوچى.

**يوقساز** خ. كەمبەغەل، نامرات.

**يوقسىز** خ. "يوقساز"غا ئوخشاش. م: بالا يوقسىزغا، كېيىك ئوقسىزغا (ماقال).

**يوقلا** قۇ. يوق.

**يول ئاغزى** تۆت كوچا دوقمۇشى.

**يولەك** قە. ئارىلىق، كارىدور (قورانىڭ دەرۋازىسى ئاستىدىن قورانىڭ ئىچىگە كىرگۈچىلىك بېسىپ ئۆتىدىغان ئارىلىق).

**يوناق** خ. دەل، توغرا.

**يونۇپ-يۇمۇرۇپ** قۇ. يونۇپ-قومۇرۇپ.

**يۇپۇك** ت. يېلىنك، يۇپقا.

**يۇتقۇنچاق** غ. يۇتقۇلۇق.

**يۇتما** خ. كۆۋرۈكنىڭ ئاستىدىن ئۆتىدىغان ئېرىق.

**يۇدى-يۇقى** غ. شىرەم، يىراغىراق. م: يۇدى-يۇقى تۇققان.

**يۇقما** قۇ. يۇقۇملۇق. م: يۇقما ئاغرىق — يۇقۇملۇق كېسەل.

**يۇلقۇنماق** ئۆزنى ئۆزى يۇلماق، باغلاقتىن قۇتۇلۇش ئۈچۈن كۈچىنىپ ھەركەت قىلماق. م: قاماقتا چۈشكەن بېلىقتەك يۇلقۇنماقتا ئىدى.

**يۇمشىماق** يۇمشاپ قالماق، ئاچچىقى ياندماق، رايىدىن قايتماق؛ ماقۇل بولماق.

**يۇمۇرماق** قۇ. قومۇرماق، يونۇماق، ئاغدۇرماق.

**يۇمۇرىغا يۇقماسلىق** ھىچنەرسە چاغ كەلمەسلىك، قىلچە تەسىر قىلماسلىق.

**يۆتۆك** قۇ. تولۇقلىما، قوشۇمچە. م: ئاشلىغىمىز تۆگەپ قالاي دىدى. بىرئاز يۆتۆكلىۋالايلى.

**يۆگۆمەچ** ل. يۆگۆمەچ قىلىپ قاسقانىدا پىشۇرۇلىدىغان هورنان، خۇاجۇەر.

**يۇدۇمچى** ل. هاممال، مال توشۇغۇچى.

**يۇرۇش**[1] ت. قاتنايدىغان ۋاستە ياكى بىر ياققا بارىدىغان ئادەم. م: يۇرۇش چىقىپ قالسىلا بارىمەن؛ بىرەر يۇرۇش چىقىپ قالسىلا ئەۋەتىپ بېرىمەن.

**يۇرۇش**[2] قۇ. قائىدە، نىزام، پەدە، چە. م: قۇمۇل يۇرۇ- شىدە — قۇمۇلچە، قۇمۇل پەدىسىدە، قۇمۇل قائىدىسىدە؛ ئۇ ناخشىنى قۇمۇل يۇرۇشىدە ئېيتىدىكەن.

**يۇرىگىنى سۇ ياقىلاپ تۇرماق** ئەنسىرەپ تۇرماق، قورقۇپ تۇرماق، يۈرەك ئالدى بولماق.

**يۈز كۆرسەتمەك** ت. ئۆلۈم-يىتىم ئىشلىرىدا ۋە تاسادىپى هادىسىلەر يۈز بەرگەندە پەتەگە بارماق.

**يېپىشىق** غ. بىزەك، قېلىن.

**يېتىنچان** قۇ. مېهرىۋان، غەمگۇزار، كۆڭۈلچەك؛ چېچەن، هوشيار.

**يېزەك** ل. دەككە.

**يېسىر** يىتىم (بۇ سۆز كۆپىنچە "يىتىم-يېسىر" دىگەن جۈپ سۆز شەكلىدە كېلىدۇ). قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

ئاتام مېنى ئانام مېنى،
جاپا - ئەمگەك بىلەن باققان.

ئىزىز بېشىمنى يېسىر ئەيلەپ،
مازارلارغا چىراق ياققان.

**يېسۇېلەك** ت. بەسەي.

**يېشىقماق** غ. يەرگە سۇ تولا كىرىپ كەتكەنلىكتىن كۆكىرىپ كۆچىدىن كەتمەك. م: يەرگە سۇ تولا كىرىپ يېشىقىپ كەتتى.

**يېغا** ئۇرۇش، جەڭ؛ ياۋ، دۈشمەن. يېغا ياندىن قوپار، بالا كەلسە قېرىنداشتىن (ماقال).

**يېغىلاشماق** قە. ئۇرۇشماق، سوقۇشماق، جىدەللەشمەك.

**يېقىن-يورۇق** تونۇش-بىلىش. م: ئۇ يېقىن-يورۇقلارنىڭ ئەيىپلىشىدىن ئەنسىرىدى.

**يېگۈلۈك** تاماق، يېمەكلىك. م: بىرى يەنە بىرىگە يېگۈلۈك تۇتۇپتۇ.

**يېلىقماق** قۇ. زېرىكمەك. م: بۇ يەردە بىرمۇ تونۇشۇم يوقكەن، بەك يېلىقىپ كەتتىم.

**يېمىش** قۇ. مېۋە، مېۋە قۇرۇغى.

**يېنىنى ئالماق** بولۇشماق، يان باسماق، تەرەپدار بولماق. م: ئۇ ئاغىنىسىنىڭ يېنىنى ئېلىپ، ئۇنى بوزەك قىلغانلارغا قارشىلىق بىلدۈردى.

**يېنى-ۋىلى** قۇ. ئەتراپى، ئۆپ-چۆرىسى.

**يېۋىنداق** قۇ. بايداق. م: ئېشەكنى يېۋىنداق مىنىپ كەلدىم.

**يىت** قۇيماق، چەلپەك، پوشكال.

**يىتىم ئوچاق** خ. ئوچاقنىڭ ئوت قالايدىغان يېرى.

**يىخا-يۆگەم** قارا-قويۇق، بىراقلا.

**يىدىغ** خ. بۇزۇق، بۇزۇلغان. م: يىدىغ تۇخۇم — بۇزۇلغان تۇخۇم.

**يىغاچ قەلەم** قۇ. قېرىنداش قەلەم.

**يىگويەن چاپان** قۇ. ياقا ۋە پەشلىرىگە كەشتە بېسىلغان قەدىمقى چاپان (ئايالچە).

**يىگىتلەنمەك** قە. ئوغۇل بالىلىق قىلماق، باتۇرلۇغى تۇتماق، جۇرئەتلەنمەك.

**يىگىنە** قۇ. ھالقا، زىرە، قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

> يارىمنىڭ قۇلاقىغا يىگىنە بولاي دەيـمەن.
> ئوڭ يانىغا چاچ قويۇپ، دىۋانە بولاي دەيمەن.

**يىلغاماق** ل. يىغلىماق.

**يىمەن** ل. ياياۋان، چۆل، دەشت. قوشاقتا مۇنداق كەلگەن:

> نەگە يۇرسەڭ سېنى بىلەن بارۇرمەن،
> كۆز ياشىمغا كېمە سالىپ ئۆتۇرمەن.
> خۇدايىتالا جۇپتۇنۇ ئايىرىماسۇن،
> غارىپ بولسام شۇ يىمەندە ياتۇرمەن.

تەھرىر: مىرسۇلتان
مەسئۇل تەھرىر: رەقىپ ۋاھاپ
مەسئۇل كوررېكتور: مەريەم ئىسمائىل

# ئۇيغۇر شىۋىلىرى سۆزلۈكى

تۈزگۈچى: غۇلام غوپۇرى
مىللەتلەر نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىندى
شىنخۇا كىتابخانىسى تەرىپىدىن تارقىتىلدۇ
مىللەتلەر باسما زاۋۇتىدا بېسىلدى
1986 ــ يىل 1 ــ ئايدا 1 ــ قېتىم نەشر قىلىندى
1986 ــ يىل 1 ــ ئايدا بېيجىڭدا 1 ــ قېتىم بېسىلدى
باھاسى: 1.50 يۈەن

简明维吾尔语方言词典
（维吾尔文）
吾拉木·吾甫尔编
民族出版社出版 新华书店发行
民族印刷厂印刷
开本：787×1092毫米 1/32 印张：10
1986年1月第1版
1986年1月北京第1次印刷
印数：0001—8,500册 定价：1.50元
书号：M 9049（4） 9